АЛИШЕР НАВОИ

# ЛЕЙЛИ И МЕДЖНУН

ПОДГОТОВИЛИ К ПЕЧАТИ:

АМИН УМАРИ И ХУСАЙНЗАДЕ

ИЗ-ВО УзФАН
ТАШКЕНТ, 1941

ƏLIŞER NAVAIJ

# LAJLI VA MAÇNUN

NAŞRGA TAJJARLAVCILAR:
ƏMIN UMARIJ VA
HUSAJNZADA

Oz FAN NAŞR
TAŞKENT. 1941

ƏLIŞER NAVAIJ

# LAJLI VA MAÇNUN

NAŞRGA TAJJARLAVCILAR:
ƏMIN UMARIJ VA
HUSAJNZADA

Oz FAN NAŞR
TAŞKENT. 1941

# *LƏJLI VA MAÇNUN*

## I

Maçnun va Ləjliniꞑ façiali muhaʙʙati toƣrisidagi açajiʙ afsana araʙlar ortasida majdanga keldi. Ba'zi araʙ avtorlari Maçnunni real deʙ ʙiladilar, hatta uniꞑ otgan vaqtini 689 (70h) jilga toƣrilaʙ korsatadilar. Lekin Iʙnəl Kilʙij (819-jilda olgan) niꞑ tasdiqlaşica, Maçnun hecqacan jaşagan şaxs emas, uniꞑ oʙrazini va u jazgan deʙ guman qilingan şi'rlarini Umavijlar xanadanidan ciqqan ʙir jgit jaratgan va u jgit «Ləjli va Maçnun» da oz şaxsij muhaʙʙati maçarasini ʙajan qilgan.

Maçnunga nisʙat ʙerilgan şi'rlar va uniꞑ nami ʙlan ʙaƣlangan afsanalar araʙlar ortasida keꞑ suratda tarqalgan. Şundaj ʙolişiga qaramasdan, ʙu suzet araʙ adaʙijatida tamam şakllaniʙ jetmagan edi. Bizniꞑ qolimizga kirgan çuda eski materiallar, ʙir-ʙiriga ʙaƣlangan qissa emas, ʙalki ʙirar şi'rga izah tariqasida jazilgan ajrim epizodlardan iʙaratdir. Bu epizodlar ʙir talaj ʙoliʙ, ularniꞑ detallari ʙir-ʙirlaridan farq qiladilar, lekin asasij ciziqlari ʙir-ʙirlariga oxşajdilar va afsana (rvaja)niꞑ ʙarca muhum momentlarini ta'qiʙ etişga imkan ʙeradilar.

Hatta Maçnunniꞑ oz naminiꞑ tola ajtilişida ham u qadar katta tafavut korilmajdi, ja'ni u: Bəni Ça'da iʙn Ka'ʙ iʙn-Raʙia iʙn Amir·iʙn Sa'sa jaki ʙəni Uqəjl iʙn Kə'ʙ iʙn Raʙia qaʙilasidan ciqqan Qəjs iʙn Muad (jaki iʙn Mulavvah) deʙ ataladi.

Afsanalar Maçnun sarguzaştida qujidaƣi asasij momentlarni ʙajan qiladilar: 1) Işq-muhaʙʙatniꞑ tuƣulişi; aşiq-ma'şuqlik ʙalalik caqlarida ʙirga hajat keciriş ʙlan izahlanadi (adatda Maçnun va Ləjliniꞑ ʙirga ʙotalaq ʙaqqanlari korsatiʙ otiladi); 2) Işqdan

kujgan Qəjsni azaвdan qutqariş ucun atasiniŋ uruniși, ortaga savci qojiși va Ləjliniŋ atasi tamanidan keskin ravişda вuniŋ rəd qilinişi (вunga вahana qiliв: Qəjsniŋ çinnisman вoliв jurişi va şu tufajlidan Ləjli va uniŋ uruqiniŋ aвrusizlantirişi mumkinligi korsatiladi); 3) Maçnunni davalaş, Məkkəgə вariş va Qəjsniŋ Ləjliga вolgan işqiniŋ hamişa kucli вolişini soraв, dua qilişi; 4) Məkkədan qajtişda jolda Maçnunniŋ qaciв ketişi va Nəçd taqida sargardan вoliв jurişi; 5) Maçnunniŋ Navfal iвn Musahiq вlan ucraşişi va Navfalniŋ Ləjli atasidan oz qizini Maçnunga вerişini qistaşi (lekin вunda u, quralli kucga muraçaat qilmajdi); 6) Maçnunniŋ çinnilanişi va taqlarda dajdiв jurişi, afsananiŋ вu qismi çuda har xillaşiв ketadi, вirtalaj ajrim epizodlardan taşkıl tapadi va aftidan, вu epizodlarniŋ xronologik izcilligi traditsija вlan mustahkamlangan emas (Maçnunniŋ qəzallarni qafasdan вoşatişi, Maçnunniŋ qarqa va şu kaвilar вlan sozlaşişi; 7) Ləjliniŋ jaş jgit — sakifitga erga tegişi va Maçnunniŋ uniŋ eri вlan ucraşişi (Ləjliniŋ eriga qandaj munasaвatda вolganligi toqrisida afsanada вir aqiz soz ajtilmajdi); 8) Maçnunniŋ daşt-вjaвandagi hajati va uniŋ janiga Maçnun şi'rlarini jaziв aliş ucun har qajaqdan poezija muhiвlariniŋ kelişlari; 9) Maçnunniŋ olumi (aftidan, soŋi afsana ham traditsijaga çuda kiriв ketişga ulgurgan emas; kopinca, Maçnunniŋ qarindaş-uruqlari uniŋ olugini taqu taş arasidan tapiв alganliklari hkaja qilinadi, lekin uniŋ Ləjli mazarida çan вerganligi toqrisida ham rvajalar вar).

Bu narsalar araв traditsijasida diqqatniŋ Maçnun oвrazi ustida toplanganini korsatadi. Aniq qat'ijlaşgan traditsija joq. Hatta Maçnun va Ləjliniŋ qajsi вiriniŋ avval olganligi ham aniq emas.

Bu halniŋ saвaвi oz-ozidan malum. Maçnun toqrisidagi rvajalarni toplavcilar ucun hammadan вurun Maçnunniŋ şairligi qiziqtirgan va ular Maçnunniŋ şi'rlariga çuda juqari вaha вerganlar. Rvajalar ajrim şi'rlarni izah qiliş, ulardagi işara (ma'na)-larni tuşuntiriş, jaki ularniŋ majdanga kelişi saвaвlarini aniqlaş ucun xizmat qilişlari lazim вolgan. Afsanaga вu xilda jaqinlaşişda Ləjli katta rol ojnamaj qaladi. Ləjli faqat u jaki вu şi'rniŋ jaratilişi ucun вir saвaвcigina вoliв ciqadi. Araв dastancisi ucun haqiqij qahraman jalqiz Maçnun вoliв qaladi. Şuniŋ ucun ham hkajalar toplamidagi sakkizinci вolum — Maçnunniŋ şairlar jaki poezija toplavcilar вlan ucraşişi — çuda muhum ahamijatga egadir.

Afsanaga kora Maçnunniŋ hajati вaşdan-ajaq dejarlik daştlarda, adamlardan uzaqda kecgan, uniŋ ortaqlari faqat javaji hajvanlar вolgan. Şundaj вolgandan kejin, ktaвxanda taвiij ravişda qujidaqi saval tuquladi: əçaвa, Maçnunniŋ şi'rlari qajerdan alingan, axir sahrama-sahra keziв jurgan Maçnun ularni jaziв

qojmajdiku? Bu savalga çavaв tariqasida dastancilar, Maçnun вlan ucraşişlar haqida afsanaga qatar-qatar epizodlarni kiritadilar, вu epizodlar esa, Maçnun şı'rlarinin qandaj qiliв saqlanqanliqi va вızgaca jetiв kelganliklarini izah qilişlari lazim edi.

Araвlar istilasi va araв madanijatinin «musulmanlar dunjasi» dejilgan çajlarga tarqalişi, вaşqa jadgarliklar qatarida, Maçnun toqrisidagi afsanalarni ham Eran cegarasidan tartiв ta Zakavkazijagaca xalifaliknin hamma jerlariga kirişiga saвaв вoldi. Bizga jetiв kelgan sufilik devanlari icida en eskisi вolgan Baвa Kohij Şerazijnin (1050-jilda olgan) devanida — şi'r toplamida — Ləjli va Maçnun namlari zikr qiliniв otiladi. Bu esa, darvişlar вlan вaqlanqan professional dairalarda həligi namlarnin jetarli daraçada jaxşi malum вolganini korsatadi. Braq, mana şundaj ajrim qajdlardan вaşqa, вiz вu temaga dair, kompozitsija çhatidan вir-вiriga вaqlanqan asarni nə X va nə XI asrda həli kormajmiz. Şunin ucun вu temani вirinci martaвa Azarвajçannin вujuk şairi Nzamij Gançavij (1141 — 1203) fars tilida işlaв ciqdi, dejişga toqri keladi. Bu gumanizmni Nzamij ham oz sozlari вlan tasdiqlajdi, u «Ləjli va Maçnun» poemasiga jazgan вaşsozida, unga qadar şairlar вu temani işlaşga kirişmaganliklarini korsatiв otadi:

«...afsana zeriktirarli вolganligidan, dast avvaldanaq heckim unga japişmadi. Şair uni şi'r şaklida işlaşdan · qol siltadi; şunin ucun həligaca ham şi'r qalipiga salinmaj keldi».

Bu temani işlaşga Nzamijnin ozi ham tlar-tlamas, ərən kirişdi*. Bu temani alişni 1188-jil maj ajida Şirvan şahi Axsatan iвn Manucehr qistadi, u, Nzamijga şu asarni jazişni вujurdi. Va oz xatida, poemani araвca ifadalar вlan вezaв, alвatta fars tilida jaziş kerakligini uqtiriв otdi.

Şairnin ajtişica, вu вujurtma unga jaman ta'sir qaldirgan. U, вundaj asarni jazişdan вaş tartmaqci вolgan, lekin oşa vaqtda endi ontortga kirgan unin jaş oqli, şu poemani jazişga atasini qistaв kondirdi. Aftidan, вunin вaş motivi şu ediki, вu asar psixologik momentlarni işlaşda вutun san'atkarlikni korsatişga va jaşlik həvəslarinin hec jeniв вolmajdigan kucli ihtirasga ajlanişi mumkinligini korsatişga imkan вerar edi. Nzamijnin ajtişica, unin poemasini oquci ktaвxan «...вaşarti çansiz murda вolmasa, hatta qatiв qalqan taqdirda ham işqqa muвtala вoladi».

Iş вaşda kutilgandaj, muvaffaqijatsiz вarmadi, вalki aksinca, poema ustida işlaş Nzamij ucun jenil вoldi: «Gapirgan sarim,

---

* Nzamij Ləjli va Maçnun rvajasini ktaвxanni zeriktiriв juвaradigan tema, deв ojladi; cunki u tumtaraqli tasvirlarni kiritişga imkan вermas edi.

qalвim çavaв qajtariв turdi. Səl-pəl tirnaв jol acişim вlan вu-laqdan suv qajnaв ciqaverdi».

1188-jil 24-sentaвrda, tort ajdan kora kamraq vaqt icida poema вitdi. Şairniŋ ajtişica, agarda unga вaşqa işlar mani'lik qilmaganda, u poemani ikki hafta icida jaziв tugatgan вolar edi.

Nzamij poemani jazişda qolida qandaj ma'xazlar вolgani toqrisida hec qajerda hecnarsa demajdi. Ularni har xil jazma toplamlardan ham, şuвhasiz oşa vaqtda Azarвajçanda mavçud вolgan aqzaki legenda (afsana)lardan ham algan вolişi mumkin edi. Braq, poemani sinciklaв tekşiriв ciqiş va uni qolimizga tuşgan araв materiallari вlan saliştiriş — asasij materiallarniŋ, şuвhasiz, jazma ma'xazlardan alinganini korsatadi, şuniŋ вaraвarida Nzamij afsanalardagi вarca muhum epizodlarni qamraв alişga intildi.

Poemaniŋ tuzulişi asasij ciziqlarda qujidaqilardan iвarat:

Rvaja ozica вir muqaddima вlan вaşlanadi. Maçnunniŋ atasi вaj va daŋi ciqqan adam вoladi, lekin farzandi вolmajdi. U xudadan farzand вerişni soraв, iвadat qiladi va şu jalinişlarga çavaв ornida Qəjs dunjaga keladi. Bu motiv Jaqin Şarqniŋ romantik poemalari va ertaklarida keŋ suratda jajilgan edi. Braq Nzamij вu motivni faqat hkajani вezaş ucungina kiritmajdi, вalki tamaman вelgili maqsadlarni kuzatiв kiritadiki, вu toqrida вiz вir munca kejinraq gapiramiz.

Kejin işq-muhaввatniŋ tuqulişi epizodi keladi. Bu jerda ham Nzamij afsanalardan səl-pəl cetga ciqadi. Maçnunniŋ Ləjlini seviв qalişi ular вirga pada вaqiв jurgan mahallarida emas, вalki maktaвda, ular вirga oquв turgan vaqtlarida vaqi' вoladi. Afsanalardan cetga ciqişniŋ saвaвi şundaki, Nzamij, ma'xazlarda tasvirlangan iвtidaij kocmancilik maişatini вir munca вeçaв korsatdi. Poema qaвila jaşaв turgan cadirlarni nazar diqqatdan cetda qaldirsada, lekin aşiq-ma'şuqlarniŋ ata-analari вaj va qudratli sultanlar вoliв qaladilar va poemaniŋ fonini, oвstanovkasini Nzamij ozica вir «şartli» kocmancilik maişatiga ajlantiriв juвaradi.

Soŋra atasiniŋ muvaffaqijatsizca savci qojişi, Makkaga вariş va daşt-вjaвanga ciqiв ketiş toqrisidagi вolum keladi. Ka'вaniŋ eşigi aldidagi qasam iciş momenti endi mudhiş tonda tasvir qilinadi. Ihtiras вlan kuraşişniŋ вutunlaj dejarlik fajdasiz вoliв ciqişi seziliв turadi.

Şu jerdajaq Ləjliniŋ kelaçakdagi eri, Iвn Səlamniŋ hazir вolişi koriladi (aftidan, Iвn Səlam nami araвlar ma'xazida saqlaniв qalmagan).

Undan soŋ Navfal epizodi keladi. Addij koŋulcaŋ, mihriвan Navfal kucli padşahga ajlanadi, Araвstan jarim aralininŋ ham-

ma qaвilalari dejarlik unga вojsunadilar. Ləjli qaвilasi вlan gapirişiв, tinclik вlan işni hol qilişda muvaffaqijat qazanmaqan Navfal quralga japişadi. Birinci safar u maqluв boladi va ikkinci çaŋdagina, вutunlaj dejarlik Ləjli qaвilasini qiriв, qalaвaga erişadi.

Şundaj вir moment вaşlanadiki, oquci ucun endigi drama jaxşilik вlan jeşiladiganga oxşaв korinadi. Lekin Ləjli atasiniŋ (unga вojsunilmagan taqdirda) oz qizini oldiriş toqrisida doq qilişi вu umidni cil-cil qiliв juвaradi. Maçnunniŋ ozi ma'şuqasi вaşiga keliв turgan xavfni eşitiв, Navfalniŋ arqaqa cekilişini iltimas qiladi.

Oz-ozidan malumki, araвlar traditsijasida вolmagan вu epizodlarni Nzamij peomani X asrdajaq Eran poezijasida mavçud вolgan romantik poema namunalariga jaqinlaştiriş maqsadida kiritgan. Çaŋ harakatlari, uruqcilik aristokratijasiniŋ вu asasij maşqulatiniŋ tasviri həligi xildagi poemaniŋ asasij xususijati edi. Çaŋ toqrisidagi hkaja, oz xarakteriga kora, xuddi şu çajga kiritilişi mumkin edi va şair, вundan çuda ustalik вlan fajdalangan.

Poemaniŋ вundan kejingi qismini Nzamij çuda keŋ qiliв taraqqij etdiradi. Araвlar traditsijasidagi oz-ara вir-вiriga вaqlanmagan hkajalarniŋ hammasidan dejarlik fajdalaniв, Nzamij ularni jaxlit şaklga sala вildi. Maçnunniŋ çinni qjafasida, kşan вlan juriв, Ləjliniŋ ujiga вarişi toqrisidagi hkaja poemaniŋ kulminatsion nuqtasi вoliв ciqdi. Kşanni parca-parca qiliв taşlaş momenti işniŋ jaxşilikca вitişi mumkin emasligini korsatadi. U, endi «devana» («maçnun») — uni artiq kşilik çamijatiniŋ kşanlari tutiв tura almajdi.

Ləjliniŋ erga tegişi ham araв ma'xazlaridagiga qaraganda mufassalraq hkaja qilingan. Bunda, Ləjliniŋ tasvirida uniŋ oziga xas ikkilik koriladi. Ləjli вir tamandan, ata-ana xahişiga mutlaqa вojsunadi. U xuddi tovar- xatin вoliв, uni satiв juвara aladilar, va uniŋ вundaj istiвdadga qarşi вaş kotarişi mumkin emas. Hatta oz qajqi-hasratini ham janida heckim joqida, heckimga şipşitmasdangina tokadi. Ikkinci tamandan, Ləjli oz iffat va namusini hmaja qilişda çuda qat'ijdir. Eri unga jaqinlaşişga urunişdan vaz keciв juвaradi.

Iвn-Səlamniŋ, oz ihtirasi qandirilmaganligi tufajlidan, olişi ham poemada jaŋi motiv hsaвlanadi. Bu motiv Nzamijniŋ asasij içadij fikrini aciq-ravşan qiliв acadi: kşanlarniŋ parcalanişi momentidan вaşlaв, Maçnunniŋ işqi şundaj вir formaga kiradiki, endi unga Ləjli çismanij çhatdan artiq kerak вolmaj qaladi. U çinnilaniв, psixik (ruhi) çhatdan, Ləjli вlan qoşulişiв ketdi, şuniŋ вaraвarida, goja uniŋ ozini Ləjli siqiв ciqarqandaj вoldi, u ozini faqat Ləjliniŋ əlləqandaj nəmajandasi deв his qiladi. Buni kor-

satiş ucun Ləjliniņ iffat — namusini saqlaş va uni nkah sirtmaqlaridan azad qiliş zarur edi. Endi tosuqlar ulaqtiriв taşlanganga oxşaв, işniņ вaxt-saadat вlan tugallanişiga hec narsa mani'lik qilmajdiganga oxşaв korinadi. Lekin çuda kecikiв qalingan edi. Işq-muhaввat ma'navij tusga kiriв qaldi va artiq endi dunjavij вaxtniņ вolişi mumkin emas. Bu aciqdan-aciq sufilik ta'sirlariniņ izi edi, cunki xuddi şu jerda Maçnun şundaj вir adam вoliв qala diki, uniņ «menligi» вaşqa вir mahijat icida eriв ketdi, va u oz çismanij vuçudi dairalarini parcalaj вildi.

Ləjliniņ olumi (həligi hadisadan kejin uniņ hajatida hec qandaj maqsad qalmajdi), əsl qahramanniņ halakati va вaxtsiz aşiq-ma'şuqlar çasadiniņ muştarak вir gorda qoşulişi epizodlari вlan poema xatimalanadi.

Şi'r toplavcilarniņ вirtalaj keldi-kettilarniņ ta'rif va tavsifidan faqat вittasi, вaqdadli Səlam toqrisidagi tavsif saqlaniв qalgan: Səlam ikki martaвa Maçnunni zjarat qilgan; ır uniņ devanini tuziв ciqqan. Maçnun şi'rlaridan вa'zilariniņ qandaj saqlanganligiga dair unda-вunda saciliв jatgan eskartmalar вunga вir qadar qoşumca material вoladilar.

Şu ravişca Nzamij oz qolida вolgan araв traditsijalariga nisвatan çuda ihtijat вlan iş kordi, hatta, gaha uniņ məjdə detallaridan ham fajdalandi. Nzamij Maçnunni şair sfatida tanijdigan va uniņ mrasini avladlarga otkaziş masalasiga qiziqadigan afsanalarniņ oziga xas «tarixij-adaвij» şakllanişini ham saqlaв qaldirdi.

Əmma вir çhatdan Nzamijniņ işi aldinga qaraв qat'ij вir qadam taşlaş edi. Nzamij oz-ara вir-вiriga вaqlanmagan, tarqaq hkajalardan вirlaşgan, goja organik ravişda japişiв ketgan jaxlit asar jaratdi, har candki, sufistik mistika toniga вojalgan вolsada, вepajan ihtiras taraqqijatiniņ psixologik etjudi namunasini вerdi. Nzamijdan kejin вu вirlikni вuziş hec kimga mujassar вolmadi, Maçnun oвrazi Nzamijda вirinci martaвa aniq ciziliв tasvirlandi.

Jana вir detalni qajd qiliв otiş kerak. Didaktikaga intiliş xususijati Nzamijga hamişa hamrah edi. Oz poemalariga u «koņul aciş ktaвi» deв qaramas edi. Ular ktaвxanga вirar narsa orgatişlari lazim edi. Aciq malumki, «Ləjli va Maçnun» ga didaktik element kiritiş asanlik вlan вolmadi. Lekin вariвir didaktika ma-lum daraçada unda ham вar. Nzamij ktaвxanga ikki xil tipdagi atani korsatadi. Biri — oz oqlini taqdirdan tlaв aluci, uni qizqin ravişda sevuci, oz oqliniņ arzularini qandirişga tajjar turgan Maçnunniņ atasi tipidir. U вlan вir qatarda Ləjliniņ atasi — oziniņ şaraf va namus toqrisidagi i'tiqadiqa qattiq вerilgan, oz qiziniņ manfaatlarini ulaqtiriв taşlajdigan, qattiq qolli, fanatik (mutaassiв) ata tipi вeriladi. Poemaniņ korsatişica, şu har ikki ota ket-

gan tipdagi ata ham вariвir jaş kşilarni halakatga aliв вaradi, vahalanki oşa jaşlar, вaşqa вir şaraitda вaxtijar вolişlari mumkin edi.

Nzamij poemasida Ləjli araвlar traditsijasidagiga qaraganda jaqqalraq ciziliв tasvirlangan. Braq u, poemaniŋ ta вaşidan axirigaca dejarlik (eri вlan вolgan epizoddan вaşqasi) passiv rol ojnajdi. Ajtiş mumkinki, Ləjliniŋ ailada tutgan orni, xatinlarniŋ вadavilik ailalarida ojnagan roliga qaraganda pastraq va huquqsizraqdir va hammadan вurun, xatinlarniŋ Nzamij zamanidagi otraq turmiş şaraitida tutgan ornini aks etdiradi. Nzamijniŋ Şirin oвrazida korsatgan aktivlik, qahramanlik xisləti Ləjlida joq. Ləjli falakniŋ вutun çafa va zarвalariga tən вeriв, cdaş вeradi, faqat ara-cara oz azaв-uquвatlarini jeŋillatişga urinadi.

II

Nzamijniŋ вaşda astajdil kirişmaj işlagan poemasi, вitgandan kejinaq keŋ suratda tarqaliв ketdi. Zakazci Şirvanşahniŋ вunga qandaj qaraganligini вiz вilmajmiz. Lekin şairniŋ oz sozlaridan koruniв turadiki, poema tugaв dunja juzini korişi вlanaq, unga taqlid qilingan asarlar majdanga kela вaşlagan. Şu dastlaвki taqlidij asarlardan вizgaca hecnarsa jetiв kelmagan. Ihtimal, ularniŋ вadiij savijasi çuda pəst вolganligidan saqlaniв qalmagandirlar.

Nzamij zamaniga jaqin jazilgan taqlidij asarlar icida, maşhur şair Əmir Xisravniŋ Nzamijdan juz jil kejin jaratgan poemasi keŋ ravişda şuhrat qazanadi. Bu asar Dehlida hukmranlik qilgan, xalçilar xanadanidan ciqqan sultan Alaiddin Muhammad şah I (1296 — 1316) ucun вaqişlangan edi. U 1298/99-jilda tugagan edi. Əmir Xisrav Nzamij poemasi вlan taniş edi va unga qajat juqari вaha вerardi. U, çuda aŋli ravişda taqlidci вoliв ciqadi va har вir misra'ni adatdan taşqari qunt вlan pardazlagani ucungina oz taqlidciligini aqlajdi. U, oziniŋ Nzamijga вolgan munasaвatini mana şundaj ta'riflajdi:

«Birinci poemadagi tasvir məjdə-cujdə detallarigaca toqri вolsada, lekin вu sozlarni oqugac, men ham ulardan вunda fajdalandim. Birinci davrada tutilgan qadahdagi məjdən вaşi ajlangan adam, ikkinci məjdən вutunlaj məst вoladi. Başarti вirinci saqij məjniŋ hammasini qujiв ketgan вolsa, hec kim mendan mənə şu məj qujqasi ucun opkalanmas».

Lekin, şu uzriga qaramaj, Əmir Xisrav вariвir oz originalidan cetga ham ciqiв turadi.

Xisrav poemasiniŋ вaşida Qəjs atasiniŋ farzand tlaв jalвarişi joq, əmma astrolog (qur'aci)niŋ fal aciв, jgitniŋ işqqa muвtala вolişi toqrisida falвinlik qilişi poemaga kiritiladi. Işq-mu-

haввatniŋ tuqulişi ham maktaвda вirga oquş vaqtlarida roj вeradi, lekin real tafsilatlarsiz, çuda oвstrakt ravişda naql qilinadi. Ləjliniŋ siridan anasi vaqif вoladi va qizniŋ atasiga вildiradi, şuniŋ natiçasida qizni ujga qulflaв, qamaв qojadilar. Şu ravişca Qəjsni qajqi-hasratga salgan вirinci ajriliq davri вaşlanadi. Qəjs taqma-taq keziв sargardan вoliв juraвaşlajdi va Maçnun laqaвini aladi. Atasi uni qidiriв tapadi, ujiga aliв keliв, Ləjlini unga unaştiriş ucun savci juвaradi. Ləjli atasiniŋ raddijasiga вir munca saвaвlar вahana вoladi:

«U — tentak, mijasi əjnigan va hec narsaga aqli jetmajdi. U, zamanimizniŋ mardana kşilariga xas jaxşi fazilatlardan веваhra».

Demak, u, aila toqrisida qamxorlik qila almajdi va şuniŋ ucun unga qiz вeriş mumkin emas.

Maçnunniŋ atasi, вariвir qizni oqliga aliв вerişni istaв, araвlar məliki Navfal jardamiga muraçaat qiladi. Undan soŋ haftalarca davam etgan uruşniŋ tasviri keladi. Ləjli qaвilasiniŋ maqluвijatga ucraşi, Nzamijdagi kaвi, qizniŋ atasi tamanidan oldirilişi xavfini keltiriв ciqaradi va Maçnunni ujlanişdan vaz kecişga maçвur etadi.

Bu ikkinci muvaffaqijatsizlik, Nzamijdagi kaвi, Maçnunniŋ вatamam taqqa ciqiв ketişiga saвaв вoladi. Lekin вu jerda Əmir Xisrav poemaga jaŋi вir epizod kiritadi. Navfal, Maçnunniŋ koŋlini almaqci вoliв, oz qizini unga xatinlikka вeradi. Maçnun, alвatta, вuni istamajdi, lekin atasiniŋ xahişiga qaraв, tojni otkazişga razi вoladi. Nkah kecasini u, jaş xatinga sra tegmaj, jerda oturiв otkazadi, taŋ atişi вlan taqin taqlarga ciqiв ketadi.

Bu jerda, Nzamijdagi kaвi, Maçnun вlan Ləjliniŋ вir-вirlariga jazişgan xatlari toqrisida hkaja kiritilgan. Lekin Nzamijniŋ poemasida Ləjli oz xatida oz erkiga qarşi zorlaв Iвn Səlamga tegişga maçвur etkanlarini ajtiв, Maçnunga uzrini вildirsa, Əmir Xisrav poemasida Ləjli Maçnundan opkalajdi, Maçnun esa uzr sorajdi.

Ləjli tuşida Maçnunni koriв, oz hasratini вərtərəf qila almajdi va ertalaв turiв, tujaga miniв, jarini qidirgali ciqiв ketadi. U, aşiqini javvaji hajvanlar вlan qurşalgan halda daşt-вjaвandan tapadi. Korişiş Ləjli va Maçnunniŋ вir-вirlariniŋ aquşlariga atilişlari вlan tugallanadi. Butun keca şu taxlit otadi, hajvanlar hatta osumliklar ham ularni ihtijat qiliв saqlajdilar. Bu kartinani şair adatdan zjada uluqvar qiliв korsatgan.

Ləjli ujiga qajtiв keliв, şi'r вlan oz qajqusini tokadi. Maçnun uniŋ jazgan şi'rlaridan vaqif вoliв, unga çavaвan şi'rlar toqujdi. Bir kuni səjr qiliв jurgan gezida Ləjli, tasadifan Məçnunniŋ goja vafat etgani haqida şum xaвar eşitadi. Ləjli ozini

jerga atadi, ələmiga cdalmaj, kokragiga uriв, farjad qiladi. Kuz keladi va Ləjli, вezgak tutiв, erij вaşlajdi. Açal uniŋ jaqasidan uşlajdi. Dostlaridan вiri Maçnunga ma'şuqasiniŋ vafati xaвarini keltiradi, u goristanga qaraв juguradi. U, ƣazallar kujlaв, qahqah uriв kuliв capadi, negaki jar vasliga erişiş jaqinligini sezadi. Ləjli çasadini endi gorga qojgan mahallarida u mazarga jetiв keladi. U ozini Ləjli ustiga taşlaв, uniŋ olugini qucaqlajdi. Qarindaş-uruƣlari acciƣlaniв, uni oluk qojnidan açratiв almaqci воladilar, lekin uniŋ ham çansiz murda воliв qalganligi aŋlaşiladi.

Əmir Xisrav poemasini Nzamij içadi вlan caƣiştiriş çuda qiziq natiçalar вeradi. Hammadan вurun poemaniŋ əncə jeŋil jazilganini darrav pajqaş mumkin. Poemaniŋ xijli murakkaвligiga qaramasdan, uniŋ tili Nzamijniŋ lakonik tiliga nisвatan anca sadda, tez aŋlaş ucun qijin воlgan Nzamijniŋ original va dadil oxşatişlariga muraçaat qilmaj, Əmir Xisravniŋ addij (isti'mal etiliв jurgan) овrazlar va oxşatişlardan fajdalanişi — вu saddalikni janada aşiradi.

Poema tuzulişiga kelsak, вunda Nzamij вlan Əmir Xisravni вir-вiriga teŋlaştiriş sra toƣri kelmajdi. Bunda, Əmir Xisrav araв adaвijatida tapiş mumkin воlgan qoşumca materiallarga i'tiвarsiz qaragan, faqat oz sələfiniŋ tajjar asaridan tola-tokis fajdalangan, deв ojlaş mumkin. Aftidan, Əmir Xisravda poemani Nzamijdan в a ş q a c a r a q qiliв вuriв juвariş tlagi ustun turgan va u, Nzamijniŋ oz aldiga qojgan вadiij tapşiriqlari вlan hsaвlaşmasdan, вajanatni ozgartiravergan.

Masalan, Nzamij ucun çuda muhum воlgan haç epizodi вutunlaj tuşuriliв qaldirilgan. Maçnunniŋ ka'вadagi jalvarişlari ktaвxanda falakatniŋ muqarrarij ekanini seziş hissini ujƣatadi. Bunda Nzamijniŋ fikrica, Maçnun вəlani oz вaşiga ozi keltiradi, cunki oz ixtijari вlan uni halakatga aliв вaradigan duani oqujdi.

Haç marasimi poemaniŋ вaşidagi qur'aci (astrolog)niŋ falвinligi вlan aliştirilgan. Bu motiv ertaklarda keŋ suratda tarqalƣan va Jevropa adaвijatida ham jaxşi malum воlgan motivdir. Lekin u, Maçnunni aktiv harakat qiliş xislatidan mahrum etadi va uni kəçrəftar falakniŋ qolida ojuncaq qiliв qojadi. Maçnunniŋ passivligi вaşqa detallarda ham koriladi. Hatta Navfalga muraçaat qiliş uniŋ taşaввusi вlan emas, вalki, atasiniŋ ƣajrati вlan воladi. Nzamijdagi Maçnunniŋ oz atasiga itaat qiliв, namalum воlgan va koŋil qojiв sevilmagan qizga ujlanişga razilik вerişini xajalga keltiriş sra mumkin emas. Bu nkah, vaqiani вaşqaca qiliв ozgartiş maqsadida, Ləjliniŋ erga tegişiniŋ orniga kiritilgan.

Aşiq-maşuqlarniŋ korişişi ham Ləjli taşaввusi вlan воlişini qəjd qiliв otamiz. Ajtiв otiş kerakki, вu epizod şuвhasiz talantli

ravişda jazilgan вolsada, eŋ muvaffaqijatsiz ciqqan epizoddir. Rastini ajtganda, aşiq-ma'şuqlarniŋ qoşulişi вutun konsepsijani kun -pəjəkun qiladi. Poemaniŋ şu taxlitda tuzulişi вlan kejingi tragik jeşim, xah psixologija nuqtai nazaridan, xah falsafij çhatdan oziniŋ cuqur ma'nasini joqatiв qojadi.

Jakun ciqariв, qujidaqi xulasaga keliş mumkin. Əmir Xisrav, Nzamijniŋ falsafij fikrini вutun cuqurligi вlan aŋlajalmagan. Qajtariqlardan qaciş maqsadidagina poemaga ozgarişlar kiritiв, u, Nzamij konsepsijasiniŋ jaxlitligini parcalaв taşlagan. Şaraitdan keliв ciqqan afatlarniŋ taвara kucajişi asasida, ihtiraslarniŋ вetoxtav osişi va вundagi jakka ciziq joq вoliв ketgan. Vaqialarniŋ вirikişi tasadifij xarakterga ega вoliв qalgan va tragik jeşim asaslanmagan. Nzamij poemasiniŋ вadiijligidan вaşqa uniŋ içtimaij va axlaqij qimmatini jana juqari kotargan didaktik momentlar ham tuşiв qalgan.

Əmir Xisrav poemasi hammadan вurun jeŋil oquladigan, kşiga jaqadigan, tiliniŋ qunt вlan işlanganligi, çanliligi va asanligi çhatidan sozsiz estetik zavq вeradigan asardir, lekin u kşida cuqur ta'sirat qaldirmajdi. Bu oz-ozidan ma'lum. Nzamij — şahar adami, u sarajga faqat muallim sfatida muraçaat qiladi. Əmir Xisrav вutun hajatini saraj dairalarida kecirgan, ularniŋ zavqlari va ihtijaçlarini jaxşi вilgan, ularniŋ şu ihtijaçlarini qajil qiliв qandira algan saraj şairidir. XV asrda ham Ortaasijada saraj dairalarida kopgina poezija вilimdanlariniŋ Əmir Xisravni Nzamijdan juqari qojişlari, şu вlan Əmir Xisravniŋ qandaj ktaвxanga muraçaat qilganini aŋlaganliklari вeçiz emas edi.

## III

Navaij oziniŋ altita katta poemasidan ikkincisi вolgan «Ləjli va Maçnun»ni 1483 jilda jaratdi. Ikkinci soz вlan ajtganda, u, juqarida вiz xarakterlaв otgan har ikki poemadan fajdalanişi mumkin edi. Bu temani işlaşda ucinci martaвa davruq salgan asardan — oz dosti Aвdurahman Çamij poemasidan Navaij fajdalana almadi, negaki вu asar Navaij poemasidan вir jarim jil kejin 1484/5 jildagina tugagan edi.

Navaij вu temaniŋ taqin вaşqa variantlarini вilganmi, joqmi, вu toqrida вirnma ajta almajmiz. Nzamij va Əmir Xisrav poemalarini esa u oz asariniŋ вaş sozida tilga aliв otadi. Nzamijga u çuda juqari вaha вeradi:

> Bu til вilə kimsə tapmadi kam.
> Çuz gənç fşanu Gənçə aram.

Əjvani şərəf nhufdə gənçi,
Mizani lutf xəzanə sənçi:
Mə'nij drəmiqə sikkəpərdaz
Uzlət hərəmidə məhrəmi raz.
Sər riştəi diqqəti grihnak
Hər вir grihidə juz duri pak.

. . . . . . . . . .

Nəzm əhliniŋ əfsəhul kəlami
Soz durrigə muntazim Nzamij
Ul Gənçədə gənçdek nhani,
Beş gənç qojuв vəle nşani.
Hər gənçidə səjrafi idrak,
Behəd tapiвan çəvahiri pak,
Hər çəvhəri mulk əra xraçi,
Şəhlərniŋ oluв вu fərri-təçi.

Lekin Əmir Xisravni ham Navaij katta şair deв вilar edi. Nzamij poemasini afsun jardami вlan sihrlangan xazinaga oxşatiв, u şu misra'larni davam etdiradi.

Ulkim qolin acsə ahanin diz,
Lekin вu tilism acarqə açiz.
Korgac вu tilism sahiri Hind,
Çaduliq işida mahiri Hind.
Kilki uci səfhəqə fusun rez
Ul səfhə çəhanqə fitnə əngez.
Əjlaв вu tilism ani açiz,
Sahir jetgəj cu kordi mu'çiz.
Qacmaj vəle ujləkim zəвuni,
Ul ham qiliв otruda fusuni.
Beş qəl'əki вarcə erdi xara,
Beş məxfiji gənç aşkara.
Otrulərida tugətti вeş qəsr,
Kim hər вiri erdi zinəti əsr.
Həm taşida nəqşi dilkaş etdi,
Həm iclərini munəqqəş etdi.
I'çaz ilə sihr əra təfavut,
Bar ancəki kə'вə alidə вut.

. . . . . . . . . . . . . . .

Ikkinci soz вlan ajtganda, Navaij, Əmir Xisrav poemasiniŋ juqari вadiij fazilatlarini i'tiraf qiliв, вariвir uni Nzamij asaridan вehad pəstga qojadi. Xisravga faqat şu jerdagina həligidaj

qimat вeriş вlan ceklanmajdi. Masalan, «Haft manzar»da вiz qujidaqi satrlarni ucratamiz:

Ul* aciв guli-rjaz Irəm,
Gullər uzrə вu** jaqduruв şəвnəm.
Kelturuв ul ngər-ro tazə
Əngə surtuв вu osmau-qazə

Bu вaha, вizniŋ fikrimizca qajat toqri. Navaij вergan вaha ustki çhatdan mulajimligiga qaramasdan, anca qattiq вoliв, Əmir Xisrav poemasiniŋ ustki jaltiraqligini, əmma вu jaltiraqliq tegida Nzamij asaridagi cuqur fikr va uluqvarlik jaşiriniв jatmaganini çuda toqri korsatiв otadi.

Xoş, Navaijniŋ ozi oz vazifasiga qandaj qaragan? U вu soraqqa ham, favquladda kəmtərinligi kşini hajratda qaldiruci, açajiв çavaвni вeradi:

Menkim вu tərəf guzar qildim,
Bu rənçni ixtijar qildim.
Avvəldə koв əjladim təəmmul,
Ta koŋlumə kirdi вu təxəjjul.
Kim Gənçədə gənçlar jaşurqan
Hər kunçidəkim jasadi qorqan.
Ta hind nəzad hindvij zad
Kim qəsrlərini qildi aвad,
Həm qəl'ɔ ucun kerək durur şəhr
Həm qəsrqə вaqu səвzədin вəhr
Bolsə mengə fursət ul qədər caq
Kim şahr ila tərh saliвan вaq
Baqini rjaz xurrəm etsəm
Şəhrini səvad-ə'zəm etsəm
Bu nəv' edi daima xəjalim,
Ta вoldi qəzadin ul məhalim,
Kim ikki вurunqiqa qojuв gam
Kam вoldi mengə rəva sərənçam.

Navaij вu jerda goja oziniŋ oz sələflariga вaqliqligini qaвartiв korsatadi va, ular qurgan вnani faqat вezadim xalas, demaqci вoladi. Braq oz poemasiniŋ вaşqa çajida u, oziniŋ вaşqa maqsadni ham kozatganini tən aladi, cunanci u jazadi:

* Nzamij.
** Xisrav.

Men xəstəki вu rəqəmni cektim,
Təhriri ucun qələmni cektim
Jazmaqdə вu işq çavidana
Məqsudim eməs edi fəsana.
Məzmunigə вoldi ruh məjli,
Əfsanə edi aniŋ tufəjli.
Lekin cu rəqəmqə keldi məzmun,
Afsanə əngə lвas məvzun.
Bu erdi qərəz kim ul guruhi,
Kim sozdə əjan qiliв şukuhi,
Bu namə ucun oluв rəqəmkaş,
Səfhə juzin ettilər munəqqəş.
Gər nuktələri çəhanni tutti,
Qəvqaləri insu-çanni tutti.
Cun farsi erdi nuktə şəvqi
Azraq edi əndə turki zəvqi.
Ul til вilə nəzm вoldi məlfuz
Kim farsi əŋlar oldi məhzuz
Men turkicə вaşlaвan rvajət,
Qildim вu fəsanəni hkajət.
Kim şuhrəti cun çəhanqə tolqəj,
Turki eli dəqi вəhrə alqaj.
Necunki вukun çəhandə ətrak
Koвdur xuş təв'i saf idrak.
Gər maddə kəmraq ersə ne qəm
Cun zəvqdur əsl, ul eməs kəm.

Bizniŋ fikrimizca вu satrlar ikki narsani вelgilaв вeradilar: 1) rvajatniŋ jalqiz ustki tuzulişigina emas, вalki uniŋ icidagi ma'nasi ham Navaijni oziga tartadi; 2) şairniŋ i'tiraf etişica, uniŋ zamanida Ortasijada jaşagan turk qaвilalari ucun jazuv adaвijati zarurij katta tələв вoliв qalgan edi, lekin вu tələвni qandiriş jetarli daraçada вolmagan edi. XV asr axirida Ortaasija turk tilida lirika çuda keŋ taraqqij tapgan вolsa ham, Navaijdan вaşqa Lutfij, jaki Səkkakij sŋari usta san'atkarlar jetişgan вolsa ham «Xəmsə» tipidagi katta poemalar, вizniŋ вilişimizca, oşa vaqtlarda joq edi.

Lekin Navaijni oziga çəlв qilgan Maçnun toqrisidagi afsananiŋ «icki ma'nasi» nmadan iвarat? Navaij poemasi strukturasini analiz qiliş вu savalga çavaв вola aladi, вu analiz şairniŋ oz sələflaridan nmalar alganini, qajsi nuqtalarda uniŋ oz joli вlan вarişni lajiq tapganini korsatiв вeradi.

Navaij oz poemasini Nzamijnikidek qiliв вaşlajdi: Qəjsniŋ atasi oqliga «jaliniв jalvaradi». Muqarrar, şair вu momentni

faвula konstruksijasi ucun muhum deв hsaвlagan. Navaijda ham Qəjsniŋ Ləjlini jaxşi koriв qalişi, ularniŋ maktaвda вirga oquв jurgan voqtlarida вaşlanadi. Lekin вunda Nzamijnikidan farq qiladigan muhum вir nuqta вar. Nzamij вu momentni dejarlik işlaв jetmagan va umumij hallarni вajan qiliş вlan qanaatlangan edi. Navaij вu jerda qatar çuda maraqli realistik detallar kiritgan. Navaij poemasida Ləjli вar-joqi вir kəmtərin məktəв mualliminiŋ qizi вoliв, eski traditsijada ma'şuqa oвrazini qurşagan şahana savlatlardan xalijdir.

Birinci ucraşiş çuda taвiij ravişda korsatiladi, ular, oz qiziniŋ kasaldan tuzalişi munasaвati вlan Ləjliniŋ atasi tamanidan şagirdlarga qiliв вerilgan kickina zajafatda ucraşadilar. Birinci ucraşiş kartinasi çuda açajiв. Unda Maçnun Ləjlini korgac, вaşqa вalalar вlan xuşcaqcaqlaşmajdi, вalki gullar iciga jaşiriniв, hoŋraв jiqlajdi va nma ucun jiqlajatganini ozi ham вilmajdi. U, jurakni juz para qiluci, şuniŋ вaraвarida lazzatli вolgan qajqiələm anlarini keciradi.

Ləjliniŋ hazir вoliş momenti ham kşini hajratda qaldiradi. Qizniŋ: «Açajiв jgit, senga nma qildi? Bu hasrat va qajqiga вatişiŋniŋ вaisi nma?» degan soraqlari sadda dil qizniŋ ruhij pakligini korsatiв turadi. Hatta Ləjli, həligi jurakni para-para qiluci ah-fqanlarniŋ saвaвcisi ozi ekanligi toqrisida sra şuвhalanmajdi.

Maçnun jalqiz ozi jakka qalqandagina oziga keladi. Aqli-huşini joqatiв qojganligidan ujaladi. Dahij san'atkar, вu — «afatli taqdir ihtirasi» emas, вalki jgitlik qaniniŋ qajnaşlari ekanini mənə şundaj sadda, şundaj aniq-ravşan qiliв korsatadi.

Maçnun, jariniŋ, derazasidan tuşiв turgan jariqni koriв, lazzatlaniş ucun, tim-qaranqi kecada ma'şuqasiniŋ qaвilasiga вaradi.

Kejingi ucraşiş endi Qəjsniŋ huşidan ketiв qalişiga saвaв вoladi. Ahval janada çiddijlaşadi. Çuda saz вir detal: hec narsadan şuвhalanmagan Qəjsniŋ qarindaş-uruqlari uniŋ essiz-huşsiz jatganini korgan vaqtlarida, uni вuqa вasiв ketiвti, deв ojlajdilar. Bu xislat, endigina jerdan parvaz qilişga intilajatgan muhaввatni jana jerga вaqlaв qojadi.

Mənə şundan soŋ Ləjli atasiniŋ qazaвga kelişi çuda aciq-ravşan вoliв qaladi. Uniŋ ojlaşica, Qəjs oziniŋ tentakligi вlan uniŋ qizini şarmanda qiladi, ajniqsa qijвatcilar jalqan-jaşiq gaplarni jajiв juвariв, Qəjs namini haqaratli Maçnun laqaвi вlan вeçaşga va rasvalaşga ulgurgan vaqtlarida, Ləjliniŋ atasi şaksiz həligi fikrga keladi.

Maçnunniŋ ujidan qaciв ketişi ham aqlga toqri keladi, negaki ujda oşa zamanniŋ insafsiz adatlariga вnaan çinni dejarak kşanga saliв qojgan edilar.

Bu jerda Navaij Ibn Səlamniŋ Ləjliga savci qojişi epizodini kiritadi. Ləjli ata-anasiniŋ oz qizini Ibn Səlamga berişga razi bolişi ham psixologik çhatdan asaslangan, negaki ular şu nkah blan ularniŋ qizlari namini bulqajdigan «talaşlarga» xatima berişni istajdilar.

Xarakterli bir detal (bu Nzamijda ham bar): Ləjliniŋ ata-anasi oz qiziniŋ arzusi blan qiziqmajdilar va hatta uniŋ unaşilib qojilgani toqrisida, unga bir aqiz soz ajtişni rava kormajdilar. Ləjli ahvaliniŋ butun dahşati, aqli pəst ezma kampir epizodida ktabxanga ajniqsa jaqqal korsatilgan: kampir, Ləjli başiga «baxt quşi qongani» xabarini bexastdan qizga ajtib qojadi.

Ləjli unaşilib bolgandan kejin, ja'ni işniŋ barişi anca aqirlaşib ketgandan kejingina Maçnunni Məkkaga alib baradilar. Həç epizodi Nzamijnikiga oxşaş qilinib taqdim etilsada, lekin bu jerda ham Navaij asarini xah uniŋ sələflaridan, xah arablar traditsijasidan açratadigan detal bar. Şuniŋ ucun Maçnun həçdan kejingina şair bolib qaladi. Poetik talantniŋ şu taxlitda tosatdan nəmajan bolişi — Maçnunniŋ ozini endi butunlaj işqqa baqişlagani va endi sra arqaga qajtiş joqliqiniŋ taşqi ifadasi bolib ciqadi.

Navfal epizodida Navaij, Nzamij izidan baradi. Farq bunda faqat şu narsadaki, qabilaniŋ Ləjlini oldiriş toqrisidagi qararini Maçnun qajibana ravişda tuşida biladi. Bu ham Maçnunniŋ tadriçan hajatidan uzulabarişini, uniŋ butun hislariniŋ tabara aniqlana barişini qabartib korsatişi lazim edi.

Bu jerda Navaij, Ləjliniŋ qabiladaşi Zəjd toqrisidagi rvajani kiritib, Maçnun romani blan ikkinci bir sarguzaştni cirmaştirib jubaradi. Şuni ajtiş kerakkim, Nzamijniŋ hamma soŋi qoljazmalarida ham bu figura bar. Braq: Nzamij poemasiniŋ dastlabki redaksijasida bu figura joq edi va u kejincalik bizga nanalum avtorlar tamanidan kiritilgan, deb ojlaşga asas bar.

Maçnunniŋ hajvanlar blan ucraşişi toqrisidagi hkaja ham ozgarişlarga joliqadi. Romantik qazallar ikkinci daraçali oringa otadilar va Ləjli jaşab turgan kocadan tapib algani ucun Maçnunga qadrli bolgan qotur itniŋ açajib tasviri kelib ciqadi. Javropali ktabxan ucun bu obraz, ihtimat bir munca adatdan taşqariga oxşab korinar, lekin XV asrdagi Ortaasija lirikasi ucun «dostniŋ kocasidan tapilgan it» şairlar tamanidan hər xil taxlitga salinib işlanib jurgan motiv edi. Şuniŋ ucun oşa zamanniŋ ktabxani ucun birdan it hazir bolib qalişi, uni sra açablantirmas edi. Bu motiv Ortaasija şaraitida ajniqsa keskin tus aladi, şuni nazarda tutiş kerakki, bir tamandan, musulmanlar traditsijasi bojica, it — haram hajvanlardan hsablanar edi,

ikkinci tamandan carvacilar turmuşida — it carvaciniꞑ vafali dosti va saqcisi ʙoliʙ, alʙatta çuda zor rol ojnagan va ojnajdi.

Navaij poemasida Maçnun atasiniꞑ daştda oqli ʙlan ucraşişi Nzamijdagiga qaraganda, ʙaşqaca aqiʙatlarni keltiriʙ ciqaradi. Maçnun, ozini tuzatiş mumkin emasligini isʙat qilsa ham, lekin atasi ʙariʙir uni zorlaʙ ujiga aliʙ ketadi.

Bu jerda Navaij Maçnunniꞑ Navfal qiziga ujlaniş epizodini kiritadi, ja'ni ikkinci soz ʙlan ajtkanda, Nzamij izidan emas, ʙalki Əmir Xusrav izidan ʙaradi. Lekin Əmir Xusrav poemasidagidan anca farqi ʙar. Birincidan, Əmir Xusrav poemasida Ləjli ʙaşi aciqliqica qaladi, vahalanki ʙunda uniꞑ toji ʙoladi. Ikkincidan Navaij poemasiga kora, Navfalniꞑ qiziniꞑ sevgan jari ʙar ʙoliʙ, u maxfij ravişda şu ujda ʙekiniʙ turadi va har ikki jaşni oldirişni molçallajdi. Şu ravişca, Maçnun oziniꞑ ʙeparvaligi (laqajdligi) tufajlidangina ujlanişdan ʙaş tartmajdi, ʙalki u ʙiravga jaxşilik ham qilmaqci ʙoladi. Qalliqini rəd qiliʙ, u şu işi ʙlan ikki jaş navqiranni ʙaxtijar qiladi.

Ləjlini erga ʙeriş hkajasi ham, ʙaşqaca tuzilgan. Nkah kecasi Iʙn Səlam qattiq zarʙa jeʙ tosatdan jiqiliʙ tuşadi. Bundan taşqari, şairniꞑ ajtişica Ləjli soꞑi minutda işni ʙir jaqliq qiliş ucun xançar va zahar hazirlaʙ qojadi, ja'ni nafratga sazavar ʙolgan erini va ozini ham oldirmaqci ʙoladi. Bu hal, Nzamij poemasida korsatilgani kaʙi, Ləjliniꞑ ozini qopal ravişda mudafaa qilişiga qaraganda, Ləjli oʙraziga kopraq japişiʙ tuşadi.

Eri olgandan kejin Ləjli, oşa kecasijaq ujidan ciqiʙ, ʙaşi aqqan tamanga qaciʙ ketaveradi. Tasadifan u, oziniꞑ jaş xatinini taşlaʙ ketajatgan Maçnunga joluqadi. Afsanaga Əmir Xusrav tamanidan kiritilgan ucraşuv mana şu taxlidda sadir ʙoladi. Ikki vaqianiꞑ ʙirʙiriga toqri keliʙ qalişi ʙir munca şun'ij «romantik» xarakterda ʙolsa ham, lekin şu formada jarniꞑ vsaliga erişiş, Əmir Xusravdagiga qaraganda, kopraq Ləjliniꞑ xulq-atvariga mas keladi. Braq, şuni i'tiraf qiliş kerakki, ʙu epizod Nzamij tamanidan vuçudga keltirilgan vaqianiꞑ osişi planini parcalaʙ juʙaradi va Nzamij tamanidan Maçnun muhaʙʙatiga ʙerilgan «ma'navijunlikni» cippakka ciqaradi.

Soꞑi xatima kartinaga ham əncə ozgarişlar kiritilgan. Ləjli endigina vafat tapgan, uniꞑ çasadini qarindaş-uruqlari jiqlaʙ qurşagan ʙoladi. Mənə xuddi şu momentda, Ləjlini halakatga ozlari aliʙ ʙariʙ, endi ʙunga aciniʙ oturgan kşilar ortasida, artiq hajatdan ʙutun alaqasini uzgan Maçnun hazir ʙoladi. U, mudhiş kerikiʙ ketgan şərpə, adamzad zulmi va insafsizligiga qarşi çanli timsal ʙoliʙ qalgan edi. Gandiraklaʙ qadam taşlaʙ, u Ləjliniꞑ çasadiga jaqinlaşadi, unga taman eꞑaşadi va hajat ʙlan vda'laşadi.

Bu koriniş şundaj çanli jazilganki, kitaвxan tasavvurida uniŋ ojma naqşi va izi qaladi. Navaijniŋ rasm san'atiga juqari вaha вergani, oz atrafiga eŋ jaxşi rassamlarni toplaв, ularga hamijlik qilqani вeçiz emas edi.

Biz şu qisqaca tahlilimizda Navaij tamanidan poema toqumasiga kiritilgan va uniŋ realizmini cuqurlaştiradigan вirtalaj məjdə detallar ustida toxtaliв oturmadik. Biz faqat eŋ asasij farqlarini korsatiв otdik. Endi ajtilgan gaplardan вa'zi xulasalarni ciqarajik.

Navaijniŋ ozidan aldingi sələflari вlan вaqlanqanligiga sra şuвha joq. Toqri, araвlar traditsijasidagi Nzamij tamanidan fajdalanilmagan elementlar вlan Navaij poemasi arasiga ciziq tartiş (koprük saliş) hec mumkin emas, lekin şunisi muqarrarki, Navaij Nzamijni ham (aftidan, xijli kejingi redaksijalari вojica,) Əmir Xusravni ham jaxşi вilar edi. Braq, uniŋ Nzamij tamaniga aqişi çuda aciq koruniв turadi va Xusravdan asasan faqat ikkita, lekin alвatta, anca muhum epizodgina alingan.

Əçaвa, Navaijniŋ faqatgina «oz sələflariniŋ ərki atrafiga вaq вunjadga keltirgani» toqrimi? Bu çhatdan, avtorniŋ soziga qoşulmaslikka, uniŋ вu gapini, вu uluq adamda вolgan açajiв kəmtərinlik вlan izahlaşga toqir keladi.

Gap şundaki, poemaga kiritilgan ozgarişlar Nzamij planini вuzgan; lekin Əmir Xusravnikidek qiliв — harnma вolmasin vaqiani вaşqaca qiliв вurişni xahlaв — вuzgan emas, вalki oziniŋ tugallangan planini amalga aşiriş maqsadida вuzgan. Ikki romanniŋ oz-ara вir-вiriga cətişişi вu asasij ustanovkani ajniqsa jaqqal вortdiriв korsatadi. Ikkita kun-pəjakun qilinqan nkah fonida ucunci вir nkah вolişi imkanijati keliв ciqadi va вu nkahniŋ вaxtikuşad вlan jeşilişi kozda tutiladi. Vaqianiŋ şu taxlitda jeşilişi poemaga tasadifij ravişda kiritilgan emas. Uniŋ vazifasi poemaniŋ dunjavij, real planini janada kucajtiş, mustahkamlaşdan iвaratdir. Ajtiв otiş kerakki, har qajsi nkahda ham, farzandlarni xahişi va ixtijari ata-analar tamanidan sra hsaвga alinmajdi va vaqianiŋ şu jerda korilganidaj toqulişida, вu ajniqsa kozga jaqqal taşlaniв turadi.

Biz kordikki, Nzamijda ata-analarniŋ вalalarga вolgan munasaвati masalasi вelgilangan edi. Diqqat вlan uniŋ poemasini oqugan ktaвxan undan вa'zi xulasalarni ciqara aladi. Lekin вariвir вaşqa вir narsa — muhaввatniŋ ihtiras formasiga otişini korsatganda, aşiqniŋ gojaki ma'şuqa icida eriв ketişi, ja'ni muhaввat masalasida, asasan, tasavvuf konsepsija вlan вaqlangan ideja ustun turadi. Navaij вu konsepsijadan aŋli ravişda vaz kecadi, negaki unga jerdan taşqaridagi muhaввat emas, вalki addij insanij his kerak edi. Navaij вajanatida Maçnun toqrisidagi rvajat (afsana), sozniŋ tola ma'nasida romanga ajlanadi. Va вu roman jaqin Şarq ucun,

nkah proвlemasi sŋari, çuda aktual вolgan masalani kotariв ciquci roman вoliв qaladi.

Orta asrcasiga вalalarga ata-analariniŋ mali deв qaraş, qizlarga tovar sfatida munasaвatda вoliş (qizlarni aldi-satdi, вajiş vasitasiga ajlantirgan edilar) hadisalari çuda xunuk işlarni qilişga, jaş qizlarni callarga tez-tez satiв turişga saвaв вoliв, jaş avladlar ortasida san-sanaqsiz tragedijalarni keltiriв ciqarar edi.

Navaij вuni çuda jaxşi вilar edi, hatta uni ihtimal, oz taçriвasida ham korgan edi, cunki uniŋ ta oz umriniŋ axrigaca ujlanmasdan вojdaq вoliв qalişi, oşa zamandagi Ortaasija şaraitida şuвhasiz, turfa (qalati) hadisa edi.

Navaij qadimqi afsanani çuda aniq вolgan maqsadi ucun fajdalandi: umid va arzular вlan jangan jaş navqiranlar halakatini, вu halakatga, manfaatdar tamanlarniŋ istaklarini hsaвga almasdan aqd-nkah qiliş adati saвaв вolganini korsatmaqci вoldi. Navaij poemasiniŋ asasij «mazmuni», uniŋ oz asari ucun asas qiliв algan idejasi вizniŋca, mana şudir. Şu ravişca, вu idejaniŋ ozijaq sotsial proвlemalar sahasiga aid вolganligidan, oz-ozidan aciq-ravşanki, poemani jaziş ham avtordan maksimal konkretlikni tələв etdi. Biz juqarida korsatiв otgan realistik detallarniŋ hammasi şundan keliв ciqdi. Axir, poema jetarli daraçada oqucini inantiriş kuciga ega вolsagina oz vazifasini вaçara alar edi. Ktaвxanni korsatilgan vaqialar aqiвatiniŋ muqarrarligiga işantiriş lazim edi. Haqqanij, jetarli daraçada real oвrazlarni korsatiş joli вlangina asarga вundaj inantiriş kucini вeriş mumkin edi.

Şuniŋ ucunaq Navaij — вutun eski traditsijalar вilimdani, hamda kerakli vaqtda ulardan çuda jaxşi fajdalana aluci kşi, qatar orinlarda traditsijalardan alaqasini uzadi va jaŋi jolga kiradi.

Taqin şundaj вir savalni вeriş mumkin: xoş, agar Navaij prinsipial ravişda jaŋi вir asar вerişni istagan вolsa, nma ucun u, eski afsanadan вutun vaz keciв, traditsijalardan tamaman xalij вolgan asar jaratgan emas?

XIX asrda emas, вalki XV asrniŋ вaşida jaşagani ucun u şundaj qilgan. Agar XIX asr jazucisiniŋ asasij vazifasi — original вoliş, jaki laaqal original вoliв korinişga uruniş вolsa, feodal çamijatida вundaj formada originallikka intiliş hec mumkin emas edi. U çamijatniŋ asasij qanuni — вaвalar qajsi taxlitda iş korgan вolsalar, nevaralarni ham oşandaj qiliв iş korişlaridan iвarat edi. Şu saвaвli, traditsija вlan jaritilgan suzet i'tiвarliraq, şuniŋ вaraвarida, ta'sirliraq вolar edi.

Jaqin Şarqdagi вutun klassik adaвijat ucun çuda xarakterli вolgan «nəzirəgoji», «nəzirə» jaratiş deв atalgan hadisa, ja'ni mavçud asarlarga çavaвan asar jaziş, tajjar malum temani qajtadan işlaş — şundan keliв ciqadi. Bundaj nəzirə-çavaвlar esa, avtorniŋ

talanti va ideja вajligi daraçasiga kora, azmi-kopmi, iş qiliв original hsaвlanadilar.

Şuвha вolişi mumkin emaski, Navaijniŋ «Ləjli va Maçnun»i — вirdaniga ikki asarga «nəzirə» formasida jazildi. Navaij вundaj hammaga malum вolgan va jaxşi jaritilgan traditsijani tanlaв alganligi ucun, u, şu traditsija astidagina oz asariniŋ ktaвxanga maksimum ta'sir etişini va «jaŋilik» sfatida вrak qilinmasligini aŋlagan edi. U, oz poemasi ucun grazdanlik huquqini ta'minlaв şuniŋ вaraвarida, asarga salingan içtimaij fajdali idejani tarqatişga çəzm qildi.

Javropali şarqşunaslar, Navaijniŋ alti poemasiniŋ hammasi «nəzirə» ekanini tasdiqladilar, şuniŋ ucun вujuk şairga «tarçimaci» namini taqdilar va şu вlan tinciв, uniŋ asarlarini organiş kerak emas, ularniŋ qoljazmalarini tavsif qiliв ciqiş kfaja, degan qararga keldilar.

Navaij içadijatiga şu taxlitda jaqinlaşişniŋ вema'niligi toqrisida gapiriв oturişniŋ haçati joq. Unga вu xilda jaqinlaşiş ja Şarqdagi adaвij protsesniŋ вarişini sra tuşunmaslik, jaki jana вadtari, uniŋ takamulini tuşunişni istamaslikni korsatadi.

Sovetlar Ittifaqiniŋ respuвlikalari ortasida mavçud вolgan qattiq dostlik alaqasi, sovet şarqşunaslik ilmini вaşi вerk kocadan aliв ciqişga jardam вerdiki, uni вurzuazija fani şundaj вaşi вerk kocaga aliв kiriв qojgan edi. Bizniŋ mamlakatimizda Navaij içadijatiniŋ qajat zor tarixij ahamijati şak-şuвhasiz va ravşan tamam aniqlandi.

**Professor Bertels.**

# I

## Hajвatli qara tunda xajal atiga minmak, işqniꞑ afatlik daştiga jetmak, işqniꞑ şəвcraƣin tapiв, Ləjli xajali вlan koruşmak va Maçnun savdasiga tuşmak

Otkən keçə kim spehri purfən,
Nur ustiga вoldi zulmət əfgən.

Dəhr uzrə esiв nəsimi şəвgir,
Kok çəvfi əra sacar edi qir.

Men gumвəzi qirgundə məhвus
Ul qir etiвan eşikni mədrus.

Dəvran uza əвri qir manənd,
Tun qiri juzigə qir pəjvənd.

Çismim воluвan вu qir əsiri,
Konlumgə məqər spehr qiri.

Mərkəв əngə təvsəni təxəjjul,
Hər jan capar erdi вetəəmmul.

Şəвrəng çəhanda koв jugurdi,
Cun вərri ərəвqə jetti, turdi,

Kim tapti məşami işqdin вoj,
Tərk etti, вu вoj ilə təku poj.

Cun vadiji işq tapti mənzil,
Otməkligi muşkil erdi, muşkil.

Rakiвqə daqi dərəŋ вoldi,
Mərkəвniŋ əjaqi ləŋ вoldi

Həm sərsəri ah etiв həva faş
Jummaj tokər erdi həm вulut jaş.

Jə'ni esər erdi jel daqi tez,
Jamqur daqi erdi vəhşətəngez.

Otgan keca hilakar falak jaruqliq ustiga zulmat jajganda,

alam ustidan esajatgan tun şamali asman qojniga qaranquliq sacar edi.

Men qaranquliq gumвaziga qamalqandimda, zulmat вolsa eşikni вerkitgan edi.

Zamanni zulmat kaвi вulut qaplaв, tunniŋ qaranquliqiqa jənə qaranquliq qoşulqandi.

Çismim şu qaranquliqqa əsir вoliв, koŋlim şu falakniŋ qaranquliqidan çaj algan edi.

Şu an, koŋul ojnaqi xajal atiga miniв, harjanga toxtavsiz capar edi.

U xajal ati çahanda kop jugurdida, Araвstanga jetti.

Işqniŋ вojini hidlaş hamana u at capişdan ham toxtadi.

Işq vadisiga çajlangac, undan otiв ketmak çuda muşkul edi.

Xajal atiga mingan koŋul ham toxtaganidek, вu jerda at ham aqsaqlaniв qalqan edi.

Havada kucli şamal qozqalar, вulut esa tinmaj jaş tokardi,

Ja'ni вoran qattiq guvullaв, jamqur esa undan ham dahşatlirak jaqar edi.

Tun tijrəligi deməktin artuq,
Kozni jumuв istagan jaruqluq.

Gəh Tur[1] uza ləm'ə korguzuв вərq,
Əndaq jaruвanki, mehrdin şərq.

Ja Musi[2] etiв əjan təmənna,
Həq Tur uza əjlaвan təçəlla.

Ul nəv'ki Turu sahiвi Tur,
Bolqan kiвi qərq luççəji nur.

Gəh Jəsriв[3] uza вu вərq iniв tez,
Zulmət uza əş'əsi zija rez.

Əndaqki rəsuli Haşimij kiş,[4]
Həçr içra cu вoldi vuslət əndeş

Mi'raç[5] tuniki əvç tutti.
Juz ləm'əsidin çəhan jarutti.

Cun вərqvəş oldi asman rəv,
Jəsriвqə вu вərq saldi pərtəv

Gəh Quds[6] uza ul çaqin saliв nur,
Tun muşkiga tokər erdi kafur.

Əndaqki Xəlil[7] otin zəmanə,
Cekturgali dud əra zəвanə.

Ja otqə вarurda вərq kirdar
Nəmrud[8] juziga saliв ənvar.

Hər ləhzə əjan вoluв Jəməndin,[9]
Taşlar edi atəşin kəməndin.

Əndaqki Suhəjl[10] вolsə tali',
Bolqəj qara tun-Jəmənqə lami'.

Joq, joqki Uvəjs[11] konli taвi,
Qilqaj qara tunni mahtaвi.

Gəh saliв Əвuquвəjs[12] uza taв,
Əndin вoluвan hərəm səfa jaв.

Ja nur вoluв hərəmqə[13] nazil,
Ul taq uza həm jaruв mənazil.

Gahi sənəm[14] uzra ləm'ə əfgən,
Şax uzra necukki nari əjmən[15]

Keca şundaj qaranqu ediki, goja kozni jumiв jaruqliq istagandaj

Aftaвdan şarq ravşan вolgani kaвi, вa'zan Tur taqi caqindan jaruqlanar edi.

Jaxud Musaniņ arzusi вlan Tur taqiniņ ustida haqniņ çilvasidek.

U Tur taqi va taq egasi Musa, şu orunda nur darjasiga qarq вolqandek korunar edi.

Ba'zan esa вu jəşin tezlikda Madina sari вarar, şu'lalari вlan zulmat ustiga nur tokar edi.

U jaşin nuri Rasulga oxşar ediki haçr icida vasl umidini qilar edi.

Mi'raç kecasi Rasul asmanga ciqiв, juziniņ şu'lalari вlan çahanni jarutdi.

Jaşin kokga qaraв juksaliв, Madina tamanga nur jaqdira вaşladi.

Ba'zan вu jaşin Quddusni jaritiв, tun zulmatiga kafur tokar edi.

Qara tutun arasida lavullaв korungan Xalil oti gulxaniga oxşar.

Xalilniņ gulxanga tuşuşi jaşinga oxşar ediki, Nəmrud juziga nurlar separdi.

Şu jaşin har vaqt Jəmən tamandan koruniв oziniņ otlik kəməndini taşlardi.

Suhajl julduzi, Jəmən tamanidan korunganidek qara tunga nur sacar edi.

Joq, joq, вalki Uvajs koņlidan ciqqan şu ot qara tunni ajdinlaştirar edi.

Gah Əвuquвajs taqi ustida tavlaniв, undan hərəm ravşan вoliв turar.

U nur ja hərəmga tuşar, goja taq вaqridaqi вnalar jarqiraв korunardilar.

Gahi Əjmən vadisiniņ daraxtidagi otga oxşaв, hajkallar ustiga şu'la taşlardi.

Əndaqki sələm jaqaclarin[16] dur,
Zinət вergaj əjan etiв nur!

Gəh Nəçd[17] uza ot caqiв çəhanqə,
Şu'lə cekiв ul ot asmanqə.

Hiçran qara şami zaru məhzun,
Cekkan kiвi otluq ah Məçnun.

Gəh Şam[18] uza cətri вemədara,
Suвh əjləвan ənda aşkara.

Əndaqki qiliв kərəşmə məjli,
Zulf icrə çəmalin acsə Ləjli.

Sekrar edi ul caqin pəjapəj,
Əndin korunuв qəвiləji Həj.

Joqkim caqilurda вetəəmmul,
Juz həjju qəвiləni qiliв kul.

Bolqan saji вərq nuri pərran,
Hər jan korunuв siвai dərran.

Qaplan вilə вəвru şeri xunrez,
Qan tokkali cənglar qiliв tez.

Uşşaq təniki вoldi tufraq,
Hər jan korunuв songaklari aq.

Soksok kiвi kim cu вoldi sudə,
Jatqaj jazi uzra todə-todə.

Kun gənçin ituruв əzdəhalar,
Tun xəjli keliв qara вəlalar.

Jaqin demakim вulut əduvdek,
Pəjkan tokuв elga qətrə suvdek.

Hər sari qara вulutqə çunвuş,
Əjlaв qara devdek qurвunş.

Hərdəmki вoluв ələr məsasi,
Kok taqini dərz etiв sədasi.

Aqşam dema, zulməti məxafət,
Çan qəsdiqə hər sari juz afət.

Həjrətdə musafiri səвuk pəj,
Bolmaj əjaqida вir qədəm təj.

Jaki sələm aqaclarinin̦ tepasiga tuşgan otdek nur вlan zijnat вerar.

Ba'zan Nəçd tamanda u jaşin ot caqiв, ul ot asmanga nur sacar edi.

Hiçrannin̦ qaranqu kecasida qamgin Maçnun otlik ah cekkan kaвi,

gah вemurasa falak, Şam ustida suвh korsatar edi.

U qaranqu kecada korungan nur, goja Ləjlini kərəşməga majil qiliв, qara kakillari arasidan çamalini korsatardi.

U jaşin ketma-ket har tamanga ucar edi, şu ravşanlikda Ləjlinin̦ Həj qaвilasi korunardi.

Unin̦ вetoxtav caqilişi вir qaвilani emas, вalki juzlarca qaвilalarga tegiв kul qiliв juвarar.

Unin̦ nuri har tamanga uciв jurganda, jirtqic hajvanlar ham koriniв ketardilar.

Qan tokuş ucun cangallarini otkurlaв turgan qanxor qaplanlar, şer va jolвarslar korunardilar.

Şu vadida tənlari tupraq вoliв ketgan вecara aşiqlarnin̦ sujaklari şu jaşin nurida aqariв korunardi.

Şu sujaklar col, qumlaqlardaqi saksavul məjdəlaridek toda-toda вoliв jatar.

Kunduznin̦ xazinasini kecasinin̦ qara вəladek əzdahalari joqatdi.

Jamqur dema, вulut duşmandek el ustiga oqlarini suvdek jaqdirmaqda

Bu kecada qara devlar na'ra tartkanidek, вulutlar har taman guvullaв qozqalar edi.

Bulutlarnin̦ вir вiriga keliв tegişlari, ularnin̦ guldiraş sadalari falak gumвazini jariв juвargandek edi.

Buni aqşam dema, вalki çanga juzlarca вaxtsizliklar keltirguci afatdir, xavfli zulmatdir.

Jen̦il ajaq musafir вu vaqialardan şundaj hajratga tuşdiki, вir qadam ham вasalmaj qaldi.

Qojmaj əngə xəvfu zə'f kəh taв,
Ul tar kiвiki korsə məhtaв,

Xud qajda qədəm urar məçali,
Ul вir niməkim joq ihtimali.

Juz afət icinda çan avuclaв,
Miŋ məhlikədin nihan avuclaв.

Ne əql əniŋ rəfiqi, ne huş,
Beçan və gər olsə çani вehuş.

Juz qətlə keciв rəmidə çandin,
Ahəŋgi rəhil etiв çəhandin.

Afatdin acmaj ikki kozni,
Ta cekdi səhərgə tegru ozni.

Taŋ jeli cu tun kulin supurdi,
Mihnət вulutini daqi surdi.

Betaв musafiri rəmidə,
Bir ləhzəki вoldi arəmidə.

Deв oziga kim: «Erur вu tunmu?
Ja dəşti вəladə tijra kunmu?

Muncəmu вolur çəhanda afət,
Hər jan qədəm ursə əndə afət?

Ne vadi ekin вu tijrə vadi
Kim dəm jolini tutar səvadi».

Ul вolmajin uşвu işga vaqif,
Kim qildi nida xuçəstə hatif:

«Kim keldi вu dəşt-işq dəşti,
Çan afəti keldi sərguzəşti.

Hər вərqki korduŋ azəri işq,
Hər ləm'əsi вərqi xənçəri işq.

Hər tijrə səhaв zulmət əndud,
Gərdun uza işq otidin dud.

Jamqur dema, qətrəi вəharan,
Işq əjləвan əndə tir вaran.

Dərrəndə səвa' kim salib şor,
Bu dəştdə hər tərəf uşaq mor.

Ajdinni korganda titiliв ketguci torga oxşaş, qorquvdan maçali qalmaqan edi.

Unda qadam вasgani maçal va ihtimal ham joq edi.

Juzlarca afat icida çanini haviclagan musafir, miŋlarca tahlikalardan uni jaşirmaqci вolar.

Unga nə aql joldaş, nə huş joldaş, ozi вeçan, agar çani вolsa huşsizdir.

Qorqqan çanidan juz qatla keckan, çahandan ham ketmakka qasd qilqan.

Afat, вəlalar dastidan ikki kozini acalmaj taŋ atdirdi.

Taŋ jeli tun kulini supuriв, azaв вulutini ham hajdadi.

Kucsiz va cocigan musafir вir ləhza aram tapgandaj вoliв, oziga derdi:

«Bu tunmi ja вəla daştiniŋ qara kunimi?

Çahanda вunca ham вaxtsizliklar вoladimi, qajerga qadam qojmajin afat...

Bu qandaj qaranqu vadiki, nafas jolimni uniŋ zulmati вoqajatir?»

U вundan вexaвar edi, kim qajiвdan muвarak hatif nda qildi:

«Bu işq daştidir, sərguzaşti çan afatlaridandir.

Sen korgan har jaşin işqniŋ otidir, oşa jaşinniŋ har şu'lasi işqniŋ xançaridan ciqqan ucqunlardir.

Zulmat вlan qaplanqan har qara вulut, işq otiniŋ kokka cirmaşgan tutunidir.

Bahar tamcilarini jamqur dema, u işqniŋ oq jaqdirişidir.

Bu işq daştida qavqa salajatgan jirtqic hajvanlar, şu daştniŋ har tamanidagi kicik cumalilardir.

Əzdər keliв ul fəzada nale,
Şeri jələ, mori xəstə hale.

Qİş aldiratiв həmumi elni,
Jaz elpiratiв səmumi jelni.

Afət əlifi kiвi tikanlar,
Laləsida işqdin tukanlar.

Kimsə вola almaj əndə sakin,
Sakin neki, joq mururi mumkin.

Çuz вir kşikim spehri вulвad,
Bilmas jənə вir əniņ kiвi jad.

Qəm tufraqu, sujidin sirişti,
İşq otiju, jeli sərnəvişti.

Sərgəştəu pojə gər nihad ul,
Qəm вadijəsida girdвad ul,

Çismida ənasuri murəttəв,
Kim əjladi pəjkərin murəkkəв.

Həm tufraqi dərd kojidin gərd,
Həm suji zilali cəşmai dərd.

Həm jeliga qism sərsəri ah,
Həm oti səmumi işqi çankah.

Vəjran təni qəm quşi məkani,
Sinqan вaşi həm quş aşjani.

Səvda tutuniqə saci manənd,
Hər tari çunun əjaqiqə вənd.

Işq icra çunun əniņ sİfati,
Məçnun dijiliв çəhanda ati.

Bu dəşt əngə məqamu məskən,
Oti gulu xari dəşti gulşən.

Bir nadirə işqi muвtəlasi,
Ne nadirəkim çəhan вəlasi.

Əndin Əçəmu Ərəв aləmda.
Joq misli Ərəв вila Əçəmda.

Işq icra necukki ul jəganə,
Bu—husnda afəti zəmanə.

Bu daştdagi azdarlar nal kaвi nazik, hajвatli şerlari esa kucsiz cumalılar kaвidir.

Bu işq vadisiniŋ qamlari qişda garaŋ qiliв qojsa, jazdagi garm sellari elni ilviratiв ketadi.

Bu daştniŋ tkanlari afatniŋ alifidan, lalalaridagi daqlar işqdan pajda вolgan.

Bu jerda heckim turalmajdi, вugina emas, вalki otuşga ham imkan tapalmajdi.

Bu eski dunja вir kşidan вaşqa hec kimniŋ вu vadiga qadam qojqanini вilmajdi.

Uniŋ jaratilişi qamniŋ tupraq va suvidan вolgan, işqniŋ oti va jeli uniŋ peşanasiga jazilgandir.

Bundaj kşiniŋ jaratilişi daima sargaştalikda va qamniŋ collarida qujunqa oxşagandir.

Gavdasi şu unsurlardan murakkaв:

Tupraqi dard kocalariniŋ caŋ va quвarlaridan, suvi вolsa dard вulaqidandir.

U unsurniŋ jel qismi ahniŋ şamalidan va ot qismi çanni kajitadigan işqniŋ samumidandir.

Vajran вolgan tani qam quşiniŋ makani va alamli вaşi qam quşlariniŋ aşijani edi.

Saci muhaввat tutuniga oxşar, har talasi esa telвalik ajaqiqa вaqlanqandir.

Işq icida sfati devanalik вolganidan uni çahanda Maçnun deв ajtilardi,

Bu daşt uniŋ turar çaji, orni вolsa, tkanlari unga gulşan edi.

Bir nadiraniŋ, joq, nadira emas, çahan вalasiniŋ işqiqa muвtala edi.

Araвstanda va Əçamda mislsiz вolgan вu gozaldan Araвstan ham, Əçam ham alamda edi.

Işq icida Maçnun jagana вolgani kaвi, husnda u esa zamanniŋ afati edi.

Əfsanəlari çəhanda namij,
Nəzm əjləв Xisravu Nizamij.

Kim işq sozin rivajət əjləв
Həm вu ikidin hkajət əjləв.

Əndaqki вoluв demakka məjli,
Nəzm əvçiniŋ əxtəri Suhəjli.

Kim haləti nəzm əra erur fərd,
Durpaş вəjani nəzm pərvərd.

Xisrəv ruhiqə jetkuruв şəjn
Lekin jaŋa вirga qurrətul'əjn.

Hər neca qiliв вiriga вedad,
Ruhin jana вirniŋ əjlaвan şad.

Cun surmiş kilki dur fşanni,
Təhrir etmiş вu dastanni.

Məqsudki вujlə turfə məqsud
Joq dəhr səhifəsida məvçud.

Bu xəjlki вu dəm oldi mə'lum,
Kim əjlədilar вu qissə mənzum.

Bu dəştni qilmajin guzər hec,
Tapmaj вu вəlijjədin xaвər hec.

Eşitgən ila əvamdin soz,
Ja raviji natəmamdin soz.

Bu qissəqə ancə вerdilar zeв,
Kim вolmas vəsfi icra soz deв.

Senkim вoluвan spehr jariŋ,
Bu вadijəqə tuşuв guzariŋ.

Bildiŋ ongə hal ne ekandur,
Ənduhu məlal ne ekandur.

Munda jetiв ul kşiki janqaj,
Ne degaju, desa kim inanqaj.

Menkim atim oldi hadiji işq,
Məskən menga oldi vadiji işq.

Əjtəj Məçnun sozin senga rast,
Ləjli qəmi icra вekəmu kast».

Bularniŋ dunjaga maşhur вolgan afsanalarini Xisrav вlan Nizamijlar ham nəzm ajlagan edilar.

Işqdan soz aciв, вu ikkisi toqrisida ham hkajat qilqanlar.

Şi'rijat asmaniniŋ вir julduzi Suhajli ham Ləjli Maçnun toqrisida sojlaşga məjl qilqandi.

Hazir ham şi'rijatda jagana вol'в, sozlari sacilgan durlardekdir.

U Xisrav şi'rijatiniŋ əjвini tapsada, lekin Nzamijniŋ koz nuri edi.

U вiriniŋ ruhini şad qilsa, вiriniŋ ruhini rançitadi.

Dur sacuci qalamini qolqa aliв, Ləjli Maçnun dastanini tahrir qilqandir.

Bundan murad, alam sahifasida вolmagan açajiв вir dastan jaratiş edi.

Bular (Nzamij, Xisrav, Suhajlilar) вu hkajani nəzm ajladilar.

Lekin вular вu daştdan otmagan ekanlar, вu вəlalardan xaвar tapmagan ekanlar.

Xalq va rvajatcilardan вu qissani cələ-culpa eşitiв, jaziв keta вergan ekanlar.

Bu qissaqa şuncalik zeв вerdilarkim, uniŋ vasfi toqrisida hec soz ajtiв вolmajdi.

Senga ham falak jar вoliв, joliŋ şu işq sahrasiga tuşgan ekan,

uniŋ hali va qam kulfati qandaj ekanligini вildiŋ.

Bu işq daştiga kimki, keliв jana qajtiв ketar ekan, вu vaqialarni ajtalmajdi, ajtsa ham heckim işanmajdi.

Menga işqniŋ jolвaşcisi вoluş nasiв вolganidan, turar çajim ham işq sahrasi вoliв qaldi.

Senga Ləjli kujidagi Maçnunniŋ sozini kam-kostsiz rast sozlaв вerajin».

Bu soz deвan etti qissə aqaz,
Axirqaca вoldi nuktə pərdaz

Kim вujlau, вujla hali aniŋ,
Ənduhu, qəmu məlali aniŋ.

«Cun qissəni aŋladiŋ rəvan вol,
Sonqil vərəqu, qələm sari qol.

Sendin rəqəm əjləmək hikajət,
Bizdin sengə soz sari hidajət.

Səвt əjlamasaŋ ələrcə rəngin,
Mə'nisi dəqiqu, ləfzi şirin.

Lek olqusi dərdu sozi koвrak,
Həngaməi dilfurozi koвrak.

Ul jan gulu sunвul olsə məvçud,
Sen ot jaqquŋ əjan qiliв dud.

Korsaŋ uljan duri jəganə,
Sen qilquŋ koz jaşini rəvanə.

Bolsə ul jan sərvi dilxah,
Bolqusi вujan fiqan вila ah».

Cun işq həvalasini вildi,
Sidqi dil ilə qəвul qildi.

Çaniqə jetuşti zovq halət,
Rəf' oldi вari qəmu məlalət.

Soz dergа вelini вaqlaвan rust,
Ul mərkəвi uzra sekradi cust.

Jetkurdi cu huçrəqə iqamət,
Muəzzin cekti səlaji qamət.

Cun qildim ədaji fərzi вari,
Qol вardi dəvatu xamə sari.

Ul nəv'ki hatif etti irşad,
Men həm qildim fəsanə вunjad.

Şundaj deв вu qissaniņ gozal ma'nasini вaşdan axirigaca kujladikim,

uniņ qam, hasratli aqir kunlari şundaj-şundaj edi, dedi:

«Endi вu qissani aņladiņ, dadil вoliв, qaqaz, qalamqa qol uzat.

Sen hkajalarni jazgin, soz вlan toqri jol korsatajik.

Ularca raņa-raņ sozlajalmasaņda, şrin til, naziklik вlan вolmasada,

lekin senikida ortaguci dardlar va dilвar hangamalari koprak вoladi.

Ularniki gul va sunвul вolsa, sen kşilar qalвiga ot jaqiв, tutunini korsatasan.

Ularniki qimmatвaha durlar вolsa, sen koz jaşini dana-dana qiliв aqizasan.

Ularda koņilli, xursand naqmalar вolsa, senikidan fqan, ah eşitiladi».

Taqdim qilinqan işqni aņlaв, uni cin koņul вlan qaвul qildi.

Şu вlan zavqlaniв, вutun qamlari kotarildi.

Içad ucun вelni mahkam вaqlaв, xajal atiga caqqanliq вlan mindi.

Huçraga jetiв kelganda taņ atiв, muəzzin azan caqirdi.

Butun fərzlarni əda qilqanimdan soņ, qol davat va qalamqa вardi.

Qaiвdan kelgan avaz toqri jol korsatganca, men ham hkajani вaşladim.

# II

# Qəjsniꞑ tuƣulişi, işqdan parvariş tapiв el koziga şirin va issiq koringani

Bu silsilə həlqəsida dilgir,
Bu nəv' cekar sədaji zənçir:

Kim jeri Ərəвda kamrani,
Bar erdi Ərəвga hukmrani.

Məhkumi ənin necə qəвilə,
Iqвaliqə istaвan vəsilə.

Becarə ulusqə carə saz ul,
Xan gustəru, mihman nəvaz ul.

Asmaqdin əni qazani tuşmaj,
Tun-kun oti ocgali javuşmaj,

Kim вadijə icra jol qiliв gum,
Bu ot əngə tijrə aqşam ənçum,

Daniş əngə kəsвu çud peşə,
Daniş вila çud etiв həmeşə.

Atu tevəsi hsaв ila çuв,
Qoju qozisi hsaвdin koв.

Əjlaв ani umri sur'ət ajin,
Bir jaş joqidin usru qəmgin.

Mali koвu, umri sust pəjvənd,
Fərzəndqə erdi arzumənd.

Kim eskiriвan həjati rəxti,
Məjl etsə jiqilqani dərəxti.

Bu zançirlar halqasiqa dili вaqlanqan qamgin kşiniņ zançirlari şundaj səda вeradi:

Araв mulkida şundaj вir вadavlat kşi вar вoliв, Araвistanga hukmranlik qilardi,

Neca-neca qaвilalar uniņ hukmida вoliв, uniņ iqвali şulardan edi:

Becara ulusniņ aqirini jeņil qilquci, şafqatli, mihmandost edi.

Asiqliq qazani tuşmas, tun-kun oti ocmas edi.

Sahrada jol joqatqanlar ucun вu ot qaranqi kecadagi jaruq julduz вoliв korunar.

Uniņ kasвi — daniş, aql edi, hunari — saxavat edi

At, tevalari, qozi, qojlari san-sanaqsiz edi.

Tez otuci umr, вalasi joqliqidan uni qajqurtirardi.

Mali kop, umri kamajgan, farzand arzusida edi.

Uniņ hajat liвasi eskiriв, umr daraxti ham jiqilişqa məjl etganda,

Nəxli вolqaj janida nəvвər,
Rə'naliqi ujlakim sənəvвər.

Etgac şəçəri вələnd pajə,
Salqaj вaşiqə вu nəxl sajə.

Jə'ni duri вolsə gum sədəfdin,
Xəjli jaruqaj duri xələfdin

Botratqali malini həvadis,
Qojmaqaj əgər вar ersə varis.

Umriqə ujaqsə mehri xavər,
Tuqqan esə janə mehri ənvər.

Ul mehr cu irtifa' tutgaj,
Məçmu' qəвiləsin jarutgaj.

Qafilki qurudi cun gulistan,
Gulвan etmas həzar dastan.

Ja qəm tuni ocsə şəm'i ənvər,
Pərvanədin olmas uji munəvvər.

Kaminniənindek et təxəjjul,
Kim taвmasan etgasen təhəmmul.

Cun tənriga qildi koв təzərru',
Taвti nekim əjladi təvəqqu'.

Cun kami ənin вar erdi fərzənd,
Berdi xələfi əngə xudavəndi.

Qajsi xələfi xəlifə zadi,
Işq əhliqə qiвləji muradi.

Nutfaki вoluв вu məzhəri işq,
Mə'ni sədəfidə gəvhəri işq.

Tən məxzəninin nuhuftə sijmi,
Çan gulşəninin jaruq nəsimi.

Mehr ajəti alida huvəjda
Mənşuri vəfa juzida pəjda.

Hukm əjladi mulki işq şahi,
Kim dəhrni mah ta вəmahi.

Sur icra jəraqlasunlar ajin.
Kok taqini вaqlasunlar ajin.

uniŋ janida gozalligi sənəvвarga oxşagan вir mevali nhal вolsa edi.

Şu azamat daraxt tuвidan kocuriliв ketsa, вu nhal osiв saja salardi.

Ja'ni joqalqan sədəfdan вir dur (farzand) вolsa, uniŋ qaвilasi şu durdan ravşan вolardi.

Agar вir mirasxori вolganda, uniŋ mali dunjada joqalişdan saqlanardi.

Umrniŋ qujaşi вatar ekan, uniŋ orniga jana jaruq qujaş kerak edi.

U mehr (farzand) juksaliв, вutun qaвilalarni jarutgan вolar edi.

Gulistan quriqanda вulвul sajramasligini вilmas edi.

Qam tunida nurli şəm' ociв qalsa, parvana вlan uj jarimajdi.

Xajal qilqan maqsadiŋni şu kaвi ojla, agar tapalmasaŋ saвr qil.

Taŋriga jalвara-jalвara nima istagan вolsa, koz tutkanini tapdi,

Uniŋ maqsadi farzand edi, xuda unga orunвasar (oqul) вerdi.

Uni orunвasar dedim, joq вalki işq ahliniŋ qiвlaij muradidir.

Işqniŋ tuqulişi вir qatra madda ekan, oşa madda ma'nij sadafiniŋ icida işq gavharidir.

Şu qatra madda, tən xazinasiniŋ qimmat вaha kumuşi, çan gulşaniniŋ jariq şaввadasi вoladi.

Muhaввat nşanalari peşanasida tavlaniв, vafa fərmanlari esa uzida pajdadir.

şq mulkiniŋ şahi, asmandan jergaca hukm qildikim,

вutun əjş-işrat вlan asmanniŋ gumвazigaca zijnat вeriв вajram qilsinlar.

Ul taq uza dərdi çavidanə,
Calsun ʙu tərəʙda şadjanə.

Ꞡləm xəjli əra xuroş tuşti,
Səvda cirikiga çoş tuşti.

Acti kozini ʙəla sunuʙ qol,
Kim səjli ʙəlaꞡə əjlagum jol.

Başin siladi fraqi əvʙaş,
Kim jaꞡdurꞡum ʙu ʙaş uza taş.

Juʙ aꞡzini dərd hər jəmandin,
Kim ah oti kokka cekkum əndin.

Koŋli sari işq ʙoldi majil,
Kim joq sənga ʙujla pak mənzil

Əlqissə atasi tapqac ul dur,
Koʙ sacti guhər, qiliʙ təfaxur.

Qəjs əjladi oꞡli atini ʙat,
Kim oz atasiꞡə ʙu edi at.

Hifz əjladi ani necə dajə,
Hər nəv' işidin taparꞡa vajə.

Cirmaʙ jana kişu as ʙirla,
Ꞡuncə kiʙi juz liʙas ʙirla.

Jatquzdilar ani məhd icinda,
Gul jafraꞡi tuşti şəhd icinda.

Dajə kiʙi ʙəxt ila səadət,
Əlqissə necukki ʙolsə adət.

Mərdum kiʙi kozdə əsraʙ ani,
Ꞡafil eməs erdilar zəmani.

Koz ujida hifzini qiliʙ faş,
Kim koz icida əçəʙ emas jaş.

Koz məhdi əra tutuʙ ul aram,
Zərfi məzruf məꞡzi ʙadam.

Qojmas edi tekrasidagi el,
Kim esgaj əniŋ sari savuq jel.

Sut ʙoꞡzidin otkac-oq ʙoluʙ qan,
Baꞡri ʙu ʙəhanədin toluʙ qan.

Kok ustidagi aвadij dard вuniŋ ucun şadijana naqmasini calsin.

Dunjadagi вutun qamlarga talvasa tuşiв, sevgi qoşuni qozqaliв, qajnadi.

Bəla, oz seliga, jol acaman deв qoli вlan uniŋ kozini acdi.

Bezari firaq uniŋ вaşini silaв, «Bu вaşniŋ tepasidan taş jaqdiraman!» dedi.

Dard ham uniŋ aqzini juviв, «Bu jerdan ah otlarini falakka ciqaraman» dedi.

Işq «вundan вaşqa pak manzil joq» deв uniŋ koŋliga çajlangan edi.

Əlqissa atasi вu durni tapkandan soŋ, faxrlaniв kop tartiqlar вerdi.

Oqliniŋ namini Qəjs qojdi, вu oz atasiniŋ nami edi.

Birneca dajalar uni вaqişiв saqladilar, ulqajtirişga trişdilar.

Qimmat вaha mata'lar вlan jorgaklaв, qunca kaвi liвas вlan oradilar.

Gul japraqi asalga tuşkandek, uni ham вeşikka вaqladilar.

Baxt вlan saadat, adat вojica dajalik qiliв, uni tarвijaladilar.

Bir lahza ham uniŋ aldidan ketmaj, koz qaracuqidek saqladilar.

Koz icida uni koz jaşinj saqlaqandek asradilar.

Badamniŋ icida maqz qandaj saqlanqan вolsa, вuni ham koz вeşigida şundaj saqladilar.

Uniŋ atrafini oraв algan el, u tamanga savuq şamalni esgani qojmasdilar.

Uniŋ вoqzidan sut otuşi вlanaq qanqa əjlənər, вu вahana вlan вaqri ham qanqa tolar edi.

Məhd etmək ila tənini rənçə,
Tifl erkanida korub şkənçə.

Jərda juruj almasida вeşək·
Vərziş qiliвan kicikdin emgak.

Ot korsaki məjl etiв nihani,
Işq oti təsəvvur əjlaв ani.

Bolmaj qafil dəmi qəmu dərd,
Ujqatiвan ani dərd pərvərd.

Məhd icraki tartiвan fqanlar,
Əfqanida dərddin nşanlar.

Bolqac tili ləfzdin xəвərliq,
Hər ləfzki deв вari əsərliq.

Cun el вilə вaşladi təkəllum,
El huşin etiв təkəllumi gum

Ruxsarida ləm'əji məlahət,
Guftarida nəş'aji fəsahət.

Hər nuktəkim ul rivajət əjlaв,
El konli əra sirajət əjlaв.

Ne qilsə вəjan xirədqə mə'qul,
Başdin əjaqi nəzərdə məqвul·

Hər sari xəвər tapiв qəвajil,
Kormakligiga tilaв vəsajil.

Ətrafdin el keliв təlaşa,
Ul nadirəni qiliв təmaşa.

Bə'zi juzidin tapiв təhəjjur,
Bə'zi sozidin qiliв təfəkkur.

Çandin seviв ani вenəvalar,
Hər kimki koruв qiliв dualar.

Bəs tifli əçəвki juz kohən sal,
Bolqajlar vəsfida ənin lal.

Sevmakda ata-ana muvafiq,
Mə'şuq вir erdi ikki aşiq.

Behəd eşitiв cu вul'əçəв soz,
Deвkim əngə tuşmasun jaman koz.

Beşikka taŋqiliş вlan uniŋ tani qijnaliв, вalalik caqidanaq azaв koraвaşladi.

Jerda jurişga organmagan çuda kicik caqidan вaşlaв emgaklaşga harakat qilar.

Otni korganda, uni işq oti guman qiliв, unga jaşirinca məjl qilar edi.

Dard va qam вir nafas ham undan qafil вolmaj, daima uni ojqatiв turar edi.

Beşikda fqanlar tartar, fqanlarda esa dardniŋ nşanalari korinar edi.

Uniŋ tili sozga kiriв gapirar ekan, harвir gapi ta'sirli вolar edi.

Gaplaşkanda uniŋ sozlari elniŋ huşini joqatar edi.

Juzida məlahətniŋ şu'lalari вolsa, sozida fasahat nşanalari вar.

Uniŋ harвir ma'nadar sozi el koŋliga ta'sir qilardi.

U nmani вajan qilsa aqlqa ma'qul, вaşdan-ajaq manzur вolar edi.

Qaвilalar har tamandan xaвar tapiв, Qəjsni kormakni arzu qilar edilar.

Atraflardan kelgan kşilar, oşa nadirani tamaşa etişga şaşilar edilar.

Ularniŋ вa'zilari uniŋ juzini koriв, hajratda qalsalar, вa'zilari sozini eşitiв tafakkur qilardilar.

Faqirlar uni çandan sevar, harkim korsa dua qilar edi.

Bəs, şundaj açajiв вala ediki, juzlarca qarrilar uniŋ vasfida lal вolardilar.

Ata-anasi uni sevar edilar, goja ma'şuq вitta-ju, aşiq ikkita edi.

Uniŋ вehad açajiв sozlarini eşitkanlar, «jaman koz tegmasin» derdilar.

Çan pərdəsidin tapiв pərəndi,
Koz mərdumidin sacib sipəndi.

Jetkac jaşi tort-вeş ərasi,
Tə'lim sozin saliв atasi.

Istatti qəвajil icra piri,
Tə'lim вerurqə вe nəziri,

Kim məktəв əra xuçəstə fərzənd,
Bolqaj вəri ilmdin вərumənd.

Cun ilm ila ərçumənd вolqaj,
Afaq əra sərвələnd вolqaj.

Ej piri muəllimu muəddəв,
Əql oldi qaşinda tifli məktəв.

Bu tifl eliga вir vərəq вer,
Lekin menga işqdin səвəq вer!

Uni çan pardasiga oraʙ, koz qaracuƣlarini isriq qilişardilar.

U tort-ʙeş jaşar ʙolganida atasi uni oqutiş njatiga tuşdi.

Qaʙilalar icida teꞑ ʙolmagan ustazni ƣdirtira ʙaşladi.

Oƣliniꞑ, maktaʙda oquʙ, ʙaxtli ʙoluşi va ilm-ma'rifatdan ʙahramand ʙoluşini istadi.

Ilmlar ʙlan aziz ʙoluşini, çahanda nam ciqarişini arzu etdi.

Ej sen adaʙ ʙeruci ustaz va muallim, aqlli ʙala qaşiꞑda şagird ʙoldi.

Bu şagirdlarni oqutƣin, menga ʙolsa işqdan saʙaq ʙergin!

# III

## Qəjsniꞑ maktaʙda ilm organişi va Ləjli husnini koriʙ, koꞑil ajaƣiƣa aşiqliq tkanlari sancilişi

Soz dərsida ulki вerdi tə'lim,
Bu nəv' etti fəsanə təqsim:

Kim Qəjsqə ilm ucun murəqqəв,
Hər jan cu tilattilar muəddəв.

Tapildi hunərvər ustade,
Adəm icida fələk nihade.

Lek usru həj icra erdi paвəst,
Dərs icra tapiв kəlami pəjvəst.

Ul turfə qəвiləda sərəfraz,
Hər işta həj əhliqə nəvasaz.

Şəxse edi вəs əzim şane,
Rif'ətdə spehrdin nişane!

Qəhr etsə dəmi səmum jənliq,
Xara ilikida mumjanliq.

Xani kərəmida mehri xavər,
Bir qursi fətirdek muhəqqər.

Tun ətləsiga cu joq gəranə,
Xəjlida вir eski xəjl xanə.

Ot qəhriqa вolmajin həmavərd,
Jel xəjlidin elta almajin gərd.

Qojmaj qəmi dəhrdin təвahi,
Ul elga ihatəi pənahi.

Soz darsida ta'lim вeruci, afsanani şundaj вaşlajdi:

Qəjsga ilm orgatiş ucun вir adaв-ta'lim вerucini har tamandan qdirdilar.

Adamzad icida mələksman jaratilgan вir hunarmand ustad tapildi.

Lekin u ustad qaвiladan hec jerga çilmasdi, dars вerişda şuhrati çuda ketkan edi.

U açajiв kşi qaвilada izzat-hurmatli вoliв, har işda qaвila ahliga jardamlaşguci ham edi.

Zor şə'ni-şavkatga ega, martaвasiniŋ juksakligi kokga teŋ вir şaxs edi.

Qahri kelganda nafasi səmumdek, taşlar qolida mum вolar edi.

Uniŋ kərəm dasturxani aldida qujaş вir qara kulcadak qadrsiz edi.

Ceksiz вolgan qaranqu tun, uniŋ qaвilasida eski вir atxana edi.

Ot uniŋ qahri вlan вaraвar вolalmas, jel вolsa uniŋ qaвilasidan вitta gardni ham uciriв ketalmas edi.

Uniŋ eliga dahrniŋ jamanliklari tuşmas, u oz eliniŋ pənah qorqani edi.

Gənçidə koв erdi gəvhəru dur,
Bir durdin etiв vəle təfaxur.

Bostanida juz gul erdi xudroj,
Bir guldin ənin̡ dumaqi xuşвoj.

Bir məş'əl ilə kozi munəvvər,
Kim ucquni erdi mehri xavər.

Bir şəm' ilə huçləsi muzəjjən,
Kim cərx uji əndin erdi rəvşən.

Şəm'iju ne şəm', cəşməi nur,
Nuriki jaman koz alidin dur!

Nəxliju, ne nəxl, sərvi azad,
Sərviju, ne sərv, rəşki şəmşad.

Ajiju, ne aj, вədri tali',
Bədriju, ne вədr, mehri lami'.

Şəhd ikki ləвi vəle rətəв noş,
Bədr ikki juzi vəle qəsəв poş.

Zulfi tunida uzari xurşed.
Xurşed uza zulf şami ummed.

Ne şamki cun acів səvadin,
Qojmaj konul icra suвh jadin.

Baş kim qoşuв erdi ikki qaşi,
Husn icra ikin ənin̡ təlaşi.

Cun vaqif oluв вu maçəraqə,
Muşkin xutвə kiriв əraqə.

Cun vusmə вeriв əlargə təzjin,
Minaji вoluв hilal muşkin.

Joqkim iki sərvi nəv dəmidə,
Hər sari nəsim nəv xəmidə.

Kozlar iki şox kafiri məst,
Hər qajsiqa вaqsa ujqu həmdəst.

Ul sərvlar astida uzaliв,
Ujqu təməigə sajə aliв.

Muzgan səfinin̡ qəra вəlasi,
Kozlar uza sajənin̡ qərasi.

Uniŋ xazinasida durru-gavharlar kop вoliв, lekin вir durdan faxirlanar edi.

Bostanida juzlarca cirajlik gullar вar вolsa-da, вir guldan uniŋ dumaqi xuşвoj edi.

Bir maş'aldan uniŋ kozi jaruqlanqan ediki, uniŋ ucquni nurli qujaş edi.

Ţurar çaji вir şəm' вlan вezangan edikim, çahan uji ham oşandan ravşan вolgan edi.

Uni şəm' dema, вalki nurlarniŋ caşmasidir, uniŋ nuri jaman kozlardan jraqdir.

Uni nhal dema, вalki sərv kaвi xuş qamatdir, sərv ham dema, вalki şəmşadga rəşk salqucidir.

Uni aj dema, вalki tolgan ajdir, tolgan aj ham emas, вalki nur sacguci qujaşdir.

Ikki ləвi asal, lekin xurma mazalik, ikki juzi tolgan aju lekin nqaвda.

Qara zulflari arasidan juzi qujaşdek, zulflar esa şu qujaşniŋ ustidagi umid şami edi.

Şam emas, вalki koŋuldan suвhniŋ jadini ciqarquci qaranquliqniŋ jajilişidir.

Tutaşgan ikki qaşi husn talaşar ekan,
вu maçaradan vaqif вolgan qara xali araga kirgandek.

Osma ularga zijnat вerganda, jaŋi ajga oxşagan qara qaşi kokimtil вoliв tavlanar.

Jaxud jaŋi osiв ciqqan sərv navdalari şaвadadan har tarafga egiliв turgandek.

Şox, rahmsiz ikki kozi esa ujqusiraв

həligi sərvlar astida ujqu umidi вlan cozuliв jatkandek.

Kirpik səflari qara вəladek, qara kozlar ustidagi sajaniŋ qarasi kaвi.

Joq sajəki tort səf cekiв zəŋ,
Məçmui liвasi surmaij rəŋ.

Acquncə jumuв koz ul spəh tez,
Bir-вirga tegiв qilurqa xunrez.

Dəma вu spəhni xəjli hindu,
Cin dəşti kijiklariga mondu.

Muşk ancə saciв hər ahuji cin,
Kim əjladi mondularni muşkin.

Juz, rəvzəi xulddin nişanə,
Xal ənda freв etarga danə.

Ul danəqa səjd oluв вir adəm,
Bu danəqa вarcə əhli aləm.

Şəhdi ləвidinki kami şirin,
Əndin keliвan kəlami şirin.

Lə'lida jiqiв zəxirəi çan,
Aqzi suji əndə şirəi çan.

Çan tapiвan ulki olsa ani,
Mundin deвan aвi zindəgani.

Həm çan keliв iki lə'li məjgun,
Həm təvqi zəqən keliв əngə tun.

Bir tazə nihali sərv qamət,
Kim çilvəsidin saliв qjamət.

Ne əjв qjamət etsə hərdəm,
Korganga jetar cu ozga aləm.

Bel riştəi çan zar janliq,
Çan pərdəsi icra tar janliq.

Tariki tapiв liвasi ani,
Çan pərdəsida вoluв nihani.

Həm gəvhəri riştə şu'lidin pak,
Həm lə'liqə joq gəzənd həkkak.

Pak erdi necukki rast də'vi,
Bikr erdi necukki xas mə'ni.

Joq iki saci tunga qajət,
Ja'ni iki ləjli вenihajət.

Saja ham emas, вalki tort qatar səf tartgan, surma raŋ kijingan zangi qoşunlaridir.

Koz tez-tez acilib jumular ekan, kirpiklar qan tokmak ucun вir-вiriga tegar.

Bu spahlarni hindu askarlari dema, вalki Cin daştiniŋ kijiklarini ilintirmak ucun ornatilgan qatar najzalardir.

Bu najzalarga ilingan Cin kijiklari, şu qadar muşk sacdiki, u najzalarni hidli qiliв juвardi.

Juzi çannat вaqlaridan nşana вoliв, undagi xal aldamaq ucun danadir.

U çannat danasiga вirgina Adam (Adam əta) aldangan вolsa, вu juzdagi xal danasiga вutun çahan ahli aldangandir.

Ləвiniŋ вalidan aqzi şrin вolgani ucun sozlari ham şrin edi.

Ləвiga çan zaxiralari jeqilqan, aqziniŋ suvi вolsa oşa ləвda çan şiralaridir.

Olgan kşi undan çan tapar ekan, şuniŋ ucun uni aвihajat dejilgan.

Ikki qzil ləвi hajat suvi вolsa, uniŋ zulmati ijak astidagi вaqвaqalari edi.

U, вir sərv qamat, nazik nhalki, çilvasidan qijamat qoparadi.

Hardəm вir qijamat qoparsa nma ajв? Uni korgan kşi ozga вir aləmga otiв qaladi.

Beliniŋ nazikligi esa, çan pardasidagi iŋicka tarlarga oxşaşdir.

Liвasidagi oriş-arqaqlar çan pardasidagi jaşirin tarlardandir.

Uniŋ gavhari ipka tizilmagan, lə'li ham usta qoliqa tuşmagan sadda.

Toqri da'va kaвi taza, acilmagan ma'nadek вikr edi.

Ikki qara saciniŋ uzunligi intihasiz ikki qaranqu kecadek.

Əndin ʙoluʙ ati çilvə araj,
Əndaqki ʙəratu qədr əra aj.

Kimniki ʙoluʙ demakka məjli,
Məlfuz olmaj ʙəqəjri Ləjli.

Guldek juz əjlaʙu tazə gulşən,
Əjlaʙ atanin kozini rəvşən.

Bir uj qiliʙan ata murəttəʙ,
Kim ʙolqaj ul uj ʙu ajqa məktəʙ.

Lutf icra necukki xirgəhi mah,
Sakin ʙoluʙ əndə mah xirgah.

Ujni jarutuʙ dəʙir məzkur,
Tə'lim aliʙan fəriştədin hur.

Ətfal tutuʙ ul uj icin çum,
Kok xirgəhini necukki ənçum.

Ul xəjl əra mahi məçlis araj,
Əndaqki nuçum ərasida aj.

Cun Qəjs sozi dijilmiş erdi,
Kim validi fikr qilmiş erdi.

Ustazgə qilmaq ani təslim,
Ta qilqaj əngə ulum tə'lim.

Joq erdi qəʙilələrda məktəʙ,
Bu məktəʙdin oqurqa ənsəʙ.

Əndaqki ʙolur ərəʙdə mə'hud,
Əjlaʙ neki rəsm ʙolsə məvçud.

Tapşurdilar ani nuktədanqa,
Gəvhərni muhiti ʙegəranqə.

Cun tapti ʙu nəv' gəvhəri pak,
Bəhr oldi ʙu zəvqdin tərəʙnak.

Saətni cu ixtijar qildi,
Ləvh uzra səʙəq nigar qildi.

Hər neçə səʙəq deʙan fuzunraq,
Gojaki ʙiliʙ edi ʙurunraq.

Ul vəqtki ul zəmanə fərdi,
Məktəʙga kelurni ʙaşlaʙ erdi.

Şuniŋ ucun uniŋ ismi вarat va qədr kecasidagi tolun ajdek çilvalanar.

Kimki uniŋ ismini ajtişga məjl qilar ekan, Ləjlidan вaşqa sozni ajtalmas edi.

Bu taza gulşan (Ləjli) guldek juzi вlan atasiniŋ kozini ravşan qilqan edi.

Ləjliga maktaв вolsin deв вir uj saldirgan edi.

U uj crajlilikda ajniŋ dairasiga oxşar, Ləjli şu ujda ajdek olturar.

Baja ajtganimiz ustaz şu maktaвniŋ muallimi вoliв, hur fariş-tadan ta'lim algandek Ləjli undan ta'lim alardi.

Asman juzini julduzlar tutkanidek, u uj maktaв вalalari вlan liq tolgan edi.

Ləjli esa вalalar arasida julduzlar icidagi ajdek turar edi.

Atasi, Qəjs toqrisida şundaj fikrga kelgan ediki,

uni вir ustazga tapşirsaju unga ilm orgatsa.

Qaвilalarda Qəjsniŋ oquşiqa Ləjliniŋ maktaвidan вaşqa muna-siв keladigan maktaв вolmaganidan,

arəвlardə вolgan rasm-rusimlarga muvafiq,

gavharni ceksiz deŋizga tapşirgandek, Qəjsni ham danişmand-ga tapşirdilar.

Bundaj pak gavharni korgan deŋiz çuda zavqlandi.

Şu saatda uniŋ taxtasiga saвaqini ciziв вerdi.

Unga qanca kop saвaq вerilsa, goja ilgari вilgandek oqurdi.

Zamananiŋ jaganasi вolgan Qəjs maktaвga kelişni вaşlagan vaqtda,

Ləjli demaj ul вuti pərizad,
Bir arizə вirla erdi naşad.

Həmdərsləri вu halətidin,
Açiz edilər xiçalətidin.

Bir kun edi həm səвəqqə həm tək,
Ikkinci kun otmiş erdi вeşək.

Kun вar edikim вeş-on səвəqni,
Ənlaв ujurur edi vərəqni.

Az vəqtda əjladi zəmanə,
Ani вari ilm əra jəganə.

Təв'ida qujaş kəвi hərarət,
Əjşiga saliв edi mərarət.

Hər təв'ki zati olsə məhrur,
Az hirqət etar tənini rənçur.

Zariki ocuk janar cəraqi,
Bat ortanur artuq olsa jaqi.

Kun qumni qilur necə qiziqraq,
Ot jansa вolur jana isiqraq.

Bar erdi qujaş mizaçi nari,
Qumniņ həm esiв nəsimi hari.

Mərquв edi rətəв вila şəhd,
Məj ickali həm qilur edi çəhd.

Şəhdu, məju təв' ila həva tort,
Cun muştəqil oldi saldilar ort.

Çisminki вar erdi jasimin gul,
Humma qilur erdi atəşin gul!

Terkim gulidin вoluв rəvanə,
Ujni qiliвan gulaвxanə.

Quncə kiвi hullələrdə najaв,
Xurdə kiвi ot əngə saliв taв.

Kəm вolsə mizaçigə hərarət,
Titrətmə qilur edi şərarət.

Şəmşadiqə titramak pədidar,
Taņ jelidin ujlakim səpidar.



Qəjs вlan Ləjliniꞑ maktaвda oqugan caqlari.

Ləjli joq, sənəmdek pərizad вir kasalga ducar вolgan edi.

Hamdarslari uniņ вu halatidan çuda xafa edilar.

Ləjli вir kun oz şeriklari вlan вaraвar oquв turgan вolsa, ikkinci kun ulardan alвatta otiв ketardi.

Şundaj kunlar вar ediki, вir kunda вeş-on saвaqni oquв, tuşuniв jaņi varaqlarqa otardi.

Zamana az vaqtda uni hamma ilmlar вojica jagana qiliв qojdi.

Uniņ taвiatiga tuşgan qujaş kaвi hararat, əjşiga acciqliq salgan edi.

Har koņulki aslan kujgan вolsa, azgina harakat ham uniņ tənini rançitadi.

Xira janiв turgan вir ciraqniņ jaqi kopajsa u, darrav parillaв janadi.

Kun qumni qancalik qizitmasin, unga ot jaqilsa jana ham issiqraq вoladi.

U qujaşniņ (Ləjliniņ) mizaçi ot mizaç edi, qumlarniņ esa issiq şamali jurgan edi.

U xurma va asalni jaxşi korar, məjni ham icar edi.

Əsəl, məj va oziniņ issiq taвiati hamda havaniņ issiqi tortalasi şu'lalaniв unga ot saldilar.

Uniņ aq gulga oxşagan çismini isitma qzil gulga oxşatiв juвargan edi.

Gul juzidan tuşgan terlari uni gulaвxana qiliв juвarardi.

U вolsa qunca kaвi hərir pardalarga oralgan, isitma unga gul zarralaridek ot salgan.

Mizaçidan hararat kəm вolsa uni вezgak tutar, titratar edi.

Taņ şamalidan teraklar titraganidek, uniņ şəmşad qaddi ham вezgakdan titrar edi.

Cun zilzilə воldi ersə xarə,
Bolur nəfəs icrə parə-parə.

Ul tənqəki lutfdin edi gul,
Jel titraturiga ne təhəmmul.

Başi uza çəm' oluв əhiввa,
Hazir qilur erdilar ətiвва.

Bemarqə muşkil erdi pərhez,
Əndaqki kozi qilurda xunrez.

Bu hal ila erdi sərvi gulxəd
Kim воldi mizaçi zə'fi mumtəd.

Hər necə spehr edi həsədkar,
Həm воldi təвiəti mədədkar.

Zə'f icra təвiət olsa muşfiq,
Behraqki tuman təвiвi haziq.

Joq ersə mizaçdin muvasa,
Çan вersə ne sud elga Isa.

Kim воlsə təвiəti mualiç,
Çismidin etar mərəzni xariç.

Cun qildi təвiəti muruvvət,
Zə'f oldi gumu jetuşti quvvət.

Jar oldi həkimnin ilaçi,
Sihhət sari qojdi juz mizaçi.

Məjl etti mizaçiqə səlamət,
Təв'iqə juz urdi istiqamət.

Lə'li ləвi noşxənd воldi,
Nəxli qədi sərвələnd воldi.

Məj təв'iqə воldi işrət əngez,
Qan tokmak ucun uşatti pərhez.

Boldi jənə ul uzari gulgun,
Husn icra вurunqidin həm əfzun.

Bir kun erikiв məhi muəddəв,
Tuşti вaşiqə həvaji məktəв.

Məşşatəi husni aləm ara,
Arajişin etti aşkara.

Zilzila вolgan caqda granit taşlar вir nafasda para-para вoliв ketsa,

u вadanki naziklikda guldaj mulajim ekan, şamal titratişiga qandaj taqat qila aladi?

Uniŋ вaşida dostlar çam'laniв, taвiвlar hazirlaşar edilar

Qan tokuci kozlariga cidaş qandaj qijin вolsa, uniŋ ucun pərhiz qiliş ham şundaj qijin edi.

Şu ahvalda, u gul juzli sərvniŋ kasali uzaqqa cozuldi.

Falak qanca вaxillik qilsa, uniŋ taвiati ham şunga jardam вerar edi.

Kasallikda taвiatiniŋ mihriвanligi, juzta taçriвali taвiвdan jaxşi edi.

Agar uniŋ mizaçi tuzalişga jardam вermasa, Isaniŋ elga çan вerişidan nma fajda?

Har kimniŋ oz taвiati kasalni tuzatadigan вolsa, uniŋ gavdasidan kasalliklarni quviв ciqaradi.

Ləjliga taвiati muruvvat qilqac, xastalik joqaliв quvvatqa kirdi.

Həkimniŋ korgan caralari jar вoliв, uniŋ mizaçi tuzalişga juz tutdi.

Mizaçiga salamatlik kirgac, taвiatida ham tinclik tuquldi.

La'li ləвi taвassumga kirdi, qamatiniŋ nhali вaş kotardi.

Məj taв'iga xursandlik вaqişladi, вadaniga qan jugurtmak ucun parhizni uşatdi.

Jana oşa juz gul raŋiga kiriв, gozallikda вurungidan ham zijada вoldi.

U tarвijalangan adaвli aj, вir kun zerikiв, maktaвga вariş havasiga tuşdi.

Alamga zeв вerguci gozallik pardazcisi uni вezantirdi.

Ul husnki zeвi aləm erdi,
Zeв ustigə jənə zeв вerdi.

Zulfu juzi xəd janidaqi dal,
Fəm nuqtəsi aqzi ustida xal.

Əjlaв juz otin jaqarqa tə'çil,
Gugird oti juzda hər tərəf nil.

Otdin gul aciв cu gulstanqə,
Ul gul вila ot saliв çəhanqə.

Fərqi uza zulfi ənвər alud,
Gulfam otiqə ənвərin dud.

Arəz uza zərvərəq nigari,
Ul otu, вu dudniŋ şərari.

Juz uzraki jaqiв ot çəвini,
Əxgər əngə lə'li atəşini.

Çaduliqi вirla xali hindu,
Lə'li otida nihan qiliв su.

Joqkim ləвi aвi zindəgani,
Su icra ot əjlaвan nihani.

Ul lə'l otidin çəhanqa kujmak,
Joq, joq, ne çəhanki çanqa kujmak.

Otluq iki kozi surmə alud,
Ul otqə dəqi вu surmədin dud.

Bu otlar əraki arəzi qərq.
Ortarqə çəhanni hasilən вərq.

Ne вərqki вərqi afət ul juz,
Ja вariqəi lətafət ul juz.

Juz girdidə əqd gəvhər əndaq,
Kim aj ila вolqaj əxtər əndaq.

Mi'çər saci uzra tari najaв,
Ul nəv'ki vəsl şami məhtaв.

Husn icra əjaqidin вaşi xoв,
Başdin əjaqiqə tegru məhвuв.

Korgac вu вəlaji çavidanə,
Qozqalmaj nəjləsun zəmanə.

U husnki, alamniŋ zeʙ-zijnati edi, zeʙ ustiga zeʙ ʙerdi, jasandi.

Uniŋ saci xəd (juz) janidagi dalga oxşajdi, fəm (aqiz) kalimasidagi nuqta, aqzi ustidagi xalga oxşajdi.

Juziniŋ otini jaqmaq ucun gugurd oti (ja'ni qara qaşlari) nildek har tamanga tartilgan edi.

Juziniŋ gulistanida acilgan otli gullari ʙlan çahanga ot salar.

Uniŋ ʙaşidagi ənʙər hidli qara zulflari, gulraŋ juzida ənʙərga oxşagan qara tutundek turar edi.

Juzi ustidagi tilla qaşi goja otdan ciqqan alangalardir.

Peşanasidagi şu otli zijnatniŋ ataşin lə'li uniŋ coqlari edi.

Undagi hindu (qara) xal çadugarligi ʙlan, ot iciga suvni ʙerkitgandek edi (ja'ni ləʙiniŋ suvlari).

Jaki aʙi hajat ləʙi, suv iciga ot jaşirgandek.

U lə'lniŋ otidan çahan, joq, joq, ʙalki çan kujadi.

Otlik ikki kozi surma tartkandek, u surma esa ʙu otnin tutuni kaʙi.

Juziki ʙu otlar arasida şundaj qarq ʙolgan ekan, u, çahanni kujdirmak ucun caqin edi.

Qandaj caqin, afat caqini u juz, jaki u juz, gozallik ravşanligidir.

Juziniŋ atrafiga taqilqan gavharlar, aj tevaragidagi julduzlardaj.

Uniŋ saclari ustidagi durrasi vasl şamidagi ajdinlikka oxşardi.

Gozallikda ʙaşdan ajaqiqaca crajli, sevimlidir.

Bu aʙadij ʙəlani korgan vaqtda, zamana qozqalmaj nma qilsin?

Bu şəkl ilə ul çəhanqə aşuв,
Saliв səkiz asmanqə aşuв.

Kenidə necə kəniz həmqəd,
Barcə gul roju, ərquvan xəd.

Məktəв sari çilvə əjladi saz,
Baştin əjaqiqə husn ila naz.

Kim səjr ilə konli xurrəm olqaj,
Həmdərsləriqə həmdəm olqaj.

Xurrəm koruв ani fərrux ustad,
Qilqaj вari sərvlərni azad.

Qizlar вilə əzmi gulşən etkaj,
Gulşənni çəmali rəvşən etkaj.

Məktəвni jarutqaj ul pəri cehr,
Əndaqki spehr gunвəzi mehr.

Barcə qiliв ihtiramin anin,
Juqari jasaв məqamin anin.

Şad oldi çəmalidin dəвistan,
Əndaqki вəhardin gulistan.

Lekin вu вəhari zindəgani,
Bir nəxlni əjladi xəzani.

Joq, joq, ki tutaşti sərвəsər ot,
Baştin əjaq oldi ul şəçər ot.

Ja şu'ləki вir-вiriga jetti,
El вərgi xəzan təsəvvur etti.

Jə'ni koruв ani Qəjs məhzun,
Ruxsarini qildi kəhrəвagun.

Həm cehrəsi rəni kəhrəвadek,
Həm konlidə qozqalan səвadek.

Hərdəm jiqilurqə çismi majil,
Huşi daqi ləhzə-ləhzə zajil.

Tapuв əngə çismi natəvan zə'f,
Konlida daqi zəman-zəman zə'f.

Təqjir pəzir kozgə hali,
Kozga neki, hərdəm ozgə hali.

U şu suratda çahanga, вalki sakkiz asmanga şorişlar saliв,

gul juzli, arquvan cehrali вirneca hamqad kanizlarini arqasiqa ergaştiriв,

вaşdan-ajaqiqaca husn va nazga toliв, maktaв taman çilvasaz вoldikim,

hamdarslariga hamdam вoliв, səjr-sajahat вlan koŋlini xursand qilsa.

Muвarak ustaz uni quvnaq koriв, вutun oqucilarni azad qiliв juвarsa.

Qizlar вlan gulşanga вariв, gulşanni oz çamali вlan ravşan qilsa.

Kokni qujaş jariq qilqandek, maktaвni ham u pəricehra jarutdi.

Barcalari uni ihtiram вlan juqariqa otqazdilar.

Bahardan gulistanlar xursand вolganidek maktaв ham uniŋ çamalidan şad вoldi.

Lekin вu hajat вahari (Ləjli) вir nhalni xazan qildi.

Joq, joq, sarвasar ot tutaşiв, u daraxt вaşdan-ajaqiqaca şu otda kujdi.

Jaki вir вiriga oraliв ketgan şu'lalarni el xazan вargi deв tasavvur qilişdi.

Ja'ni вecara Qəjs uni koriв, oz juzini kəhrəвadek qildi.

Cehrasi ham kəhrəвarəŋ, koŋli ham saвadek qozqalqan.

Hər dəm jiqilişqa majil вoliв, har nafas huşdan ketaj dejardi.

Uniŋ gavdasi zaiflaniв, koŋlida ham вargan sari xastaligi artardi.

Uniŋ ahvali har nafas kozga ozgariв turgandek korunar, kozga emas, hali har nafas ozgaca edi.

Cun zor keturdi işqi вевak,
Əvvəl qədəh aldi huşini pak.

Bəl məj ati вirla məst вold,
Qəm xəjliqə zeri dəst вoldi.

Kов sə'j ozigə qildi həmdəst,
Ta вolmədi jergə sajədek pəst.

Korgac ani həm nigari zeвa,
Oz konlini taвti naşikeвa.

Nazuklik ila cu qildi məfhum,
Kim erkənin etti jəxşi mə'lum.

Qalmadi həvasida qərari,
Şəvq otiqə tuşti çani zari.

Anin daqi вildi iztiraвin,
Işqi otidin icida taвin.

Bildiki, gər etmas işgə carə,
Ul hal olur elga aşkarə.

El salsəlar iztiraв əraqə,
Bir nəv' tuşar hiçaв əraqə.

Kim jar ola almaj ənda sakin,
Bolmas dijdar umedi mumkin.

Tə'çil ila qoвti lu'вəti şəŋ,
Kim вaq sari qilurmiz ahəŋ.

Ətfal daqi вiliв qənimət,
Anin вila qildilar əzimət.

Təklif etti вuti şəkər ləв,
Kim hər kişi вolsa əhli məktəв:

«Bir kuŋginə tərki dəşt qilsun,
Gullər вila вaq gəşt qilsun».

Cun kirdi əraqə вujla surət,
Əzm əjlədi Qəjs həm zərurət.

Cun Qəjs əlarqə вoldi joldaş,
Gulşan icidin ciqardilar вaş.

Ej gulşəni işq вaqвani,
Gulgun qədəhe ketur zəmane!

Rahmsiz işq zorlik qiliв, вirinci qadahdajaq huşini tamamladi.

Balki u məj ati вlan mast воliв, qam todasiga jeņildi.

Kop urúnişlar arqasida sajadek jerga jiqilmaj ozini вazor uş-laв qaldi.

Uni korgac, ngari zeвa ham oz koņlini saвrsiz tapdi.

Naziklik вlan uniņ kim ekanini jaxşilaв fahmlaв aldi.

Uniņ işqida qarari qalmaj, вecara çani şavq otida kujardi.

Qəjsniņ ham ozi işqida otga tuşiв, iztiraвga qalqanini вildi.

Şu işga cara qilmasa вu halniņ elga aşkar воluşini вildi.

El вu ahvalni pajqaв, ortaga iztiraв salar, ortaga вir parda tuşiв qalişini ojladi.

U vaqtda Qəjs вu jerda turalmajdi, undan kejin didar koruşiş ham mumkun воlmajdi.

Şox qurcaq (Ləjli) tezlik вlan turiв, «вaqqa вaramiz» degan havasga tuşdi.

Balalar ham вu vaqtni qanimat вiliв, uniņ вlan вirga вaqqa çonadilar.

U şakarləв sənəm, вutun maktaвdaşlariga taklif qildi:

«Bir kungina daştni qojiв, вaqda gullar вlan gaşt qilsinlar».

Şundaj taklif воlgac, Qəjs ham zaruratdan çonadi.

Qəjs ularga joldaş воlgac gulşanga вariв jetdilar.

Ej işq gulşaniniņ вaqвani, вir nafasga gulraņ qadahiņni keltir!

Ta gulki вu gulşən icra sacqun,
Mə'lum etəjin ne gullər acqun.

Taki men qandaj gullar sacişiņni, qandaj gullar acişiņni əj-
tiв вeraj.

# IV

## Bahar caƣida Məçnun Ləjlini ʙaƣda koriʙ huşidan ketiʙ qaƣani

Mehr istədi cun həməl fəraqi,
Dəşt uzra вutar qozi qulaqi.

Gul şəm'i həvaji gulşən əjlar,
Gulşənni fruqi rəvşən əjlar.

Toti вoluriqə cərx etar zəvq,
Kim qəvs quzəhni əjlagaj təvq.

Gər toti olurqə qilmas ahəŋ,
Əjlar negə jerni totəgi rəŋ.

Ja toti oluв spehri xəzra,
Boldi əngə çoçə fərşi qəвra.

Ə'zasida kim вutuв jəŋi pər,
Tutqan вari jerni səвzəi tər.

Tun — kun ne qilur вu nəqş sizqan,
Kafur ilə muşkdin saqizqan.

Sariq gul uza səвuhi jamqur,
Altun təвəq icra korguzur dur.

Jaxud jərəqan otin qiliв tez,
Sariq juziga вoluв ərəq rez,

Mərz uzra kijarə seвərg çəvşən,
Şəşpər kotarur вaşiqə səvsən.

Quncə вaşi uzra korguzur xud,
Jəx teqi qilur cəmənqə pədrud.

Mevə jaqaciqa sijm okulur,
Əndaqki dirəm əra komulur.

Qujaş hamaldan qutulib, səvr burciga otgac, daştda qozi qulaqlar bitgan caqda,

baqdaqi gullarniŋ aciliși gulșanni ham tabara ravşan qilar edi.

Falak esa toti boluş havasiga tuşib, bojniga nəj kamalakdan xalqa salar edi.

Agar falak toti boluşni arzu qilmas ekan, nega jerni toti rəŋ ajlajdi?

Falak toti bolib, jer kurrasini çoça qilqanda,

jerdagi majsalar uniŋ ə'zasidagi jaŋi pərlarga oxşaş edi.

Aləmniŋ naqqaşi esa kunni aq va tunni qara raŋ blan bojab, kafur blan muşkdan goja hakka jasabdi.

Sariq gul ustiga tuşgan taŋ jamquri altin tabaq iciga toldurgan inçularga oxşar edi.

Jaxud jaraqan kasali uniŋ hararatini aşirib, sariq juziga ter danalari tepcitar edi.

Jer juzi sebargalardan savut kijarkan, savsan başiga şaşpar kotarardi.

Qunca başida xud korsatgan caq, muz ham camandan qaca başlagan edi.

Meva jaqaclariniŋ kumuşga oxşagan gul blan bezanişi, tangalar iciga komulgandek korunar edi.

Ilkin koruвan cinar xali,
Kujdurur icin dirəm xəjali.

Taq вəqrida sel joqki hər taş,
Fərhad fraqidin tokər jaş.

Səhrada ne lalə вolsə вərвad,
Pərvez kulahidin вerur jad.

Hər quncəi lalə huqqəi lə'l,
Acilsə livadə şuqqəi lə'l .

Cun вərgi tuşargə məjl qildi,
Baqri qəra dəşt uza jajildi.

Dəşt uzraki səjr olur səвaqə,
Baqri qaralar ucar həvaqə.

Suv icra вunəfşə hər zəmani,
Sonə вaşidin вerur nişani.

Jaş quncəqə esnamak вoluв iş,
Žalə tuşuв aqziqə вolur tiş.

Ja quncəki kulgusin uzatur,
Dəvran taşi aqzini qanatur.

Hər вəlвələni qilur məkani,
Turna koziju təzərv qani.

Nərgis alun olsə jarədin kam,
Narənç terisidin jasar çam.

Nəsrin вərgi tokulsə səhвa,
Koв jaqini əjlar aşkara.

Zənвəq vərəqi əra separ muşk,
Kim ətri dimaqini qilur xuşk.

Goja tutuluв şəmim caqi.
Baq icra вunəfşənin dimaqi.

Dal oldi dimaqi zə'fiqa вo,
Kim şəвnəm вirla aqizur suv.

Şudrun tokuluв cəmən qilur faş,
Xəşxaş guli juzida xəşxaş.

Hər quşqinə çufti вirla purçoş ,
Həmpər вoluв ucsə, qonsə həmdoş.

Cinar jaqacinin̡ icdan kujuşi ham ozida gul tangalarinin̡ joqliqidandir.

Taq вaqrida sel joq, taşlar ham Farhad fraqidan jaş tokadilar.

Sahrada uckan lala вarglari Pərvez kulahini eslatar edi.

Lalanin̡ acilmagan quncasi вir lə'l sanduqcasiga oxşajdi, acilganlari esa, liyadir.

Lalanin̡ вarglari tokila вaşlaganda daştga qaraвaqir quşlari jajilgandek вolar.

Daşt ustida şamal sajr qilqanda qaraвaqirlar kokka uciв ketadi.

Suv icidagi вunafşalar har zaman ordak вaşi korungandek вolar edi.

Jaş quncalar esnagan caqda, şaвnam tokiliв, aqziga tişlar salar.

Jaxud quncalar aciliş kulkisiga kirişar ekan, davran taşi ularnin̡ aqzini qanatadi.

Məj şişalariga tuşgan gul вarglari turna koziga, jaxud tustavuq qaniqa oxşardi.

Nargis məjdan вahra almaqci вolsa, portaxal terisidan pjala jasar.

Nasrin вargi tokilgac, xumdagi məj məska jaqini eslatar.

Zanвaq (aq gul) nin̡ вargiga tokulgan muşknin̡ hidi unin̡ dumaqini qurutardi.

Goja oşa muşknin̡ вoji вlan вaq icidagi вunafşalarnin̡ dumaqi tutuliв qalqandek вolar.

Bunafşa dumaqinin̡ kasal вolganidan, şaвnam suvi aqiв turar edi.

Camanga jaqilqan şudrin̡ koknar juziga daqlar separdi.

Quşcalar ham çufti вlan вirlaşiв, daraxtlarga qonar.

Bərgiki вolur jaqacqə xil'ət,
Quşlarqə вolur məqami xilvət.

Hər xəjlki rəf' etiв nədəmni,
Səhra sari qojsalar qədəmni.

Cun əzmi şəraвi naв etarlar,
Çəjrən qozisin kəвaв etarlar.

Bu fəslda ul guruhi calak,
Gulşənqə jajildilar tərəвnak.

Baqi edi rəvzədin nişanə,
Şam əhli jasaв nişat xanə.

Nəçd etakidin ciqiв вulaqi,
Kim tazə вoluв вu nəv'i вaqi.

Hər nəxli fələkgə jetkuruв вaş,
Jerdin вujlə xoşə əjlaвan faş.

Dəvran taşi emdi ani kommiş,
Ul cəşmə sudin kozini jummiş.

Əshaвqə məjli lalə-u вaq,
Ul ikki icinda lalədek daq.

Əshaвqə quncə sari ahən,
Bu ikki necukki quncə diltəŋ.

Işq icra neco jetiв məlali,
Məhvəş qilur erdi zəвt hali.

Bedilqə вu hifz muşkil erdi,
Kim huş ilə əqli zajil erdi.

El hər neki sorsa fəhm qilmaj,
Fəhm etsa çəvaв dejarni вilmaj.

Işqin neca əj'amaj deвan faş,
Əndin əçəв əmrlar uruв вaş.

Gəh kozidin aqiв əşk nagah,
Gahi cekiв ixtijarsiz ah.

Əhvalida hər zəmanki təqjir,
Koŋli qəmin əjlaв elga təqrir.

Təqjiriqa tapiв ani carə,
Kim jariqa əjlagaj nəzarə.

Japraqlar jaqaclarqa liвas, quşlarqa xilvat çaj вolar.

Adamlar koŋul aciş ucun sahra sari qadam qojsalar,

məj icmakci вolganlarida kijik вalasini kaвaв qilişardilar.

Şundaj вir fəslda вir gala kşilar (Ləjli va ortaqlari) şadlik вlan gulşanga jajilgan edilar.

Ul gulşan çannatga oxşagan вoliв, Şam ahli şadlik makani qiliв algan edilar.

Naçd taqiniŋ etagidan ciqqan вulaq вu вaqni jaşnatar edi.

Bu вaqda osgan harвir daraxt şundaj juksalgan ediki, Hulkar julduzi uniŋ mevasidek korunar.

Endi esa davran taşi u caşmani komiв, kozini jumuв qojiвdi.

Başqalar вaq va lala tamaşasiga tuşgan вolsalar, ularniŋ har ikkalasiniŋ ici laladek daq edi.

Başqalar quncaga intilsalar, вular qunca kaвi siqilqan edilar.

Ləjliniŋ işq вlan malali qancaliq aşgan вolsada, lekin ozini toxtatişga trişar.

Maçnunga işq iztiraвidan saqlaniş qijin вolganidan, daima ozidan ketiв qalardi.

Şuniŋ ucun u şeriklariniŋ soraganlarini fahm etmas, fahm etsa ham çavaв qajtarişni вilmasdi.

U işqini вildirmaslikka harakat qilsada, açajiв işlar roj вerar edi:

Gah kozidan jaş aqar, gaha ixtijarsiz ah cekardi.

Unda вolgan вundaj ozgarişlar koŋlidagi qamni elga вildirar edi.

Ozidagi вu ozgarişlarga cara deв, jariga вir nazar salişni arzuv qilardi,

Lekin salamen degac nəzər tez,
Konli oti tartiвan şərər tez.

Baqqaj desə daqi quvvəti joq,
Baqmaj desə daqi taqəti joq.

Koz uci вila вaqiв cu gahi,
Çandin cekiв əndaq otluq ahi.

Kim вaq juzin xəzani əjlaв,
Kok вərgini zə'fərani əjlaв.

Məhvəş qiliвan nəzarə nagəh,
Bolmaqqə əniŋ otidin agəh.

Həm çismida pecu taвin əŋlaв,
Həm koŋlida iztiraвin əŋlaв.

Oz koŋlida həm tapiв əsərlar,
Aniŋ qəmi otidin şərərlar.

Bir furçə taparqə koв qiliв məjl,
Kim вir nəfəs olsə qafil ul xəjl.

Məqtuliqa jetkuruв həjati,
Sormaq вila qilsa iltifati.

Əŋlatsa oz iztirarini həm,
Işqi otiniŋ şərarini həm,

Baq erdi vəsi', xəlq sajir,
Əşçar qulusi elga satir.

Gulвun cəməniniŋ ittisali,
Işq əhliqa pərdəi vsali.

Ətfal вoluв ojunqə məş'uf,
Sərvu gul oluв əlarqə mə'luf.

Səjr icra jetuşti mahi dilxah,
Bir gul cəməni iciga nagah,

Gulвun вila rust tort jani,
Kirsa kşi kimsa taвmaj ani.

Kirgac əngə ul şugufta gulzar,
Kordi tkan icra вulвuli zar.

Kirmiş edi anda Qəjs qəmnak,
Gul jəŋliq etiв jəqasini cak.

Lekin jarga вir nazar salajin deganda, koŋli oti lavillaв ketar edi.

Baqaj desa quvvati joq, вaqmaj desa taqati ham qalmaqan edi.

Gaha koz uci вlan qaraqanida şundaj otlik ah tartiв juвarar ediki,

вaqniŋ juzini xazan qiliв, jaşnaв turgan japraqlarni sarqajtiriв juвarar edi.

Nagah u aj juzli ham Qəjsniŋ kujdurgan otidaŋ xaвardar вoluş ucun вir nazar taşlamaqci вoldi.

Şunda çismidagi azaвlarni va koŋliniŋ iztiraвlarini aŋlaв,

oz koŋlida uniŋ muhaввatidan əsərlar va uniŋ qamlari otidan alaŋgalar tapiв,

вaşqalar вir nafas xaвardar вolmasalar ekan deв, вir pajt tapmaq istadi.

Olgan Qajsiga hajat вaqişlamaq ucun, вir iltifat qiliв, halini soramaqci,

oziniŋ вetaqatliqini va işqiniŋ alaŋgalarini ham вildirmakci вolardi.

Baq çuda keŋ edi, вaşqalar sajr qiliв juruşar edilar, daraxtlar ularniŋ kozini tosardi.

Bu caman gullariniŋ вir-вiriga cirmaşiв ketkanligi işq ahliga vsal pardasi вolar edi.

Balalar ojin вlan maşqul вolişiв, sərv va gul вlan ulfatcilik qilişardilar.

Mana şundaj tamaşa caqida Ləjli вir top gul iciga kiriв qaldi.

Tort tarafi gul şaxlari вlan oralgan вoliв, kirgan kşini kimsa tapalmas edi,

Ləjli acilgan guldek gulzar iciga kirgac, tkanzar icida вulвuli zarini kordi.

U jerga qamli Qəjs kirgan va gul kaвi jaqalarini cak qiliв,

Oz haliqqə zar jiqqlar erdi,
Besəвru qərar jiqqlar erdi.

Aqqzida təranəi fraqi,
Kim jar jetuşti ittifaqi.

Cun вulвuliniŋ guli şuguftə,
Taвti вari xəlqdin muhuftə.

Hər neco joq erdi sozgə taвi,
Koŋlidə koв erdi iztiraвi.

Joq erdi guziri necə sozdin,
Barqqudek oluв deguncə ozdin.

Bunjad etti hçaв вirla,
Bəl xiçləti вehsaв вirla:

«Kej turfo jgit ne halətiŋ вar,
Ne nəv' qqəmu məlalətiŋ вar?

Kim şadliqqiŋ joq ozgalardek,
Aвadliqqiŋ joq ozgalardek.

Əshaвqqə məjli вaqqu gulzar,
Həm tən senga reş, həm koŋul zar.

Bu dəmki esiв nəsimi nəvroz,
Gul otrini qildi məçlis əfroz.

Baqq oldi вəhardin guləfşan,
Sunвul вu gul uzra kakil əfşan.

Bu fəsldə əzmi gulşən etkan,
Bostan hərəmini məskən etkan.

Bar aniŋ ucunki şad вolqqaj,
Hər вəndiqqə вir kuşad вolqqaj.

Bəs nalə qiliв qqəmin nedin sen,
Əşkiŋ aqiziв həzin nedin sen?

Işrət caqqi mihnətiŋ ne jə'ni,
Şoraвəi həsrətiŋ ne jə'ni?

Bu qqəm sengə qəjdin oldi hadis,
Kim вoldi вu şiddətiŋga вais?»

Bais ne, cu sordi ul dil əfroz,
Bedil cekiвan вir ahi çansoz.

oz haliga zar va вesaвru qarar jiqlar edi.

U şundaj fraq taranasini kujlaв turgan ediki, вirdan jari ham jetişti.

Ləjli oz вulвuli Qəjsni guli acilgan halda, jalqiz tapdi.

Sozlaşga taвi joq вoliв, konlida iztiraвi kop вolsada,

вirneca soz ajtmakci вolganda, ta sozlaj degunca вolmaj, ozidan ketiв qalar edi.

Kop xçalatlar tartiв, axiri pardalj qiliв şundaj soz вaşladi:

«Ej açajiв jgit, haliņ qalaj, qandaj qamu qajqularin вar?

Ozgalar kaвi nə şadligiņ va nə aвadligiņ вar.

Başqalar вaqu gulzar tamaşasida ekan, seniņ təniņ jərolaniв, konliņ qajqu вlan toliвdir.

Hazir вahar şamallari esiв, gul hidlari har tamanga sacilgan.

Baq, вahardan gullarga tolgan. Sumвul esa gul ustiga kakillarini jajiвdir.

Şundaj вir faslda вu gulzarga kiriв, вostan səhnini maskan qilqan kşi,

şad вoliв, harqandaj tutqunliqdan azad вoluşi kerak.

Nega sen вundaj nalalar cekiв, qamli koz jaşlarini tokasan?

Bundaj işrat caqida azaв tartişiņ va hasratli koz jaşi tokuşiņ nmasi?

Əçaвa, вundaj qam senga qajerdan joluqdi? Bu aqir ahvaliņga saвaвci kim?»

Ul dildar şundaj soraq soraganida Qəjs çan ortavci вir ah cekdi.

Şirin sozidin вoluв edi lal,
Qan jaş ila juzga jazdi əhval.

Joq, joq, ki zəвani hal вirla,
Şərh əjladi вu məqal вirla:

«Kej çanimə həsrət oti salqan,
Koŋlumni вurun nəzərdə alqan.

Əvvəlki çəmalidin saliв вərq,
Ot icra vuçudim əjlagan hərq.

Zulf acmaq ila aliв qərarim,
Qilqan qara roz rozgarim.

Əvvəlki fəsanə zahir etkan,
Koŋlumni işini axir etkan.

Qilqanni jaşurmaqiŋ ne erdi?
Mendin jənə sormaqiŋ ne erdi?

El aŋləməsun deвan nəmunə,
Urmaq ne вu lə'l vazgunə?

Sendin jetiвan вu şiddət axir,
Kimgə taqajin вu tuhmət axir?!

Koŋlumni ki almasaŋ nihani,
Sendin ala almaqum xud ani.

Kim ə'çəmi əjləв ozni janə,
Bu nəv' sorar ləвiŋ fəsanə.

Çanimniki ortadiŋ вəs erdi,
Tanmaq вu sfət kerakməs erdi.

Ot uzra ne erdi qujmaqiŋ jaq,
Kujganga ne erdi qojmaqiŋ daq!»

Cun вujla necə xuruş qildi,
Zə'f ettiju tərki huş qildi.

Tufraq uza вoldi ul sfət pəst,
Kim jerdagilarga вoldi həmdəst.

Qojniqa aliв nigar вaşin,
Saciв kozidin juziga jaşin.

Behuşqa əjlaв iztiraвi,
Hərdəm juziga uruв gulaвi.

Uniŋ şrin sozlaridan lal вoliв, juziga qanli koz jaşlari вlan oz halini jazdi.

Joq, joq, вalki hal tili вlan şundaj şarh qildi:

«Ej çanimga hasrat otini salgan, koŋlimni вirinci qaraşda algan!

Avval, çamalidan caqin taşlaв, vçudimni ot icida kujdurgan!

Zulf jajmaq вlan qararimni aliв, çahanni esa kozimga qarajtirgan!

Başlaв soz taşlaвda, koŋlimni xaraв qilqan!

Qilqiliqni qiliв, jaşirişiŋ, jana mendan soraşiŋ nmasi?

Jana el fahmlamasin deв, na'lni teskari qiliв makr qilasan.

Bu iztiraвlarniŋ hammasiga saвaвci oziŋku, kimga tuhmat qilajin axir?

Jaşirinca koŋlimni almasaŋ, uni sendan ozim alalmajman.

Sen tiliŋni ozgartiriв, jana şundaj sozlarni sozlajsan.

Çanimni ortaşiŋ kfaja edi, muhaввatimni inkar qiliş kerakmasdi.

Ot ustiga jaq qujuşiŋ, kujgan ustiga daq qojuşiŋ nmasi?»

Şu zajlda вirneca martaвa sozlagandan soŋ, zaiflik arqasida Qəjs huşdan ketdi.

U tupraqqa şundaj qavişdiki, jerdagi narsalarga teŋ вoldi.

Ngar (Ləjli) esa uniŋ вaşini qojniga aliв, juziga koz jaşini toka вaşladi.

Behuşniŋ вundaj haliga вetaqat вolganidan, hardam juziga gulaвlar separ edi.

Olturganiga ozi jeвan qəm,
Jiqlaв tutar erdi вujla matəm.

Istaв əni вir, iki dilaram,
Ul vaqiə icra qojdilar gam.

Gər zulf ilə muşkвez edilar,
Ikisi əngə kəniz edilar.

Kozlariga dəhr oluв qəraņqu,
Qorquв dedilar: «Ne hal erur вu?»

Məhvəş işidin cu pərdə qoвti,
Ikisiniņ alida jer opti.

Ul iş neki vaqi' oldi вexast,
Bir-вir dedi ul ikisiga rast.

Dəhr etti cu sirrin aşkarə,
Jiqlaв tiladi qəmiga carə.

Bar erdi вirisi dərdpərvərd,
Filhal sənəmqə вoldi həmdərd.

Dedi: «Jema qəmki вak emastur,
Kim işq otidin həlak emastur.

Sen qoвqilu вizgə taвşur ani,
Əzm əjlə qəвiləqə rəvani.

Ta вolmasun el вu işdin agah,
Biz fikr etali necukki dilxah».

Məhvəş ul ikav degandek etti,
Koņlin qojuв ənda, ujga jetti.

Bedil kşisin tapiв ələr həm
Qildilar ul işga jaru məhrəm.

Cun вoldi rəfiq əngə mulazim.
Boldi ul ikav həm ujga azim.

Ej sadə rəfiq, вenəvamen,
Işq ilkiga zaru muвtəlamen.

Bexudmenu olturur nəvajiв,
Bir ləhzə вaşimdin olma qajiв!

---

Qəjsni goja ozi oldurgandek ʙoliʙ, jiqlaʙ matam tutar edi.

Ləjlini qdiriʙ jurgan ʙir-ikki dilaram şundaj vaqia ustidan ciqdilar.

Ular garcand saclaridan muşk sacuci ʙolsalarda, Ləjliniŋ kənizi edilar.

Ularniŋ kozlariga dunja qaranqu ʙoldi, qorqiʙ, «Bu qandaj hal?» dedilar.

Oz qilmişlari aşkar ʙolgani saʙaʙli, u gozal, ikkala kaniz aldida jer opti.

Bexasdan vaqi' ʙolgan ʙu işniŋ rastini har ikkalasiga ʙir-ʙir ajtiʙ ʙerdi.

Siri aşkar ʙolgac, ulardan cara tilaʙ jiqiqa tuşdi.

Ulardan ʙirısi şundaj dardli edi, darhal Ləjliga hamdard ʙoldida,

dedi: «Qam jema, hec qandaj qorqunc joq. Işq otidan kimlar halak ʙolmagan.

Sen turgin, ʙuni ʙizga tapşirginda, tezdan qaʙilaqa ketgin.

Jana el ʙu işdan xaʙardar ʙoliʙ qalmasin, ʙiz ʙolsak sen istaganca cara tapajlik».

U gozal ʙularniŋ ajtkanini qiliʙ, koŋlini u jerga qojiʙ, ujiga çonadi.

Kanizlar esa Qəjsga qaraşli kşilarni tapiʙ, jardamlaşdilar.

Qəjsniŋ dostlari uni qaʙul qilqac, u ikki kaniz ham ujga çonadilar.

Ej sadda koŋilli dost, men açizman, işq qolida zaru muʙtala ʙoliʙ qalqanman.

Men ʙexud men, ʙu afatlar meni oldurmakda, ʙir nafas ham ʙaşimdan uzaqlaşma!

# V

## Qəjsniꞑ huşiga keliʙ ʙul-ʙuldek nalə qilƣani va jana huşidan ketgani, ʙuni atasi eşitiʙ, oƣliniꞑ ʙaşiga kelişi va ozi ʙlan aliʙ ketişi.

Cun gulşəni cərx gul uzari,
Məqriв sari tartti əmari.

Ənçum guli вirla вu şəвistan,
Aləm juzin əjladi gulistan.

Ul tazə вəhar naz pərvərd,
Qunсədek icini qan qiliв dərd.

Saz etti qəвilə sari ahəņ,
Bedil qəmidin valek diltəņ.

Behal qəвiləsiqə ketti,
Qəmdin əngə jetti ulca jetti.

Gulşən əra Qəjs huşidin fərd,
Jatiв edi jerda ujlakim gərd.

Həm məqziqa huşdin xəвər joq,
Həm çismida ruhdin əsər joq.

Jarim kecə kim nəsimi gul вez,
Boldi cəmən əhli uzra gulrez.

Gul ətri dimaqiqə saliв huş,
Acti kozin ul qəriвi mədhuş.

Kordi ozini cəmən icinda,
Sərvu guli jasumən icinda.

Bulвul вaşi uzra nəqmə pərvaz,
Əhvaliqə nəvhə əjlaв aqaz.

Gul haliqə cun nəzarə əjlaв,
Gulgun jəqasini parə əjlaв.

Gulşanga oxşagan alamniŋ gul juzli qujaşi qarвga вatgandan soŋ,

kecaniŋ cecaklaridek acilgan julduzlari, alam juzini gulistan qildi.

U вaharniŋ taza, nazli gozali oz dardlari вlan icini quncadek qan qiliв,

вedil (ja'ni Qəjs) qamidan koŋli ortaniв, qaвila səri çonaşga qasd qildi.

Qam ustiga qam jutiз, вehal qaвilasiqa jetdi.

Huşidan açralgan Qəjs gulşan icida goja jerdagi cəŋga oxşaв jatardi.

Nə вaşida huşi вar, nə çismida çandan asar вar.

Jarim kecada esajatgan gul hidli şaвada, cəmənga gullar tokar edi.

Gullarniŋ jaqimli, xuşвoj hididan huşsiz jatgan вajaqiş huşiga keliв, kozini acdi.

Ozini camandagi gullar, sərvlar, jasumanlar icida kordi.

Bulвul uniŋ вaşi ustida naqma cekiв, ahvaliga tinmaj jiqlar edi.

Gul uniŋ haliga nəzər salar ekan, oziniŋ qzil jaqasini parə-parə qilar edi.

Nərgis şəвnəmdin əşk etiв faş,
Əhvaliqə jummajin tokuв jaş.

Cun koksida həçrdin koruв daq,
Koksi uza lalə kujduruв daq.

Zəxmi kokidin вunəfşədə qəm,
Sokiqa kijiв liвasi matəm.

Tapiв cu vuquf вu əzaqə,
Əşçar ələm cekiв həvaqə.

Sunвul qiliвan qəra uzarin,
Aciв qəra zulfi muşkвarin.

Sokiqa aqar su zar jiqlaв,
Un tartiвu sokvar jiqlaв.

Sərv olmaj mihnətidin azad,
Qalmaj şəmşad dərdidin şad.

Deв kim əni qildi işq вeçan,
Cirmaniв oziga işq pecan.

Səвzə qiliв ozni sərвəsər til,
Əjtiв qəmidin fəsanə hər til.

Bu soklar əjlaв ul nəzarə,
Taвmaj olmaktin ozga carə.

Hər jan вaqiв ənda jar taвmaj,
Ənduhi oti qərar taвmaj.

Ne dəvridə xəjli dostdari,
Ne alidə sərvi gul uzari.

Xurşed ketiв, keliв qəra şam,
Ja həçr kuni vəle sijəh fam.

Ja həçr oti вotratiв duxanin,
Əjlaв qəra dəhr xanu-manin.

Konliga okuldi kohi ənduh,
Ənduhi jiqildi koh ta koh.

Saqindi qacan nəzarə qildi,
Kim cərx uji вaşiqa jiqildi.

Cun dərdiqə taвmadi gəranə,
Əşki durin əjladi rəvanə.

Nərgis guli uniŋ ahvalini koriв, ozidagi şəвnəm rezələrini koz jaşidek tinmaj tokardi.

Bu ələmzədəniŋ koksidagi ajriliq daqini korgan lala ham, oz koksini kujduriв daqlaqan edi.

Bunafşa ham вu qamzadaniŋ zaxmi kokin koriв, matam liвasiga oraliвdir...

Bu azadan xaвardar вolgan daraxtlar havaga tuq kotarganlar.

Sunвul juzini qara qiliв xuşвoj qapqara zulflarini jazgandi.

Gojaki aqar suvlar ham matam tutkanlardek tavuş ciqariв zar-zar jiqlardi.

Sərv ham Qəjsniŋ вaşiga tuşgan kulfatdan azad вolalmaganidek, şəmşad ham uniŋ dardidan naşad edi.

Uni işq çansiz qiliв qojdi deв pecak gul ham oz-oziga cirmaşgan edi.

Səвzə вutun вarligini til qiliв, har вir tili uniŋ qamidan fəsana ajtar edi.

Bu matam manzaralarini koriв, u olumdan вaşqa cara tapalmas edi.

Har tamanga вaqiв jarini tapalmas, ələmlariniŋ oti вasilmas edi.

Nə atrafida dostlari вar, nə aldida gul juzli jari вar.

Qujaş вatiв, qaranqu tuşişi ajriliq şamiga oxşagan qara tusda edi.

Jaki ajriliq oti tutunlarini вuruqsatiв, dunja xanumanini qara qilqan edi.

Uniŋ koŋliga qam taqi jiqilqan, qamlari вolsa taqlar qadar jiqilqan edi.

Saqiniв unga nəzər taşlagan vaqtda, asman вaşiga tuşgandek вoldi.

Dardiga dava tapalmaj koz jaşlariniŋ durdanalarini rəvana qildi.

Cak əjladi tartiвan jəqasin,
Cekti təni afijət liвasin.

Joqkim вu liвasini suvurdi,
Kim çismidin ani otqə urdi.

Cun вoldi liвasi ataş alud,
Gərdunqə jetuşti ahidek dud.

Joq, joq, вu dud ahi erdi,
Ortanguci çismi kahi erdi.

Gahi вu səmanda şu'lə, gəh dud,
Əndin tutuвan çəhanni kəhdud.

Kəhdudi fələkgə jetkuruв baş,
Əflak koziga kelturuв jaş.

Gaç urdi sariq juziga ancə,
Kim ani kok etti ul təpancə.

Gərci juzi erdi zə'fərani,
Boldi qolidin koki nişani.

Konlida вu zə'fərandin azar,
Kulmak ornida jiqlatiв zar.

Koksiga uruв fraqdin taş,
Jerga uruв iştijaqdin вaş.

Koksi əra şu'ləji fraqi,
Bu ot вila daqi iştijaqi.

Konliga sipəh cekiв ələmlər,
Ahi oti korguzuв ələmlər.

Saliв вu sipəh iciga aşuв
Konli mulkin qiliв ləgəd koв.

Otmaj вu sipəh eli kəmahi,
Jetiв jənə вir вəla sipahi.

Hər xəjli çəfa qolin sonuв ken,
Ul mulkni jer вila qiliв ten.

Qəm xəjli icinda sandin artuq,
Hər necəki desam andin artuq.

Bu nəv' edi həçri iвtilasi,
Ta cekti ələm səhər livasi.

Jaqasini cak ajlaв, tənidagi salamatlik liвasini jecdi.

Joq, вalki вu liвasni oz çismidan aliв otga saldi.

Liвasi alavga ajlaniв, uniŋ tutunlari oz ahidek fələkkə jetdi.

Joq, вu tutunlar uniŋ ahi edi, saman kaвi zaif çismi janar edi.

Bu samandan gah tutun, gah şu'la ciqiв, samanniŋ acciq tutuni çahanni вasgan edi.

Ba'zan acciq tutunlar fələkka jetiв, fələkniŋ koziga jaşlar keltirar edi.

Sariq juziga anca uriв, u şapalaqdan juzlari kokariв ketgan edi.

Garci uniŋ juzi za'faran вolsada, qoliniŋ zarвidan kokargan jerlar pajda вolgandi.

Bu sarqişdan koŋli azar tapgan, kulmak orniga zaru-zar jiqlar.

Fraqdan koksiga taş urar, iştijaq kucidan jerga вaş urar edi.

Koksida fraq şu'lasi, iştijaqi вolsa jana şu ot вlan alangalanar.

Ələmlar qoşuni koŋliga səf tartiв, ahiniŋ oti tuq kotarar edi.

Şu ələm spahi uniŋ iciga qavqa saliв, koŋli mulkini ajaq-asti qilar.

Bu ələm qoşunlari otiв ketmasdan turiв, uniŋ вaşiga jana jaŋi вəla spahlari jaqilardi.

Çafa todalari qolini keŋ jaziв, uniŋ koŋul mulkini jer вlan teŋ qilar.

Uniŋ koŋliga toplangan turli-tuman qamlar san-sanaqsiz, qanca desam undan ham artiq.

U ajriliq dardiga şu zajlda ducar вolgan ediki, taŋ oz вajraqini kotariв ciqdi.

Tun urdi komurlarini dərhəm,
Mehr otini suвh əjladi dəm.

Kok gulşəni gulləri tokuldi,
Gulلərki tokuldi qunca kuldi.

Kok вaqida gullər oldi naвud,
Jer вaqida gullər oldi məvçud.

Ul вaqda hər nekim sacildi,
Gojaki вu вaq əra acildi.

Bedil koruвan jaruq çəhanni,
Cekti jana ah ilə fqanni.

Gul вaşiqə ujruluв səвadek,
Ucraв koziga gul aşnadek.

Deв «kim qani ul guli şəkərxənd,
Kim вu gul erur juzigə manənd?»

Ul cehrədin erdi jadgari,
Bolmasa edi janida xari.

Qunca sari вaqiвan uruв pec,
Oxşatmajin ani aqziqa hec.

Gəh sərv əjaqiqə qojuв juz,
Ahin jana sərvdek cekiв tuz.

Deв kim əgər eməs qədi rəvani,
Lekin qədidin erur nişani.

Gəh mehr qiliв вunəfşəqə faş,
Bir ləhzə kotarmaj alidin вaş,

Ətridin oluв murad kami,
Ul turrə isi tapiв məşami.

Gəh səвzəgə surtuвan uzarin,
Kokka cekiвan fqanu zarin.

«Kim gulşən əra xram caqi,
Tegmiş sengə gulruxim ajaqi»

Nərgis kozi əjləв ani valə,
Jari kozidek koruв вəəjnə.

Jiqlaв koruв ancə rənçu temar,
Kim zə'f qiliв necukki вemar.

Tun oziniꞑ komirlarini toplaganda, taꞑ ham qujaş otini dəmlaв pudadi.

Asman gulzariniꞑ gullari (julduzlar) tokulganda, quncalar ham çilmajdilar.

Kok вaqiniꞑ gullari joqaliв, jer вaqida gullar acildi.

Kok вaqida taraliв ketgan вar narsa, goja вu вaqda acilgandek вoldi.

Bedil (Qəjs) вu jariq çahanni koriв, jana ah va fqanlar tarta вaşladi.

Gullarniꞑ вaşidan u taꞑ jelidek ajlanar, cunki gullar unga aşnadek korunardi.

U ajtar ediki: «U şirin taвassumli gul qajerda ki, вu gul uniꞑ juziga oxşajdi?»

Ularniꞑ janida tkanlari вolmaganda oşa juzniꞑ jadgari hsaвlanar edi.

Quncalarqa tojmasdan qaraв, вu quncalarni Ləjliniꞑ aqziqa hec oxşatalmas edi.

Gaha sərv ajaqiga juzini qojiв, ahini вolsa jana şu sərvdek tikkalatar edi.

«Bu sərv garci uniꞑ çanli qamati вolmasa ham, Ləjliniꞑ qaddidan nşan вerar» derdi.

Bir lahza ham вaşini kotarmasdan, gah вunafşaga oz mehrini вildirar va

вu вunafşaniꞑ atridan Ləjliniꞑ xuşвoj zulfini iskagandek muradi hasil вolardi.

Gaha juzini saвzaga uriв, ah-fqanini kokga ciqarar edi.

«Bu gulşanda sajr-вaq qiliв jurganda jarimniꞑ ajaqi senga tekkan» derdi.

Nargisniꞑ kozi xuddi jariniꞑ koziga oxşaв, Qəjsni maftun etgan edi.

Kopgina ranççlarni koriв jiqlaqan Qəjs, kasal kşidek zaiflangan edi.

Tufraqda koruв əjaq nişani,
Japiв iki kozi вirla ani.

Kim: «Jar əjaqi jetmiş erkin»,
Tufraqini surmə etmiş erkin.

Gahi tilaвan sudin nişanə,
Əşkin qiliвan sudek rəvanə.

«Kim çilvə qilurda ul sumən вo,
Əksini tapiв edi ekin su».

Bulвul вila saz etiв nəvani,
Bulвuldin aşar edi fqani.

Kim: «Beçihət oldi вu məlaliŋ,
Cun jariŋ ilə erur visaliŋ.

Məskən sengə вoldi tazə gulşən,
Gulвun uzə əjladiŋ nəşimən.

Gulşən əra məhrəmi hərəmsen,
Gul suhвəti icra muhtərəmsen.

Goja вu murad eməs pisəndiŋ,
Ja, jar visalidin osandiŋ?

Kim şamu səhər qiliв məraqə,
Miŋ til вila un saliв əraqə.

Elga jeturuв unuŋdin azar,
Əjtursen ozuŋni aşiqi zar.

Kim sen kiвi ursə işqdin dəm,
Işq əhli qacan tutar musəlləm.

Sen əhli visal sen dəm urmə!
Həçr əhli qaşida nuktə surmə!

Miskin menu dərdməndi məçruh,
Taвmaj tən əra nişanəi ruh.

Jə'ni qəm otida çismi zarim,
Joq çan kiвi sərvi gul izarim.

Sen tartmə nalə muвtəlavar,
Kim nalə erur menga səzavar.

Aliŋda seniŋ visaldin вaq,
Baqrimda meniŋ firaqdin daq.

Tupraqda ajaqı izini korar, вu izni ikki kozi вlan вerkitiв:

«Bu jerga jar ajaqi tekkanga oxşajdi,' tupraqini surma qiliв ketiвdi» derdi.

Gahi suvdan nşana sorar, koz jaşlarini suvdek aqizar edi.

«U aq juzli gul çilva qilqanda aksi вu suvga tuşgan вolsa kerak» derdi.

Qəjs вulвul вlan вahslaşiв nəva qilar, fqani вulвulnikidan ham aşiв tuşardi.

U, вulвulga qaraв: «Sen вundaj navhalar qilmasaŋ ham вoladi, cunki jariŋ вlan вirgasan.

Seniŋ maskaniŋ taza gulşan, turar çajiŋ esa gullar şaxidir,

Sen gulşan hərəminiŋ məhrəmi, gullar arasidagi suhвatniŋ muhtaramisan.

Gullar arasida tursaŋ ham goja вuni psand qilmajsan, jaki jar vaslidan tojdiŋmi?

Miŋ til вlan sajraв, har şam va sahar qavqa qiliв,

oz avaziŋ вlan elga azar вeriв, oziŋni aşiqi-zar deв korsatasan.

Kşi işqda sen kaвi dəm ursa işq ahli işanarmidi?

Sen vsalga jetkanlardansen, şuniŋ ucun haçr əhli qaşida gapirmasaŋ ham вoladi.

Men oz tənimda ruhdan asar qalmaqan, вir dardmand, jaralangan miskinman.

Jə'ni çismim qam otida kujgan, çanim kaвi gozal gul juzlim ham joq.

Nala qilişqa men sazavarman. Sen muвtalalik naləsini cekmasaŋ ham вoladi.

Seniŋ aldiŋda vsal вaqi вolsa, meniŋ вaqrimda fraq daqi вar.

Janinda senin guli вəhari,
Konlumdə menin firaq xari».

Cun jetti вu jergə nəvhəi dərd,
Boldi jənə əqlu huşdin fərd.

Ul nəv' jiqildi tartiвan ah,
Kim çani degilki ciqdi nagah.

Baş ustidagi nigahвani,
Kim taвşuruв erdi qizlar ani.

Bir gulвun əra tutuв kənarə,
Əhvalin etar edi nəzarə.

Cun halin ənin вu nəv' вildi,
Qoвtiju qəвilə əzmi qildi.

Jetgac qiliвan qədəmni rəhkoв,
Uj icra xud erdi вehəd aşoв.

Bu vaqiədinki Qəjs ul şam,
Tutmajdur edi vətəndə aram.

Hərjan kşilar qiliв rəvanə,
Əndin tilər erdilər nişanə.

Cun ul iş edi xilafi adət,
Hərdəm edi qəmlari zijadət.

Kim jetti xuçəstə fal qasid,
Boldi вariqə rəva məqasid.

Əndin вoluв ul guruh əfgar,
Itkan Jusuflarin tələвgar.

Ul dəqi qiliв təranə aqaz,
Korganga вoluв fəsanə pərdaz.

Hər qissəki ənlaвan təmamin,
Şərh etti jaşurmajin kəlamin.

Cun вoldi əjan вu maçərasi,
Behal oluвan ata-anasi.

Boldilar əni tilarga azim,
Bəl əhl qəвilə həm mulazim,

Qasid dəqi xəjl əra qədəmkəş,
Ul jerga deginki ul stəmkəş.

Seniŋ janiŋda вahar guli вolsa, meniŋ koŋlimda fraqniŋ tkani!» derdi.

Şundaj qiliв qam navhasi şu jerga jetkanda, Qəjs jana aql-huşidan ketdi.

Şundaj ah tartiв jiqildiki, xuddi çani ciqqan desaŋ ham вoladi.

Unga qaraв turiş ucun qizlar, aralaridan вir qizni qojiв ketkan edilar.

Bir gul tagiga jaşirinив, uniŋ ahvalini kozdan keciriв turardi;

Qəjsniŋ вu ahvalini korgac, turdiju qaвilaga çonadi.

Qaвilaga çadal вlan jetiв вarganda, Qəjsniŋ ujida çuda şavşuv edi.

Oşa keca Qəjsniŋ qaвila icida korinmaganligidan,

uni tapiş ucun har tamanga kşilar juвarilgan edi.

Cunki Qəjsniŋ вu işi adatga xlaf вolganidan, qaвila ahliniŋ qami вargan sari artar edi.

Aziz darakciniŋ xaвaridan soŋ, hammalariniŋ ham koŋullari çajiga tuşdi.

Bundan xaвardar вolgan oşa gruh, oz Jusuflarini tapiş ucun şaşildilar.

U darakci jana korgan вilganlariniŋ hammasini вir-вir ajta вaşladi.

Harna korgan, eşitkan вolsa jaşirmasdan hkaja qiliв вerdi.

Bu maçarani eşitiв, Qəjsniŋ ata-anasi вehal вoliв,

uni keltiriş ucun вutun qaвila ahli вlan jolga ravana вoldilar.

Xaвarci ham şu qaвila ahli вlan вirga, oşa ələm cekajatgan

Qəjs jatgan jerga вirgalaşiв вardi.

Kongac əni əjlaвan nəzarə,
Koŋlak dema koksi parə-parə.

Tufraq ila jer uza həmaquş,
Əjlaв qəmi işq qarəti huş.

Bari qiliвan fiqanu zari,
Hazir qiliвan rəvan imari.

Əjlaв əngə məhmil icra mənzil,
Mənzil sari əzm qildi məhmil.

Ej məhmili işq sarвani,
Əzm əjladi dərd karvani.

Bir gam qəвilə sari salmə,
Hər sari вu xəjl вarsə qalmə.

U jerga ʙargac, uni kojnaklari emas, ʙalki koksi para-para ʙolgan ʙir halda kordilar.

Uniꞑ huşini işqniꞑ qami jaksan etganidan, tupraq ustiga koksini ʙeriʙ jatardi.

Hammalari uni aliʙ ketiş ucun fqan-zar ʙlan ʙezatilgan mə'afa (kaçava) tajjarladilar.

Qəjsni şu mə'afaga çajlaştiriʙ, manzilga qaraʙ jol aldilar.

Dard karvani jolga ciqdi, Ej sen şu işq mahmiliniꞑ karvan ʙaşisi!

Bir qadam ham qaʙila tamanga ʙasma, şu dard karvanidan hargiz açralma!

## VI

Qəjsniꞑ Ləjli qaʙilasi taman çonaşi, u qaʙilaniꞑ cegarasiga ʙariʙ, iti ʙlan sozlaşiʙ, iti ʙlan ham suhʙat ʙolişi va Ləjlini kɵriʙ, u ham, ʙu ham ozidan ketişi

Bu naməi dərd uza qələmkəş,
Mundaq qələmin qilur rəqəmkəş:

Kim Qəjsi rəmidə huşu вehal,
Bilmas edikim jetuşti ne hal.

Cun məqzida huş вoldi pəjda,
Acti kozin ul zəif şəjda.

Ata-anasida qəm uzə qəm,
Ne qəm uzə qəmki soki matəm.

Bu mehr ila manlajini opti,
Ul вaşiqə ujrulurqə qoвti.

Fəhm əjladi Qəjs cun вu halət,
Suv qildi vuçudini xiçalət.

Ul вirga xiçalət əjlaвan faş,
Bu вir əjaqidin almajin вaş.

Jə'niki ujatdin ozdə qalmaj,
Əndaqki juqari вaqa almaj.

Cun kordi ata вila anasi,
Kim ani həlak etar həjasi.

Əhvaliqə qildilar muvasa,
Soz demadilar fəzihət asa.

Kim вu iş əngə şuguft tuşmiş,
Bu hadisa nagrift tuşmiş.

«Biz koв sorsak вu soz məqali,
Naвud etar ani infiali.

Bu dard namasini jazuci şundaj qalam juritadi.

Huşdan ketiʙ, ʙehal ʙoliʙ qalqan Qəjs, ʙaşiga qandaj hallar tuşkanidan ʙexaʙar edi.

Huşiga kelgandan soŋ, ʙu zaif şəjda kozini acdi, qarasa,

ata-anasi qam ustiga qam tartiʙ, matam tutar edilar.

Biri mehr ʙlan Qəjsniŋ maŋlajini opar, jana ʙirisi ʙolsa ʙaşidan orgular edi.

Qəjs ʙu halni sezgac, xiçalatdan ə'zaji ʙadani suvga ajlangandek ʙoldi.

U ʙirisidan xçalat tartar jana ʙirisiniŋ ajaqidan ʙaşini kotaralmas edi.

Ja'ni Qəjs ujalganidan ozidan ketiʙ, juqariqa ʙaqalmas edi.

Ata-anasi ojladilarki, ʙu həjadan uniŋ həlak ʙoluş ihtimali ʙar.

Ular Qəjsniŋ ahvaliga aciniʂiʙ, uniŋ koŋliga qattiq tegadigan hecnarsa demadilar.

Va Qəjsniŋ ʙaşiga tuşgan ʙu vaqiəlarni favquladda ʙir halat deʙ sezdilar.

Ular: «Agar ʙiz ʙuniŋ ahvalini suruştira ʙersak, xçalat tartiʙ, ozini həlak qiliʙ qojadi.

Bu vaqiə tərki tutti erkin,
Ul vəsvəsəni unutti erkin.

Tutqaj ani emdi təʙ'i safi,
Bu işgaki əjlagaj təlafi.

Iffət hərəmida kiş tutqaj,
Təqvi ʙila zuhdi peş tutqaj».

Qoʙtilar etiʙ ʙu fikr lajiq,
Joqkim ul ikav, ʙari xəlajiq.

Bu deʙ əngə turfə hal tuşmiş,
Ul deʙki əçəʙ xəjal tuşmiş.

Xəlq alida dev uruʙ əngə jol,
Bilmaj munikim 'pəri emiş ul.

Hərkim uji sari gam saliʙ,
Ƣəm huçrəsi icra Qəjs qaliʙ.

Hər ləhzə jeŋiʙ əni təfəkkur,
Oz halətiƣa etiʙ təhəjjur.

Hərdəm işiƣa qiliʙ nəzarə,
Taʙmaj qatiƣ emgakiga carə.

Işq icra tutarƣa koh vadi,
Mən' əjlaʙ ata-anasi jadi.

Tutmaqqə səlah işq etiʙ zor,
Koŋli mulki əra saliʙ şor.

Ul caqƣəcakim spehri xud kam,
Afaq uza jajdi pərdəi şam.

Kafurni japti muşki sudə,
Kok şəm'i çahanƣə sacti dudə.

Tijrə uj icida ul ƣəm əndud,
Tolƣaniʙ oziga ujlakim dud.

Cekgac jana işq oti zəʙanə,
Qojmadi vuçudidin nişanə.

Ƣəm xəjli koŋul hisarin aldi,
Işq ilkidin ixtijarin aldi.

Ləjli ƣəmi ujla qildi ʙedad,
Kim ata-anani qilmadi jad.

Endi вu vaqialarni qajtadan takrarlamas, вundaj vasvasani esdan ciqarqan вolsa kerak.

Uniŋ taвiati saflaniв, вundaj işlarga вarmas.

Oziniŋ namusini saqlaв, вundaj вolmaqur işlardan ozini tijar» dedilar.

Şundaj fikrni ma'qul tapişiв ata-analari va вaşqalar ham turiв ketdilar.

Biri: «Qəjsqa qiziq hal tuşiвdi» desa, вaşqasi: «əçaв xajalga вatiвdi» derdi.

Uni pəri uriв ketkanini вilmasdan, kşilar «dev uriв ketiвdi» derdilar.

Harkim uj-ujiga ketdi, Qəjs jana qamxanada qaldi.

Qəjsni oj, xajal jeŋiв qojqanidan, вunga ozi ham hajratda qalardi.

Oziniŋ qiliв turgan işiga qaraв turiв, вu qattiq mihnatga cara tapalmasdi.

Işqni deв taq, vadilarga ciqiв ketişga ata-anasiniŋ jadi tosqinliq qiliв turar.

Işq uniŋ koŋli mulkiga qavqa saliв, toqri jol tutuşiga qojmas edi.

Ozвaşimca falak, dunja juziga şam pardasini jajganga qadar, ahvali şundaj edi.

Aqlini majdalangan muşk qapladi, kok şəmi' (qujaş) çahanni oziniŋ qara kujalari вlan вojadi.

Qamga вatgan Qəjs, qaranqu uj icida tutundek tolqanar edi.

Işq oti jana alavlaniв, uniŋ vuçudidan nşana ham qaldirmaqandek вoldi.

Qam todasi uniŋ koŋul qorqanini aliв, işq вolsa uniŋ qolidan ixtijarini aldi.

Ləjliniŋ qami zulmidan farjad qiliв, ata-anasini ham jadidan ciqardi.

Aşiqlari halini unutti,
Mə'şuq ujiniŋ jolini tutti.

Juz urdi вəla qəвiləsiqə,
Ul mahliqa qəвiləsiqə.

Ne gam salurda huş jari,
Ne pojə qilurda ixtijari.

Hərdəm jiqiliв qopuв uruв gam,
Iş вujla ne səjr əngə ne aram.

Qopuв jiqiluri məstlərdek,
Bexudliqi məjpərəstlərdek.

Cun вoldi qəвilə oti pəjda,
Ul ot вila kujdi zar şəjda.

Koŋli əra qozqaliв şərari,
Qalmadi şərardek qərari.

Kokka cekiв ahi atəş alud,
Ot sari juz urdi ujla həm dud.

Til cekti demak ucun tərana,
Ul nəv'ki ot cekar zəвanə.

Otdek dəm ila tutuв səraqaz,
Otqə вaqiв oldi nuktə pərdaz:

«Kej həçr tunida əxtəri işq,
Rəxşəndə necukki gəvhəri işq.

Bəl' məş'ələi fraq sensen,
Ja gəvhəri şəвcəraq sensen.

Dud icra şərərlariŋ huçumi,
Qləm şami təhərruki nuçumi.

Sərgəştəi qəmqə tun səvadi,
Ləm'əŋ keliвan xuçəstə hadi.

Dudiŋ вila dəhr ənвər alud,
Joq dudkim ul səvad məqsud.

Komgan kuluŋ icra hər fətiri,
Kok xani əra məhi muniri.

Hər kozniki ul jetiв jaşartiв,
Ucqan kuluŋ əngə surmə tartiв.

Aşiqlari вolgan ata-anasiga ham qaramaj ma'şuqasi taman çonadi.

Bəla qaвilasiga ja'ni u mahliqa (Ləjli) qaвilasiqa juz tutdi.

Nə qadam taşlaşda huşi вar edi, va nə juruşda ixtijari.

Dəm jiqiliв, dəm turiв qadam вasardi, вu işdan nə səjr etar, nə aram alardi.

Jiqila-tura juruşi mastlarga, huşsizligi məjparastlarga oxşar.

Qaвila oti korungac, вu zaru-şəjda u ot вlan kujdi.

Konlini alangalar qaplaв, şu alangalardek qarari ham qalmadi.

Alav kaвi ahi kokga ciqdi, tutun kaвi oşa otga juzini urdi.

U ot alanga ciqarqandek, Qəjs ham kujlaş ucun tilini rastladi.

Otli nafas вlan otga qaraв şundaj soz durlarini sacdi:

«Ej ajriliq tunidagi işq gavhari kaвi tavlangan muhaввat julduzi,

Balki fraq maş'ali san-san jaki gavhar şaвciraq san-san.

Tutunlar icidagi alangalarin huçumi, qam şamidagi julduzlarnin harakatidir.

Har tamanni qaplaв algan qam tuniga, şu'lan вaxt jolini korsatuci вoldi.

Dudin вlan dunja qaranquliqqa aralaşdi, u dud emas, вalki maqsad qarasi (nşanasi)dir.

Kulin iciga komilgan har вir fatir, kok dasturxanidagi nurli ajga oxşajdi.

Dudlarin (tutunlarin) har kozni jaşlatar, uckan kullarin unga surma tartadi.

8—3003

Gər qilmasa koz jarutmaq ahəŋ,
Kozga nega keldi surməgi rəŋ.

Ja aniŋdek acarqa kozni,
Xakistər etti surmə ozni.

Əxgər sengə hər ʙiri səmin lə'l,
Ortarqə koŋilni atəşin lə'l.

Rəŋi nariju, təʙ'i nari,
Rummani oluʙ ʙu lə'l ʙari.

Taç ustida lə'ldin tərəʙdur,
Lə'l ustida taç zər əçəʙdur.

Qəm şami əra qolumni tuttuŋ,
Hiçran tunida kozum jaruttuŋ.

Mədhiŋni etaj ne nəv' zahir,
Şukriŋni ne til ʙila de axir.

Aj-kun sengə ikki mənqəl olsun,
Həjmiŋ ʙari udu səndəl olsun.

Dajim ʙu təriqi şevəni tut,
Həm jaru həm çahanni jarut»

Kəm qilmamiş erdi ʙu nəvani,
Kim həjdin keldi it fqani.

Həm çismiqa pecu taʙ tuşti,
Həm koŋliga iztiraʙ tuşti.

Fərjad qiliʙ rəvan ul itdek,
Juz nəv' cekiʙ fqan ul itdek.

Əndaqki çəfaji asmandin,
Aqşam kşi qalsa karvandin.

Istaʙ əni ceksə nə'rə jari,
Ul həm cekgaj fiqanu zari.

Dəşt uzra uləŋ soŋica ketgaj,
Ta məqsədu mənziliqə jetkaj.

Salur erdi gami ʙexudanə,
Aqzida vəlek ʙu təranə:

«Kej muzdəi çan həzin nəfiriŋ,
Ruhumqə qiza ʙijik səfiriŋ.

Agar kozni jaritiş maqsadi ʙolmasa, kozlar nega surma raŋ ʙoldi.

Oşandaj kozni acmaq ucun surma ozini kulga oxşatipdi.

Coqlarniŋ har ʙiri, koŋulni kujdiriş ucun otli jaqutdir.

Bu la'l anarga oxşaş, raŋi va taʙiati ham otdir.

Adatda taç ustidagi lə'ldan xursandlik ʙolsa, qziqki ʙu lə'lniŋ ustiga tilla taç qojulmiş.

Qajquli kecalarimda, qolimdan tutiʙ, ajriliq tunlarida kozimni jaruttiŋ.

E alav! Seniŋ jaxşiliqiŋ va maqtaviŋni qajsi til ʙlan izhar etsam ʙoladi.

Aj ʙlan kun ikkisi senga manqal va tutantiriqlariŋ ud, sandal jaqaclaridan ʙolsin.

Daim sen şu hunarlariŋ ʙlan, jana ham çahanga jariqliq sacgin».

Ot ʙlan şundaj ahu-zar cekiʙ, sojlaşiʙ ʙolmagan edik, qaʙila tamandan it fqani eşitildi.

Ham koŋliga iztiraʙ tuşiʙ, ham ʙadanlari çimillaʙ, qaltiraʙ ketdi.

Oşa it fqanidek ʙu ham farjad cekdi.

Falak ʙaxtsizligiga joliqiʙ, kecasi karvandan adaşiʙ qalqan kşilar,

jardam tilaʙ, ʙir-ʙirlarini qandaj caqirqan ʙolsalar ʙular ham şu siŋari edi.

Bularniŋ koŋli ʙu daşt ʙojlaʙ maqsad manzilgaca jetardi.

Ozini ʙilmaj qadam ʙasar, lekin şundaj tərana qilar edi:

«Ej çanimniŋ xuşxaʙarcisi, seniŋ muŋli naləŋ va avaziŋ ruhimga aziq ʙeradi.

Həm qəm tuni korguzuв vəfa sen,
Həm gumşudəlarqə rəhnəma sen.

Ul kojga ujruluв qojuв вaş,
Kim вaşiņa men həm ujrulaj kaş.

Ul kojgakim вoluв вəd əndeş,
Cəngalu tişiņ tənin qiliв reş.

El qani əjaqlariņ himasi,
Kim çanim əjaqlariņ fidasi.

Men gər taвmaj вu kamranliq,
Sen əjlaв ənda pasвanliq.

Bu kim senu men вiz ikki həmdəm,
Men xaru vəlek sen mukərrəm.

Sen jar eşikida şadu məsrur,
Məhrum men qəriвu məhçur.

Sen kojida hər tərəf şitaвan,
Men zarqə çilvəgəh вjaвan.

Sen kojida taş uza qojuв вaş,
Başimqa firaqi jaqduruв taş.

Sen mandin oluв vəfada əfzun,
Həm sidqdə, həm səfadə əfzun.

Joqsə ne ucun fələk xrami,
Xor etti meni, seni krami?

Bu şukrqakim spehri xunxar,
Qildi seni muhtərəm, meni xar.

Kim saz etiвan fiqanni mendin,
Gahi op ul astanni mendin».

It вirla tuzuв вu maçərasin,
Kim kordi qəвiləniņ qərasin.

Aşuftə iciqə juzlaniв şor,
Qalmadi jurur əjaqiqə zor.

Hər necə jururqə sə'j qildi,
Cirmaşti əjaqiju jiqildi.

Necəki jiqildi qoвti janə,
Jer opmak edi ənga вəhanə.

Qlam tuninin̡ vafadari, adaşkanlarnin̡ rəhnamasi san.

U kocadan orgulib, başin̡ni qojibsan, kaşki men ham senin̡ ba-şin̡dan orgulsam edi.

Ķimki, u kocaga jaman njat blan kirsa, cangal va tişlarin̡ ba-danlarini burdalab taşlajdi.

Aqqan qanlar ajaqlarin̡ga xna bolibdi, oşa ajaqlarqa çanim fda bolsin.

Garci men bu baxtga erişmagan bolsam ham, sen u jer-nin̡ pasbanisan.

Sen va men, ikkimiz hamdam bolsakda, men xar, sen əzizsan,

Sen jar eşigida şadsan, men ajriliqda mahrum va qarib kşiman.

Sen unin̡ kocasida ştabdasan, men bijabanlarda zar-zar bo-lib juribman.

Sen unin̡ kocasida taşga baş qojib jatsan̡, menin̡ başimga bolsa fraq taş jaqdiradi.

Sen menga kora ham vafada, ham toqriliq va ham xursandlik-da juqarisan.

Bolmasa fələknin̡ gardişi nma ucun meni xar etib, senin̡ martaban̡ni aşirdi?

Qanxor dunja seni jaxşiliq blan hurmatladi, meni esa xar qildi.

Menin̡ bu fqanlarimni esda tutib, gaha oşa astanani menin̡ ucun opib turgin»

It blan şundaj maçaralarni tuzgandan son̡ qabilanin̡ qarasini korib qaldi.

Parişan Qəjsnin̡ kon̡liga buncalik qavqalar tuşib, juruşga ham maçali qalmaqan edi.

Juraj-juraj deb şunca trişsa ham, ajaqi calişib jiqilardi.

Jiqilsa ham jana turar, jer opmak unin̡ bahanasi edi.

Cun Həjqə jiqila-qopa jetti,
Çan aqziqə jetti, huşi ketti.

Gəh huşidə, gəh huşidin fərd,
Həj dəvriqə əjlar erdi navərd.

Qləm xəjli вələnd pajəsi ul,
Fitnə ciriki təlajəsi ul.

Hər ləhzə cekiв fiqanı çansoz,
Tartiв otluq dəmin çəhansoz.

Ləjliki edi ərəв вəlasi,
Həm вar edi Qəjs muвtəlasi.

Konlidə qiliв nuhuftə dərdin,
Fariq вoluв erdi xaвu xordin.

Tun-kun icida ənin xəjali,
Çaniqə murad ənin visali.

Ul kecə вu caqqə tegru qajqu,
Qojmajdur edi kozigə ujqu.

Hərdəm urar erdi zulfdek pec,
Aqiz kiвi səвri joq edi hec.

Tijrə qiliвan kunin qəra tun,
Kim nagəh eşitti вir həzin un.

Ul undin iciga taв tuşti,
Konliga həm iztiraв tuşti.

Qoвti daqi qojdi ul səri gam,
Konlidin itiв qəraru aram.

Məçmu' qəвilə ujqu məsti,
Illa вuki işq paj вəsti.

Be işq ulusqə kam ujqu,
Işq əhliqədur həram ujqu.

Vaqif edi dajə halətidin,
Işq afətidə məlalətidin.

Həm Qəjsqə erdi mihriвan ul,
Şəvqidin etiв fidaji çan ul.

Məktəв əra zali mehr peşə,
Konlini soruв ənin həmişə.

Jiqila-tura qaвilasiqa jetgan caqda, çani aqziqa keliв, huşidan ham ketdi.

Gah huşida, gah вehuş вoliв, qaвila atrafida ajlanar edi.

U qorqan, qamniŋ çuda вaland pajasi va fitna qoşuniniŋ kuzatucisidir.

Uniŋ har lahza cekkan fqani çanni kujdirsa, otlik nafasi çahanni kujduradi.

Ləjli ərəвniŋ вəlasi вolsada, Qəjsniŋ muвtalasi edi.

U oz dardini koŋliga tugiв, ujqu va avqatni ham unutgan edi.

Cunki keca-kunduz Qəjsni ojlaв, uniŋ vasliga jetişiş muradi edi.

Oşa keca şu vaqtqa qadar qajqu Ləjliniŋ koziga ujqu keltirmagan edi.

Turiв-turiв zulfidek вuralar, aqzi kaвi saвru-qarari qalmaqan edi.

Jariq kun qara tunga ajlangan caqda, вirdan-вir muŋli avaz eşitdi.

U avazdan Ləjliniŋ iciga ot tutaşdi, koŋlini esa iztiraв вasdi.

Koŋlidan qarar va arami joqaliв, u avaz taman turiв, juriв ketdi.

Bu pajtda вutun qaвila mast ujquda, əmma işq asiri вolgan Ləjli ojqaq edi.

Be işq ulusniŋ maqsadi ujqu вolsa, işq ahliga ujqu haramdir.

Uniŋ işq afati вlan tartgan azaвlaridan dajasi xaвardar edi.

U daja Qəjsga mehriвan va uniŋ arzusida çanini fda qilqundek edi.

Maktaвda вolgan vaqtda ham вu mehriвan kampir uniŋ ahvalidan xaвar aliв turar edi.

Həm ʙu jasaʙ ozni dajə manənd,
Həm ul mungə əjlaʙ ozni fərzənd.

Ul aj cu jugurdi ciqti dajə,
Bardi soŋicəı necukki ʙajə.

Ajni cekar erdi işq ʙeʙak,
Ul jerga deginki Qəjs qəmnak.

Bir-ʙirini korgac ikki dilxah,
Cektilar əniŋdek atəşin ah.

Kim otlaridin çəhan januşti,
Xinmənləriqə ʙu şu'lə tuşti.

Emdiki kul oldi xirməni huş,
Behuş jiqildi ikki mədhuş.

Dajəki ʙu işqi pak kordi,
Ul şu'ləji soznak kordi.

Bu nəv' iki işq otiqə təfsan,
Aqizlari naledin sədəfsan.

Bolqanda ʙu vəsl aşkara,
Nutq urqali joq ʙiriga jara.

Ne ʙu əngə dərdi razin əjtiʙ,
Ne ul qəmi çanguzarin əjtiʙ.

Xurşed u jaqti ʙolmajin ləjl,
Devar jiqildi jetməjin səjl.

Koʙ qəm jedi sogvar jiqlaʙ,
Ikisiqa zar-zar jiqlaʙ.

Vəhm etdiki kimsə ʙilsəı nagah,
Bolquncə ul ikki ozdin agah.

Bolqaj ikisiqə xəvfi çan həm,
Bolqaj tələf ikki natəvan həm.

Ekniga qojuʙ ʙirini hali,
Əndaqki qujaşni cərx zali,

Ul həməldə xəm qiliʙ qədin qəm,
Ul nəv'iki zali cərxi qəd xəm.

Kelturdiju ʙistəriqə saldi,
Jatquzdiju jandi pojə aldi.

Ham вu kampir ozini anadek tutar, Qəjs ham uniŋ farzandidek вoliв qalqan edi.

U aj taşqariqa ciqqanda, kampir ham sajadek uniŋ ketidan вardi.

Rahmsiz işq вu ajni qamli Qəjs turgan jergaca tartar edi.

U koŋil вerişkanlar вir-вirlarini korgac, otli ah cekdilar.

Ularniŋ otidan çahan jariqlaniв, xirmanlariga şu'la tuşkandek вoldi.

Ularniŋ huş xirmani janiв, kul вolgandan soŋ, ikkisi вehuş вoliв jiqildilar.

Dajə вu pak işqni va kujdurguci şu'lani kordi.

Şundaj qiliв вu ikki işq otiga kujganlar, sadaf siŋari aqizlarini naladan jumgandilar.

Şundaj vsal mujassar вolgan caqda, sozlamak ucun qudratlari ham qalmaqan edi.

Nə вunisi dard-hasratini ajtalmas, nə unisi çanini acitgan ələmini ajta alur edi.

Bularniŋ ucraşiвda, вir вirlariga jaqinlaşmasdan jiqilişlari, kecasi вolmasdan qujaş вatkandek jaki sel kelmasdan deval jiqilqandek вoldi.

Dajə esa hasrat-nadamat вlan har ikkisiniŋ ahvaliga ma'tamzadalardek zar-zar jiqladi.

Ular ta ozlariga kelganca, kşilar вiliв qalarmikan degan vahimaga tuşdi.

Agar вirav вiliв qalsa, вu açizlarniŋ çani xavf-xatarda qalqan вolardi.

Qərri asman qujaşni kotargandek, вu ham вirini arqasiqa astagina kotardi.

Kampirniŋ u jukni kotarişdagi mukcajişi, qarri fələkniŋ egilişiga oxşar edi.

Uni keltirdida, toşakka jatqiziв qajtiв ketdi.

Ul jergə deginki Qəjs вedil,
Tufraq uza jatmiş erdi qafil.

Kujuв anadek qəmida çani,
Gəh sudradi, gəh kotardi ani.

Ta cekti qəвilədin jıraqraq,
El vəhmu gumanidin qiraqraq.

Jatqurdiju jandi dajəganə,
Ta tanla ne ojnaqaj zəmanə.

Kim korsə вu hali вədpisəndi,
Çaniqə tekurmagaj gəzəndi.

Devanəni cun jiraq ciqardi,
Jandiju pəri qaşiqə вardi.

Ej zali zəmanə dad-fərjad!
Ətfalingə necə zulmu вedad!

Bu xəjlnikim həlak etarsen,
Oz вaqrin erurki cak etarsen.

Qəjsniꞑ huşsiz tupraqqa ʙatiʙ jatgan jerigaca ʙardi.

Qamida analarca kujdi, uni dəm kotariʙ, dəm sudraʙ,

elniꞑ vahm va gumanidan uzaqqa, qaʙilaniꞑ cegarasiga eltiʙ qojdi.

Analarca jatqiziʙ qajtdi, kim ʙiladi zamana ertaga qandaj ojunlar ciqarur ekan?

Bu aqir halni jana kimsa koriʙ, uniꞑ çaniga azar ʙermasin deʙ,

u devanani uzaqraqqa qojiʙ, pəri janiga qajtiʙ ketgan edi.

Ej kampirga oxşagan zamana, dad dastiꞑdan! Balalariꞑga takajgaca zulm qilasan?!

Bularni halak etiş ʙlan oz ʙaqriꞑni cak etasanku!

# VII

## Qəjsniꞑ ƣajiʙ ʙolƣanidan qaʙila ahli xaʙardar ʙoliʙ, uni ʙir qum icida huşsiz tapiʙ, ujga keltirişlari va aqli huşini joqatiʙ, maçnunlik ʙlan şuhrat tapgani

Mihnət tunidin fəsanə avər,
Bu qissəqa taqti вujlə zevər:

Kim ul kecə Qəjsi zaru вedil,
Kim вoldi qəвilə sari majil.

Ləjli həşəmiqə cun javuşti,
Tuşti əngə hər ne işki tuşti.

Kunduz koruв ujda ani qaiв,
Tuşti eligə jənə məsaiв.

Həm qildi atasi jiqlamaq saz,
Həm etti anasi nəvhə aqaz.

Hərjan kşilər qiliв rəvanə,
Əndin tilamak ucun nişanə.

Çəm'iki izin tapiв sərənçam,
Ləjli həşəmi sari uruв gam.
Ul pəj cu jetiв çəvarii həj,
Həjdin ciqiвan jana iki pəj.

Bolqac ucav ikkisi uzaliв,
Qum uzra əniŋ nişani qaliв.

Əndaq tapiвan вu xəjl cavuş,
Kim вolqan ekin ul ikki вehuş

Kim qum uza qaliвan nişanə,
Janmaqlari vəz'i вexudanə.

Bir janqani sudraliв ştaвan,
Devanə kiвi tutuв вjaвan.

Qam tunidan afsanalar keltirguci ʙu qissaqa şundaj zeʙu ziņatlar ʙerdi:

Oşa keca koņli jaralangan Qəjs qaʙila sari çonar ekan,

Ləjliniņ ʙargahiga jaqinlaşgan vaqtida, uniņ ʙaşiga turli kulfatlar tuşgan edi.

Kunduz kuni Qəjsniņ qajiʙligini korgan el, jana musiʙatga tuşdilar.

Atasi qajat qajqu-hasratdan jiqlaʙ, anasi çansoz jiqi-siqilarni ʙaşlagan edi.

Undan xaʙar tapiş ucun har tamanga kşilar çonatilgan edi.

Izlavcilar Qəjsniņ Ləjli uji taman ketgan izini tapişgac, oşa jaqqa ravana ʙoldilar.

U iz Həj qaʙilasi cegarasiga jetgac, qaʙiladan jana ikki iz ciqiʙ qoşilganini kordilar.

Ucavi iz ʙirlaşgac, qum ustida ikkitasiniņ uzaliʙ jatganligidan qumda nşana qalqan edi.

Bundan xaʙardar ʙolgan qidirgucilar «ʙu ikki ʙehuş ʙolganlar kimlar ekanlar?» degan ojga tuşdilar.

Bu kelgan izlarniņ qajtişi esa mastlarniņ qadami sņari calamacakki edi.

Biri devana kaʙi tez ʙijaʙan taman sudraliʙ, qajtiʙ ketgan ʙolsa,

Bir janqan oluв nihan paridek,
Jaxud kecə mehri xavəridek.

Bir iz janiвan qəвilə sari,
Kelgan sari oq tuşuв guzari

Ul çəm' вiliв ki вujla halət,
Ne işlərga qilur dəlalət.

Sudralgan xət вila tutuв jol,
Kim qum uza jol jasaв edi ul.

Tapiв ani qum arasida gum,
Jel esiв çismini japiв qum.

Tufraq əra qərq paj ta fərq,
Aniŋ вila joq oluk əra fərq.

Qum icra nuhuftə zar çismi,
Çansiz kiвi xaksar çismi.

Ul xəjl etiвan jəqalərin cak,
Jiqlaв вaşi uzra zaru qəmnak.

Andaq saqiniв ki goji ani,
Kommişlar olturuв nihani

Tartiв ani tufraqini aciв,
Tufraqini вaşlariqə saciв.

Aŋlaв вir əsiri dərd ahi,
Aqziqə nəfəs kelurni gahi.

Şukr əjləвan oldilar jana şad,
Devanə koŋulni əjlaв aвad.

Taŋiв вirav ustiga əni rust,
Əzm əjlədilar qəвiləqə cust.

Halin koruвan вu nəv' atasi,
Jiqladiju qaliв oldi jasi.

Əjlaв anasi dəqi fiqanlar,
Kozdin tokuвan juziga qanlar.

Ta qoвti keliв dimaqiqə huş,
Başi quji erdi aqzi xamuş.

Oz halida kormajin səlamət,
El hər səridin qiliв məlamət.

вiri qajiв вolgan paridek, jaki tunda qujaş вatkandek.

Qaвiladan kelgan jana вir izniŋ, qaвila tamanga qajtgani ma'lum вoldi.

Qdirgucilar ucun вu ahval, ularniŋ nma qilişlari kerakligiga dalalat вerar edi.

Ular qumda sudraliв ketgan izlar arqasidan jol saldilar.

Qəjsni qumlar arasida komulgan halda tapdilar, şamal ucirgan qumlar uniŋ çismini komiв ketgan ekan.

U вaşdan ajaqigaca tupraqqa komilganidan, u вlan olukniŋ farqi qalmagan edi.

Uniŋ qum iciga komilgan va azaвlangan çismi tupraq kaвi çansiz edi.

Qdirguci kşilar uniŋ вaşida jaqalarini cak qiliв zar-zar jiqlardilar.

Ular, goja uni jaşirinca oldiriв komganlar deв ojladilar.

Tupraqlarni aciв va вaşlariga saciв, uni tartiв alar ekanlar,

ularniŋ arasidan вir dardga əsir вolgan, uniŋ gah-gah nafas alişini seziв qaldi.

Şukr qiliв jana şad вoldilar, vajran koŋillarini aвad qildilar.

Qəjsni вir kşiniŋ ustiga taŋiв, qaвila taman çonadilar.

Uniŋ вu ahvalini korgan ata jiqladi va ma'jusligi kucajdi.

Anasi ham fqanlar tartiв, kozidan qanlar aqizdi.

Qəjs huşiga kelgac, turdida, вaşini quji saliв çim otirdi.

Oziniŋ salamat emasligini вilar ,el esa har jaqdan uni malamat qilişar edilar.

Ul deвki senga вu ne həvəsdur,
Bu deв həvəs olsə muncə вəsdur.

Hər jandin oluв fəzihət əngez,
Hər pənd əngə sinani xunrez.

Qatiq soz ilaki pənd etiв faş,
Devanə вaşiqə jaqduruв taş.

Bu taşki zahir olmaj atiв,
Tən joqki songaklarin uşatiв.

Bu dedi «kerak qulaqiqə pənd»
Ul dedi «kerak əjaqiqə вənd»

Ul kun daqi вoldi soz вilə kec,
Aşuftə jgitga joq xəвər hec.

Ne zəçr mizaçi icrə naxuş
Ne lutf təвiəti əra xuş.

Ta dəhr jaşurdi kun cəraqin,
Səvdazədə qildi tun dmaqin.

El əjlaвan ujqu sari ahəŋ,
Səvda qiliв ani ujda diltəŋ.

Sekraв ciqiвan qəвilədin tez,
Dilвər həşəmi sari saliв xez.

Taŋla jana zaru natəvanlar,
Hərjan juguruв qiliв fiqanlar.

Tapiв jana ani zaru məhzun,
Dərd icrə вurunqidin həm əfzun.

Hər kun вu вoluв əniŋ şiari.
Hər tun вu sifət əniŋ firari,

Cun aşti qijasdin вəlasi,
Islahdin otti maçərasi.

Devanəqə huş əhlidin pənd,
Məçnun sozidur daqi xrədmənd.

Hər ləhzə aşiв əniŋ вəlasi.
Hər kun tilaвan əniŋ dəvasi,

Tədвiridə el fusuni aşiв,
Dəm вirla oti вətər tutaşiв.

Biri: «ʙu senga nma havasdir» desa, jana ʙiri «havas ʙolsa şuncasi ham ʙəsdirda» dejardi.

Har tamandan ajtilgan ta'nali sozlar va nasihatlar unga qan tokuci najzadek ʙatar edi.

Nasihat tariqasida ajtilgan qattiq sozlar, devananiꞑ ʙaşiga taşdek jaqilar edi.

Kozga korinmasdan atilgan ʙu taşlar, uniꞑ taninigina emas, hatta sujaklarini ham məjdalar edi.

Ba'zilari—«qulaqiqa pəndu nasihat qiliş kerak» desalar, ʙa'zilari—«ajaqiqa kşan saliş kerak» derdilar.

Oşa kuni şundaj sozlar ʙlan kec ʙoldi, lekin aşifta jgitniꞑ ʙu sozlardan xaʙari ham joq edi (huşsiz edi).

Nə uniꞑ ruhiga qijnaliş məlal kelar edi, nə taʙiatiga xursandlik jaqar edi.

Aləm kun craqini jaşirgac, tun ham cuqur qamginlikka tuşdi.

El uxlaşga kirişganda, uniꞑ ʙaşiga tuşgan savda, ujda koꞑlini siqa ʙaşladi.

Qaʙiladan tez ciqiʙ, dilʙariniꞑ haşamiga qaraʙ jugurdi.
Taꞑ atgac jana u ʙecaralar fqanlar ʙlan har tamanga jugurdilar.

Uni jana dard icida, avvalgidan artiq xor va qamgin halda tapdilar.

Bu zajlda qaciş uniꞑ kunduzgi şiari va tungi sfati ʙoliʙ qaldi.

Başiga tuşgan ʙəlalar haddan aşiʙ, ʙu maçarani tuzatiş qijinlaşiʙ qaldi.

Huşjar adamlarniꞑ devanaga qilgan nasihatlari, devananiꞑ aqil kşilarga sozlaganidek korinar edi.

Har kun uniꞑ davasini aqtarardilar, lekin uniꞑ ʙəlasi har lahza aşar edi.

tuzatiş ucun qanca sihr va «kuf-suf»lar işlatsalarda, u dəm ʙlan oti ʙadtar tutaşardi.

Açiz вoluвan ata-anasi,
Bəlkim вari xəjlu əqrəвasi.

Nasihlari dəm-вədəm fuzunraq,
Səvdasi zəman zəman вurunraq.

El tapmaqida cu вoldilar sust,
Ul daqi çunuņin əjladi rust.

Səvda qiliв ani muxtəlif hal,
Tinmaj juguruв soņicə ətfal.

Məçnun вila əjlaвan xtaвin,
Kim hər ne desə вeriв çəvaвin.

El deв cu jetuşsə ul çigər xun;
«Keldi Məçnun, keldi Məçnun»

Ul вoluв atin вiluridin вat,
Mundin daqi kim ne nimədur at.

Oz atiju qəvmu xəjli ati,
Joq jadidə qəjri Ləjli ati.

«Ləjli, Ləjli» deвan cekiв un,
El deв «Məçnundur, uşвu Məçnun».

Bu surət ila səвahu hər şam,
Ləjli həşəmi sari uruв gam.

Ətrafiqə ujruluв necə dəvr,
Oz koksiga taşdin qiliв çəvr.

Hər gamki koksiga uruв taş,
Əvvəl qədəm orniqə qojuв вaş.

Hər dəvrdə deв: «Tokulsə qanim,
Kim sədqə qəвiləsiqə çanim»

Əndin soņ əşkdin tokuв səjl,
Səhra sari cun qilur edi məjl.

Mənzuri qəвiləi dilaram,
Səjr icra kejin-kejin uruв gam.

Uldəmki əraqə kirsə hajil,
Bolur edi dəşt sari majil.

E dəştni əjlagan vətəngah!
Jol azmişam, ol zəmani agah.

Qaldim oz işimda tut qolumni,
Korguz kərəm əjlaвan jolumni.

Bu ahvaldan ata-anasi va вutun xeşu-aqraвalari açiz edilar.

Nasihatcilar daima undan jeŋilar, savdasi esa вargan sari artar edi.

El uniŋ dardiga dava tapişda kucsiz вolsa, uniŋ çununi şu qadar artardi.

Bu savdalar uni turli hallarga salganidan, вalalar ham uniŋ ketidan jugurişiв,

Maçnunga soz atişar, u ham kim nma desa çavaв qajtarar edi.

El u çgari qan вolgan вecarani korganda: «Maçnun keldi, Maçnun keldi» derdilar.

Maçnun oz atini ham unutgan edi, вalkj at ozi nma ekanini ham вilmasdi.

Ləjliniŋ atidan вaşqa oziniŋ va qavmu qarindaşlariniŋ ati ham jadiga kelmas edi.

Maçnun—«Ləjli, Ləjli» deв farjad ceksa, el «Maçnundir, uşвu Maçnun» derdilar.

Şu zəjlda har taŋ va şam Ləjli uji taman вarar,

qaвilasi atrafidan əjləniв, koksiga taş uriв, ozini çaвrlar edi.

Har qadamda koksiga taş uriв, qadam orniga вaşini qojardi.

Hər əjlənişda—«Əgər qanim tokilsa, qaвilasiga çanim fda вolsin» derdi.

Bundan soŋ koz jaşlarini seldek aqiziв, sahra taman məjl etar edi.

Oziga manzur вolgan dilaram qaвilasidan asta-asta arqasiga tisariliв ketardi.

Agar ortaga вiran tosqinlik kirsa, daşt sari oguriliв ketar edi.

Ej işq daştini vatan qilgan! Jolimdan adaşdim, вir az qaraв qojgin.

Carcadim, madad qiliв qolimdan tutgin va menga jol korsatiв kərəm qilqin.

Həç məvsimi erdi ittifaqi,
Əjlaв вari Kə'вəniŋ jəraqi.

Bariв necə kun tilaв əzijat,
Məçnunni tapiв keturdilar вat.

Qildilar ani ul iştin agah.
Ul iş əngə həm вar erdi dilxah.

Olturtuв ani imari icra,
Otni mənqəli hisari icra.

Fursətni вari вiliв qənimət,
Kə'вə sari qildilar əzimət.

Cun вoldilar ul hərəmqə məhrəm,
Joq, joq, ne hərəmki ərşi ə'zəm.

Jer uzra spehrdin nişani,
Tufraq uza вəlki asmani.

Jer məqdəmidin fələkka manənd,
Ul вu fələk uzra ərş pəjvənd.

Hər rukni keliв sukunqə məqrun,
Ərkan əngə misli ruв'i məskun.

Ja sofiji məzhəri çəmali,
Çuz həqdin oluв zəmiri xali.

Jer nət'ida olturuв murəввə',
Sofi kiвi egnida murəqqə'.

Ornida necukki qutвi saвit,
Ətrafi uşaq, taşi səvaвit

Ne qutвki tegrasida əqtaв,
Muzgan вila xakroвi əвvaв.

Mehnət xəsin anda tapmajin el,
Əzвəski mələk qənatidin jel.

Əvçidə məlaik ucmaqi faş,
Hər keca necukki xəjli xəffaş.

Sozdek tapiвan əsasi məhkəm,
Kozdek kijiвan liвasi matəm.

Təvfidin ulusqa fəzl şahi,
Ətrafi spehr səçdəgahi.

Ittifaqa, həç mavsimi edi, Ka'вa zijratiga вariş ucun hazirlik kordilar.

Bir neca kun oz va' вeganalar qdirdilar va axir Maçnunni ham tapiв keltirdilar.

Haçga вariş nijatini unga вildirdilar, uniŋ ham koŋlida şu tlak вar edi.

Xuddi otni manqalga salgandek uni ham əmari (kaçava) iciga otirqizdilar.

Fursatni hammalari qanimat вiliв, Ka'вa sari çonadilar.

Ka'вaga, joq, joq, вalki ərşi ə'zəmga jaqinlaşdilar.

U Ka'вa jer ustida fələkdan nşana вerar, jaki tupraq ustidagi asmandir.

Oşa Ka'вaniŋ şərəfidan jer goja asmanga oxşajdi, u вu jer asmaniniŋ ustida ərşga oxşajdi.

Jer juziniŋ hamma uluq va kcik adamlari вu manzilga jaqin keladilar (saçda qiladilar).

Jaki u Ka'вa korinişda, koŋlida taŋridan вaşqa hec narsa joq sofi kaвidir.

Jaki oşa sofiniŋ jer ustida-capan kijiв, cokka tuşiв otirişidir.

Ornida qmirlamaj turişi qutв julduzidek, atrafidagi məjdə taşlar məjdə julduzlardir.

Bu qutв julduzi emas, вalki zor avlijadirki, uniŋ atrafida kop avlijalar eşigini şipirganlar.

U jerdan mihnat (qijincilik) xaşagini heckim tapalmajdi, cunki ularni fariştalar qanatiniŋ şamali ucuriв ketkan.

Fariştalar, uniŋ tepasida xuddi korşaparaklar kecalari ucgandek uciв juradilar.

Uniŋ pajdevari sozdaj mahkam, kozga oxşaş qara matam liвasi kijgan.

Uniŋ zjarati elga padşahlik kolankasi kaвi, atrafi esa fələkniŋ saçdagahidir.

Məçnunqə korungac ul səlaвət,
Konli sari juzlaniв məhaвət.

Işq etti dimaqini muşəvvəş,
Konli əra şəvq jaqti atəş.

Jaqdurdi kozi jaşin jaqindek,
Ah urdiju sekradi caqindek.

Dəvridə hərəmniŋ oldi dajir,
Jer girdida misli cərxi sajir.

Juz вirla qiliв taşini zərkar,
Əşkin aqiziв necukki pərkar.

Ruxsari supungac ul eşikni,
Həlqəsiqə urdi cust ilikni.

Hər вarmaqiqəki rust oluв taв,
Bir həlqəqə tuşti necə qullaв.

Ul təvqi murad iciga hərdəm,
Qullaвi muhəввət oldi məhkəm.

Qullaвi cu вoldi həlqəqa вənd,
Zənçiri təzəllum oldi pəjvənd.

Bir nəv' təzəllum ahi cekti,
Ul dud ila qəm spahi cekti.

Kim cərx liвasin etti uldəm,
Kə'вə tonidek liвasi matəm.

Əjlaв ani вujla matəmi zar,
Fərjad kotardi matəmi var.

Dediki: «Əja həkimi dana,
Hər hukmda hakimu təvana!

Ej, işq otin əjlagan çəhansoz,
Əndin meni natəvanni çansoz.

Ej, urqan ul otni xirmanimqa,
Xirmən ne ki çan ila tənimqa!

Ej, işq əngəkim mulazim etkan,
Hiçran otin əngə lazim etkan!

Ej, kimgaki işqdin saliв вənd,
Təlx əjlaв əngə nəsihətu pənd!

Ka'вaniɳ вundaj səlaвatini koriв, Maçnunniɳ koɳliga vahimalar tuşdi.

Işq uni taşvişga saliв, havas-şavq koɳliga ot jaqdi.

Koz jaşlarini jamqurdek qujiв, ah uriв caqindek sakradi.

U Ka'вaniɳ tevaragida, jer atrafida fələk ajlangandek əjlənə вaşladi.

Juzi вlan taşlariga zər вeriв, halqa-halqa koz jaşlari aqizar edi,

Juzi вlan u eşikni şipirgac, qollari вlan eşik halqasini mahkam uşladi.

Butun вarmaqlari вukuliв, вir halqaga neca-neca pança tuşgandek вoldi.

U murad halqasiniɳ iciga, muhaввat pançalari mahkam japişdi.

Pançalari oşa halqaga asilgan halda, farjad qila вaşladi.

U şundaj farjad kotardiki, uniɳ tutuni вlan qam spahi toplandi.

Maçnun вu tutunlari вlan fələk liвasini ham Ka'вa tonidek qarajtiriв juвardi.

U, matam tutgan kşidek farjad kotariв, Ka'вani esa matamxanaga ajlantirdi.

Undan soɳ, şundaj dedi: «Ej hukmiga hakim вolgan dana va qadir hakim!

Ej, işq otini çahan kujdiruci qilgan, işq oti вlan mendek вecaraniɳ ham çanini kujdirgan!

Ej, ul otni xirmanimga, xirman ham emas, вalki çanim va tənimga urgan!

Ej, işqni kimsaga hamrah qiliв, ajriliq otini lajiq korgan!

Ej, вiravni işqqa kşanlaв, jana pənd-nasihatlarni unga acciq qilgan!

Ej, işq ila anikim qiliв faş,
Ətfaldin əngə jaqduruв taş!

Ej, kimniki ajlagan pəri cehr,
Devanəsi sari вermagan mehr!

Koŋul sədəfida gavhəri işq.
Ej, çan əra saliв azəri işq.

Işq icra вukun meni şkəstə,
Kelmiş men əsiru paj вəstə.

Hər rəgi tənim icra işq вəndi,
Çan riştəsi işqniŋ kəməndi.

Tari вədənim əra вoqunlar,
Həm işq tənaвidin tugunlar.

Çismim əra daqi вegərane,
Işq otlaridin keliв nişanə.

Məmlu aniŋ oti вirla çanim,
Çanim ne ki məqzi ustuxanim.

Bu işq otikim вəjan qilurmen,
Muhlik qəmini əjan qilurmen.

Demanki meni tərəвqə xas et,
Jaxud qəmi işqdin xəlas et!

Dermenki menga вu otni hərdəm,
Əfzun qilu, qilmə zərrəi kəm!

Cek əjnima işq totijasin,
Ur qəlвima işq kimijasin!

Koŋlumqa fəza hərimi işq et,
Çanimqa qiza nəsimi işq et!

Işq isidin et dəmimni muşkin,
Işq otidin et juzumni raŋgin!

Bojnum uza əjnin əjlagil təvq,
Şinin qil icimga şu'lai şəvq.

Qafin menga əjla kohi ənduh,
Koŋlumga qəmini koh ta koh.

Uc nuqtəsini şərarə əjla,
Ikkisini ikki xarə əjla.

Ej, işq вlan uniŋ daŋini ciqariв, вalalar taşвoraniga qaldirgan!

Ej, вiravni pəri cehra etiв, uni devanasiga вemihr qilgan!

Ej, çanga işq alavini saliв, koŋul sadafiga işq gavharini toldirgan!

Işq arasida şkast jeв, men вugun qol-ajaqi вaqlangan вir əsir вoliв keldim.

Tənimniŋ har вir tamiri işqga вənd вolgan, çanimniŋ riştalari esa işqniŋ kəməndi вoliвdi.

Bədənimdagi əsəв va tamirlarniŋ вoqunlari işq iplariniŋ tugunlaridir.

Çismimdagi ceksiz daqlar işq otlari salgan nşanalardir.

Uniŋ oti вlan çanim va ustixanlarimniŋ iliklari tolgandir.

Bu işq otini вəjan qiliş вlan вirga, həlakat keltirguci qamni ham əjan etaman.

Işq qamidan qutultiriв, meni şadlantirgin demajman!

Aksinca вu otni hardam kopajtirsaŋu, sra kam qilmasaŋ dejman!

Kozimga işq totijasini surt, juragimga işq kimjasi (taşi)ni ur!

Koŋlimniŋ çilvəgahi işq sahnasi вolsin, işq nəsimidan çanimni aziqlantir!

Işq вojidan nafasimni xuşвoj etgin, işq otidan esa juzimga raŋ вergin!

Işq (عشق) soziniŋ ə'jn (ع) harfini вojnimga halqa va şini (ش) ni koŋlimga şavq şu'lasidek kiritgin.

Qafini (ق) menga qam taqi etda, qamini esa koŋlumga taqtaq qiliв çajlaştir.

Uc nuqtasini(∴) ucqun əjləв ikki nuqtasini (..) ikki qattiq taşga əjləntirgin.

Ul şu'ləqa həm kerak şərarə,
Bu qafqə daqi xarə parə.

Çanimqa sal ul şərarəni həm,
Başimqa ur uşвu xarəni həm.

Juz muncaqa elni mani' etma,
Miŋ muncəqə meni qani' etma!

Koŋlum qəm ila toq əjla jarəв,
Işq icra meni joq əjla jarəв!

Derlar meŋga: «işqni unutqil»,
Ləjli qəmidin kənarə tutqil»

Allah-allah, вu ne soz olqaj,
Ul qəvmqa təŋri uzr qolqaj

Jarəвki вu xuşkvar вadə,
Çami tələвimqa quj zjadə!

Ul вadədin ujla tut meŋga qoş,
Kim jadima hərgiz otmasun huş!

Ləjli işqin tənimda çan qil,
Ləjli şəvqin rəgimda qan qil.

Dərdini nəçatim et ilahi,
Jadini həjatim et ilahi!

Hərdəmki emas aniŋ xəjali,
Koŋlum ujin əndin əjla xali!

Hər otki joq anda işq sozi,
Men xəstəqa qilma ani rozi!

Ahiki emas aniŋ qəmidin,
Faş etma вu telвəniŋ dəmidin.

Dərdimqə xəjalini təвiв et!
Çanimqə visalini nəsiв et!

Qəjrin nəzərimda fani əjla,
Mehrin menga çavidani əjla!

Ta вolsə həjatdin nişanim,
Səvdasini qil tən icra çanim!

Çan ciqsə вu çismi natəvandin,
Jadi вila oq ciqar çəhandin.

U şu'laga ham ucqun kerak воlgani kaвi, вu qam taqiga ham taş parcalari lazim.

Oşa ucqunlarni ham çanimga sal, taş parcalarini esa вaşimga jaqdir!

El menga juz вuncalik azaв вersa ham qajtarma, miŋlarca şundaj azaвlarga meni qandirmagin!

Koŋlimni qam вlan toq etgil, rəввim, işq icida meni joq etgil, rəввim!

Menga: «işqni unutiв, Ləjli qamidan ham uzaqlaş» deв ajtadilar.

Əçəвa, вu nma degan soz, taŋri u kşilarni afv qilsin. Ja rəввim, вu lazzatli вadəni tələвim çamiga koprak qujgin!

U вadədan menga qoş-qoş tutginki, esimga hargiz huş kelmasin!

Ləjliniŋ işqini tənimda çan etiв, Ləjliga вolgan otli tlagimni tənimda qan əjlə!

Ej taŋri, dardini naçatim əjlə, jadini esa hajatim əjlə!

Bir nafas вolsa ham uniŋ xajalini koŋlim ujidan ciqarma!

Işq alavi вolmagan har qandaj otni, menga nasiв etma!

Ahki, uniŋ qamidan вolmas ekan, undaj ahni men devananiŋ dəmidan ciqarma!

Uniŋ xajalini dərdimga təвiв et! Vsalini esa çanimga nəsiв et!

Ləjlidan вaşqa вeganaga kozimni tuşirma, uniŋ mihrini menga əвədij etgin!

Taki men hajat ekanman, uniŋ savdasini tənimda çandek saqlagin!

Bu natavan tənimdan çanim ciqsa, uniŋ jadi вlanaq çahandan ciqar!

Tənlar tirilurga qojsəlar juz,
Koji jelidin tənimni tirguz!

Dozəx menga jetsə çavidaņi,
Işqi otidin qizitqil ani.

Çənnət sari ceksa sərnəviştim,
Vəsli hərəmini qil вihiştim.

Ansiz meni вirdəm etma məvçud,
Budumni qil ansiz olsə naвud!»

Gərm əjlaвan ani вu munaçat,
Ətrafida lal əhli haçat.

Ul qajilu juz əsiri qəmgin,
Bariniņ oluв hədisi «amin»

Bexud qaliвan fəqir atasi,
Həjran вari xeşu əqrəвasi.

Bu nəv' aniņki nalişidin,
Bari judilar ilik işidin.

Ul həm cu tugatti nəvhəi dərd,
Boldi jana əqlu huşdin fərd.

Axir kotariв necə diləfgar,
Mənzillarin oldilar tələвgar.

Işq oti koņulni kujdurur caq,
Mən'iqə su qujsəlar вolur jaq.

Həç təvfidə işqni iradə,
Kəm əjlaв ul вoluв zijadə.

E zairi kə'вəi səadət,
Lultfuņdin etarmen istifadət,

Kim вizni daqi duadə jad et,
Bu işq oti şu'ləsin zijad et!

Kşilar tirilişga juz tutsalar, Ləjli kojiniŋ şaвadasi вlan tənimni tirgizgin!

Daimij dozaxga tuşişga toqri kelsa, uni Ləjli işqi otidan qizitgin!

Qismatimda çannatga kiriş вar вolsa, uniŋ vəsl hərəmini вehiştim etgin!

Uniŋsiz meni вir nafas вolsin jaşatma, uniŋsiz tirik вolsam вutun вarliqimni naвud etgin!»

Bu munaçat uni şundaj qizitiв juвargan ediki, uniŋ atrafidagi haçat ahllari hajran qalgan edilar.

U sojlar ekan, uniŋ atrafida qamga əsir вolganlar: «Amin» dejardilar.

Becara atasi huşdan ketiв, xeş va aqraвalari esa, hajran вoliв qalgan edilar.

Maçnunniŋ вu xildagi nalişini korgan kşilar, uniŋ işidan qol juvdilar.

U ham dardli jiqisini tugatgac, jana aql va huşidan ketiв qaldi.

Axiri вir neca dili kujganlar Maçnunni kotariв, manzillariga qajtdilar.

Işq oti koŋlini kujdirgan вir pajtda, uni ocuriş ucun suv qujilsa jaq вolqusidir.

Işqni kamajtirişni tilaв, haçni zjarat etgac, u işq jana zorajiв ketdi.

Ej saadatli Ka'вaniŋ zjaratcisi, marhamatiŋdan вeвahra qalmajin!

Duada вizni ham jad etiв, вu işq otiniŋ şu'lasini jana ham aşirgin!

# XIII

# Məçnunniꞑ vahşatlik eldan ulfatlik riştasin uzgani va ʙijaʙanniꞑ vahşij hajvanlari ʙlan dostlaşiʙ, Navfalga duc kelgani

Qilqan ʙu fəsanə kav-kavi,
Bu qissəqa ʙujla ʙoldi ravi:

Kim jandi cu həç təvafidin xəjl,
Hərkim vətəniqə əjladi məjl.

Məçnun atasida rənçi çavid,
Oqlidin oluʙ təmam nəvmid.

Zəʙtini ʙiliʙki mumkin ermas,
Befaida iş nətiçə ʙermas.

Əvd etti tutuʙ çəhanni jaşi,
Mə'jus ʙari uruq qujaşi.

Devanə daqi janiʙ ştaʙan,
Qət' əjlaʙ taq ila ʙijaʙan.

Hər kun jana ʙir tərəf xrami,
Hər kun jana ʙir dəmən məqami.

Ne turqanida qərari aniņ,
Ne əzmida ixtijari aniņ.

Joq hec soz əjtmaqqə məjli,
Əjtur sozi ʙu qədərki «Ləjli».
Həm Ləjli oluʙ tilida zikri,
Həm Ləjli oluʙ icida fikri.
Hərjan nəzər etsə aşkara,
Ləjli nəzərida çilva ara.
Təsvir etiʙan juzi xəjalin,
Kozga keturuʙ qədi msalin.

Bu hkajani kav-kav qilgan вajanci şundaj dejdi:

Haç zjarati tamam вolgac, harkim oz vataniga qajta вaşladi.

Maçnunniŋ atasini əвədij ələm вasiв, oqlidan ham umidini uzgan edi.

Maçnunni saqlaş mumkin emasligini va вu joldagi carani ham fajdasiz, natiça вeralmasligini вilgac,

hammalari va uruq qujaşi вolgan atasi ham ma'jus halda çahanni koz jaşlari вlan toldiriв qajtdilar.

Devana Maçnun ham tez qajtiв, taqu-taşlarni keziв jurdi.

U harkun jana вir tarafga ketar, har tun вir tepalikda maqam tutar edi.

Nə turişga qarari, nə jurişda ixtijari вar edi.

«Ləjli» degan sozdan вaşqa hec qandaj soz ajtişga tili ham вarmas edi.

Uniŋ tilidagi zikri ham Ləjli, koŋlidagi fikri ham Ləjli edi.

Qajaqqa вaqmasin, uniŋ koziga Ləjli çilvalaniв korinardi.

Juzini xajalida tasvir etar, koz aldida esa qamati gavdalanar.

Ikkisiga cun qiliв təəmmul,
Sərv uzra gul əjlaвan təxəjjul.

Həm sərvniŋ alida qojuв вaş,
Həm ul gul ucun rəvan qiliв jaş.

Ləjli qəmidin qiliв təfəkkur,
Juz вəjtu qəzəl deв ujlakim dur.

Həm qafijəsi aniŋ sfati,
Həm вarca rədifi aniŋ ati.

Eşitgac ani qəminu dilşad,
Juz zəvqu nişat ila tutuв jad.

Əвjatiqə mə'ni atəş alud,
Nəzmi ciqariв dimaqidin dud.

Hər ləfzida şəvq hərfi muвhəm,
Hər hərfida işq sirri mudqəm.

Ul nəzm ilakim tuzuв nəvaji,
Saliв ulus icra haj-haji.

Pəzmurdəqa çan mulasiq əjlaв,
Əfsurdəni zaru aşiq əjlaв.

Ta huş dimaqiqa saliв taв,
Əвjat deв ujlakim duri naв.

Cun manii huş oluв çununi,
Javə soz oluв aniŋ fununi.

El hər ne təkəllum etsə вilmaj,
Oz sozini daqi fəhm qilmaj.

Ortaв koŋlin çunun qəm icra,
Hərdəm saliв ozga aləm cra.

Kelmaj nəfəse oziga huşi,
Səhra vuhəşi kiвi xuruşi.

Ne jiqlariqə qəzəв muəjjan,
Ne kulmakigə səвəв muəjjan.

Ruxsari təpancə вirla məçruh,
Ə'zasida joq nişanəi ruh.

Bu halətidin gəhi qiliв həvl,
Oz haliqə əjlar erdi lahəvl.

Bu ikkisini goja u, sarv ustidagi gul deв ojlardi.

Ham sarv aldiga вaşini qojar, ham gul ucun koz jaşi tokar edi.

Ləjli qamidan xajalga comuв, durga oxşaş juzlarca вəjt va qazallar ajtardi.

Bu вəjtu-qazallarniŋ qafijasi Ləjliniŋ sfati вolsa, вutun radiflari uniŋ atidan iвarat edi.

Qamli va şad kşilar, uniŋ qazallarini eşitgac, juz zavq va sevincga toliв jadlaв alardilar.

Bəjtlariniŋ ma'nilari ataş вlan toliв, nəzmi esa dumaqidan ah dudlarini ciqarar edi.

Uniŋ har вir sozida, şavq harflari jaşiringan, har harfida esa işqniŋ sirlari siŋdirilgan.

U, nəzmlar вlan nəva tuziв, el arasiga həj-huj salgandi.

Solqunlarga çan kirgiziв, ma'juslarni aşiqi-zar etar.

Qacanki u huşiga kelsa, saf durlardek вəjtlar ajtar edi.

Əmma huşidan ketgan vaqtda çinnilarca har xil sozlar ajtiş uniŋ kasвi edi.

Elniŋ ham soziga tuşinmas, va ozi nma deganini ham вilmas edi.

Koŋli çunun qamida qaliв, kujganidan, har turli halatlarga tuşar edi.

Bir nafas ham huşi oziga kelmas edi, sahra vahşilari kaвi xuruş qila вaşlardi.

Nə jiqisida qazaв korinardi, nə kujişida səвəв.

Juzlari şapalaq zarвidan kokargan, a'zasida ruhdan əsər qalmagandi.

Gaha вu halatidan ozi ham vahimaga tuşiв, «lahavla» oqur edi.

Ul nəqşni jana işq вевak,
Filhal juvar erdi koŋlidin pak.

Taq icra uni tuşuв sədadek,
Qum uzra təni quruq gjadek.

Jaşlardek et jiqiju fərjad,
Qilmaj ata-anasin vəle jad.

Jar əjlaв aşna вəlani,
Saqinmaj jaru aşnani.

Ənduh jeв, etiв çəfa məji noş,
Icmak-jemak вoluв fəramoş.

Koz jaşidek olmaj arəmidə,
Çəjrən kiвi xəlqdin rəmidə.

Nəfs itligidin keciв təmami,
Dəşt uzra kjik mutju rami.

Hər qumgaki məqdəmi jetişiв,
Bir dəşt kjik əngə erişiв.

Girdida kjik, вu pasвani,
Ul ortada ujlakim şuвani.

Gahi opuвan muniŋ çəвinin,
Gahi silaвan aniŋ srunin.

Hərjan вori pasвan itidek,
Joq, joq, ne dedim şuвan itidek.

Bu dəştqəkim tuşuв guzari,
Kim kokka jetiв fiqanu zari.

Nəvfəlki Ərəвda erdi nadir,
Teqiqa qədər, oqiqa qadir.

Jəxşiliq ila Ərəвdə mavsum,
Aramgəhi вu mərz ila вum.

Ul kun qiliвan həvaji nəxcir,
Av əmriqə qilmiş erdi tədвir.

Hər xəjldin el qiliв murəttəв,
Səhra sari surmiş erdi mərkəв.

Cərkə əra qalmiş erdi Məçnun,
Dəvrida kjik ədəddin əfzun.

Bu qorquv izlarini, u qorqmas işq darhal konlidan juvar, ciqarar edi.

Avazi taqlarni ham çaranlatiв, təni esa qumdagi quruq gijahdek вoliв qalgan edi.

Jaş вalalardek farjad kotariв jiqlar, lekin ata-anasini eslamas edi.

Bəlani jar-aşna qiliв, jar-aşnasini ham saqinmas edi.

Icmak va jemakni ham unutiв, qamdan aziqlanar, çafa məjini icar edi.

Koz jaşlaridek tinmas edi, çijran kaвi adamlardan hurkiв qacardi.

Nafsnin itligidan keciв, daştdagi kjiklar вlan ulfat вoliв algan edi.

U qajsi qumga qadam вasmasin, вir daşt kjigi unga ergaşar edi.

Tort atrafini kjiklar oraв alişar, вu вolsa ularga pasвan вoliв, ortada copandek jurar.

Ba'zilarinin peşanasini opar, вa'zilarinin esa saqrisini silardi.

Har tamanda pasвan itdek, joq, joq janlişdim, coвan itidek вorilar kezardi.

Maçnun qajsi daştga вarmasin, fqanu-zari kokka ciqar edi.

Ərəв mamlakatida nadir, tiq va oqqa qadir вolgan Navfal ismli вatir вar edi.

Araвlar arasida jaxşilik вlan danı ciqqan вoliв, вu jerlar ham oşanga qarar edi.

Oşa kuni katta havas вlan avga ciqiş tadвirini korgan edi.

Butun qaвilalardan kşilar toplaв, sahra sari at surgan edi.

Maçnun şu pajtda avcilar qurşavida qalgan, unin atrafida esa kjiklar çuda kop edi.

Hər səjdki ul spəhni kordi,
Toş-toşdin aniŋ sari jugurdi.

Barisiqə iş əngə jalinmaq,
Ta mumkin aniŋ sari siqinmaq.

Nəvfəl koruв ul xilafi adət,
Həjrət əngə əçz etiв zjadət.

Sordi elidinki вu qəraвət,
Kim «koŋlum əra salur muhaвət.

Siz həm korarsizmu, joqsə joqmu,
Ja keldi meniŋ kozumga oqmu?»

Ul xəjlda вə'zi erdi həmrah,
Məçnun işidin sərasər agah.

Nəvfəl qaşida suruв hikajət,
Ul qissəni qildilar rivajət.

Nəvfəl daqi işq korgan erdi,
Qəm dəşti əra jugurgan erdi.

Bu işniki вildi jiqladi zar,
Ul səjd qilurdin oldi вezar.

Dedikі: «Ne kimija erur işq,
Ne вariqəi zija erur işq.

Kim hər kşiniki qildi qəmnak,
Qəşdin qilur ujla qəlвini pak.

Kim vəhşki вolmiş el вila ram,
Səhra əra tutmas aŋsiz aram.

Işq ujla vuçudin aritiвdur,
Andaq вəşərijəti jitiвdir.

Kim vəhşqə joq qaşida dəhşət,
Cun ketti вəşərliq, itti vəhşət».

Tərk əjladi səjdqa çəfani,
Elga dedi: «Taşlaŋ oqu jani.

Həm itlikiŋizni taşlaŋiz cust,
Həm itlariŋizni вaqlaŋiz rust!»

Cun xəjliqə qildi вujla əhkam,
Tuşti daqi qojdi ul tərəf gam.

Kjiklar Navfal jgitlarini korgac toş-toşdan Maçnun sari jugurdilar.

Hammalari Maçnunga jalinişiв, mumkin qadar uniņ pənahiga siqinişar edilar.

Navfal вundaj adatdan taşqari halni korgac, hajratda qaliв darmansizlandi.

U, jgitlaridan şundaj deв soradi: «Bu qarajiв manzara koņlimga vahima salajatir.

Siz ham korasizmi, jaki joqmi, jaxud meniņ kozimgagina şundajmi?».

U kşilar arasida вa'zilari Maçnun işidan tola xaвardar edilar.

Navfalga uniņ hkajasini вaşdan-ajaq sozlaв вerdilar.

Navfalniņ ham вaşiga вir vaqtlar işq tuşgan va qam daştida jugurgan edi.

Maçnun işidan xaвardar вolgac, jiqladi va av qilişdan ham vaz kecdi.

U dedi: «Işq qandaj gavhar va qandaj parlaq koz qamaştirguci nur ekan.

Har kişiniki, qamga salar-kan uniņ qalвini qaşdan pak etadi.

Şuniņ ucun ham javvaji hajvanlar adam вlan dostlaşiвdi, uniņsiz ular sahrada aram tutmajdilar.

Işq uniņ vuçudini şundaj ərtiвdiki, uniņ insanligi ham joqaliвdi.

Vahşilarga uniņ aldida dahşat joq, cunki undan insan vahşiligi joqalgan».

Navfal kjiklarga azar вerişdan vaz keciв, jgitlariga: «Oq-jajiņizni taşlaņ!

Itligiņizni tezdan joqatiņ, itlariņizni esa mahkam вaqlaņ» dedi.

Kşilariga şundaj вujruq qiliв, Maçnun tarafga qaraв jurdi.

Məçnun koruв ani aşnavəş,
Kelmakligi keldi konliga xuş.

Gərci dədudam qildilar rəm,
Məçnuni rəmidə turdi вərdəm.

Jetgac Nəvfəl səlam qildi,
Məçnun əngə ihtiram qildi.

Dedikim :«Əja xuçəstə didar,
Cihrəŋda xuçəstəliq pədidar.

Həm mehru səfa juzuŋda tali',
Həm nuri vəfa eŋkiŋda lami'.

Juz kam senga nəsiв keldi,
Sendin kozuma qəriв keldi.

Kim qafil ulus kiвi cekiв oq,
Vəhş etidin ozni istəmak toq.

Cun joq вu qizaqa ihtijaçiŋ,
Azar tilar nedin mizaçiŋ?

Kim nəfs nişatiqə cekiв xəjl,
Qan tokkali konluŋ əjlagaj məjl?

Bu zulm ila qizamu вolqaj,
Sendin вu sfət rəvamu вolqaj?

Gər ursa tikən əjaqiŋa neş,
Konluŋ əjaqiŋ ucun вolur reş.

Ne məzləmə jajin oldi qurmaq,
Oq cekmaku çanivəŋni urmaq?

Həq вerdi вularqa daqi çani,
Aini həjatdin nişani.

Bu ŋecə rəmidə çanidan kec,
Beçurm guruh qanidin kec!».

Nəvfəl koruв ul kəlami durpaş,
Jer optiju qojdi alida вaş.

Dedikim: «Əja fəriştə pəjvənd,
Kelmaj sfətiŋ вəşərqə manənd!

Bu sozki muradiŋ erdi вildim,
Hər neki dediŋ qəвul qildim.

Maçnun Navfalni aşnanəma koriв, uniŋ kelişidan konŋli xursand вoldi.

Navfal kelişi вlan haligi hajvanlar qacsalarda, hurkavic Maçnun qacmadi.

Navfal вariв səlam вerdi, Maçnun unga ihtiram qildi.

Maçnun dedi: «Ej muвarak juz, cehraŋdan azizlikniŋ ravşanligini koraman.

Ham juziŋda mihr jariqligi korinadi, ham ustiŋda vafa nuriniŋ çilvalari.

Seni вutun maqsadlariga erişgan deв kordim, lekin вir narsa qziq korindiki,

qafil kşilar kaвi oq atiв, hajvanlar goşti вlan qarin toqlaş istagiga tuşiвsan.

Bu azuqqa ihtijaçiŋ joq вolsa ham, nma ucun ularga azar вerasan?

Nafs sevinci ucun şunca elni вaşlaв, qan tokişgami konŋliŋ məjl etdi?

Şundaj zulm вlan ham avqat вoladimi, şundaj işni oziŋga rava korasanmi?

Agar ajaqiŋga tkan sancilsa, ajaqiŋ ucun konŋliŋ kujadi-ku.

Zulm jajini toqrilaв, oq atiв çanivarlarni urmaqdan nma fajda?!

Haq вularga ham çan вeriвti, hajatniŋ gozal nşanalarini вaqişlaвdi.

Endi вu hurkavic açizlarniŋ çanidan kec, вu вegunah gələniŋ qanini tokma!»

Navfal Maçnunniŋ вundaj dur sacguci sozlarini eşitgac, uniŋ aldida вaş egiв jer opti.

Dediki: «Ej fariştaga oxşagan, вaşarga sfatiŋ ham manand tuşmagan!

Bu sozlariŋdan muradiŋ nmaligini вildim, har nə degan вolsaŋ вarisini qaвul qildim.

Çanimqə rəva koraj qlic, oq,
Lekin ʙu suruk rəmidəqa joq.

Cun sen qildiŋ hikajət izhar,
Emdi menga həm hkajəte ʙar».

Məçnun əngə ʙujlə ʙerdi pasux,
Kim «əjtqil ej çəmali fərrux»

Nəvfəl dedi: «Ulki qildiŋ irşad,
Kim qilmə rəmidəlarqa ʙedad.

Bildim nəfəsiŋ həlavətini,
Qojdum ʙariniŋ ədavətini.

Sen kim eldin qiliʙ çudaliq,
Qilmişsen alarqa aşnaliq.

Joq el ʙila ulfətiŋ zijadət,
Bu iş həm erur xilafi adət.

Insanki erur cəraqi ʙiniş,
Bəl cəşmi cəraqi afəriniş.

Əndin ozin əjlamak rəmid'ə,
Həjvan ʙila ʙolmaq arəmidə.

Əql alida ʙesəʙəʙ korundi,
Sendin menga ʙəs əçəʙ korundi.

Əndaq dedilarki :«gul uzari,
Salmiş jurakiŋga xarxari.

Gər andaq iş olqan ersə hadis,
Bolqan esə mundaq işgə ʙais,

Bolqil ʙu rəmidəlardin azad,
Kezgil necə kun meniŋ ʙila şad.

Ul jerdaki zaru muʙtəlasen,
Qəm damidə ʙəstəi ʙəlasen.

Imkani ʙaricə əjlajin çəhd,
Takim qilaj ani senga həmməhd.

Jer•tutmasa nəqdu mal dərxast,
Hər sari spah işin qilaj rast.

Ja tuhfəji malu xast ʙirla,
Ul ʙolmasa zərʙi rast ʙirla.

Bu hurkavic kjik galalariga uradigan qlic va oqlarni oz çanimga rava korajin.

Sen endi hkajalariŋni ajtiв вerdiŋ, mendan ham вir hkaja eşitgin».

Maçnun unga qulaq saliв, «Ej sahiвçamal ajtgin» dedi.

Navfal dedi: «Sen menga вu qorqaq hajvanlarni azaвlama» dediŋ.

Bu sozlariŋniŋ həlavatini вildim, şuniŋ ucun ham ularga вolgan adavatni koŋuldan ciqardim.

Sen eldan ajriliв, вular вlan aşnalik tuziвsan.

El вlan ulfatcilikni uziвsan, вu axir adatga xlaf iş-ku.

Insan aql craqidir, вalki вutun kainat koziniŋ jaruqligidir.

Undan qaciв, hajvanlar вlan hamulfat вolişiŋ,

aql aldida saвaвsiz korindi, вu halat esa menga çuda qziq tujuldi.

Menga: «Bir gul juzli uniŋ juragiga tkanlar sancgan» deв ajtdilar.

Agar şundaj hadisa roj вergan ekan, va вu işniŋ ham saвaвi şundaj вolsa,

вu javaji hajvanlardan keciв, meniŋ вlan jurgin, kunlariŋni xursandlik вlan otkazgin.

U jerda zaru muвtala вoliв, qam damiga ilingan ekansan.

qolimdan kelganca urunaj, taki uni senga qavuştiraj.

Agar pulu-malga konmasa, askar kuci вlan həl etaj.

Ja tuhfa-tartiq va jaxşilik вlan, unga konmasa, rasa zarв — zorlik вlan.

Gər dəvri fələk muavin olqaj,
Hər nəv' вilaki mumkin olqaj.

Bu uqdədin istaвan kuşadiņ,
Kamiņ вila jetkuraj muradiņ.

Gər вolməsə ul qərəz mujəssər,
Bardur xud əngə ivəz mujəssər.

Fərzənd qilaj seni ozumga,
Minnətni qojaj jaruq kozumga.

Lekin dədudamdin cekiв gam,
Tutqil вu rəmidə вirla aram.

Adəm вila vəhş keldi kəm çins,
Adəmqə həm adəm oldi həmçins.

Gər jar visali olsə kamiņ,
Bu işda kerakdur ihtimamiņ».

Cun vəsl sozin eşitti Məçnun,
Aqizdi sirişk misli Çəjhun.

Xuşhalliq etti ani вehal,
Behalliq etti nutqini lal.

Juz sə'j вila qiliв təkəllum,
Kozida suv, aqzida taвəssum.

Dedi: «Nekim əjladiņ xtaвim,
Barisiga вar edi çəvaвim.

Cun vəsl sozin dediņ unuttum,
Ul вarcəsidin kənarə tuttum.

Bu və'dəki qildiņ aşkara,
Bolmasə vəfasiqə mədara.

Juzum durur əşhəвiņ tuvaqi,
Başim durur mərkəвiņ əjaqi».

Ikki sari mundaq olqac azərm,
Bir-вirlarini suruştilar gərm.

Ul pajədaı ixtilat вoldi,
Kim muçiвi juz nişat вoldi.

Cun vəsl ila вerdi muzdəgani,
Nəvfəl aliв ujga вardi ani.

Agar falak menga madad вersa, вu iş qajsi jol вlan mumkin вolsa,

вu cgal tugunlardan seni qutqariв, murad-maqsadiŋga jetkizajin.

Agar u tlakka mujassar вolmagan taqdirda, uniŋ orniga вaşqasi ham вar.

Seni ozimga farzand etajin, marhamat va jardamlarimni ajamajin.

Lekin вu hajvanlardan uzaqlaşiв, meniŋ вlan вirga вol.

'Adam вlan hajvanlarniŋ hamçinsligi korilmagan narsa, faqat adam вlan adam hamçinsdir.

Agar maqsadiŋ jarga jetişmaq вolsa, unga ahamijat va harakat kerakdir».

Maçnun vsal sozini eşitgac, kozidan çajhundek jaşlar aqizdi.

Xursandligidan, вehal вoldi, вehallikdan esa, gapiralmaj qaldi.

Juz harakat вlan kozida jaş, aqzida taвassum вolgani halda

dedi: «Seniŋ gapirgan вutun sozlariŋga çavaвim вar edi,

Vsal sozini ajtişiŋ вlan ozimni unutdim, ularniŋ вarcasidan uzaqlaşdim.

Bu ajtgan va'dalariŋga vafa qilmasaŋ ham,

juzim kok atiŋniŋ tujaqi вolsin, вaşim esa atiŋniŋ ajaqi вolsin».

Har ikkisi ham şundaj mihriвanlik вlan вir-вirlarini issiq — issiq qucaqladilar.

U jerda вularniŋ qucaqlaşişlari kop xursandcilikka saвaв вoldi.

Navfal vsaldan xuşxaвar вeriв, Maçnunni oz ujiga aliв ketdi.

Ej həçrdа çismi natəvaniŋ,
Cun muzdəi vəsl tapti çaniŋ.

Gər vəsl işi məhalvəşdur,
Filhal ʙu muzdə ʙari xuşdur.

Ej haçrda çismi natavan вolgan, çaniŋ vaslniŋ xuşxaвarlarini tapdi.

Jarga jetiş işi garci muşkil вolsa ham, har halda вu xuşxaвar jaxşidir.

# XIV

## Ləjlini Məçnunga aliʙ ʙermaq ucun Navfalniꞑ Ləjli atasiga elci va xat juʙargani, Ləjli atasi uniꞑ tələʙini rəd etgac, Navfalniꞑ uruş acgani

Bu dəşt təj əjləgən musafir,
Bu nəv' etti fəsanə zahir:

Kim jar oluв ul iki jaganə,
Cun вoldilar uj sari rəvanə.

Nəvfəl tiladi neca suxənvər,
Hər muşkil iş icra ra'ji ənvər.

Şərh əjlaв alarqa surəti hal,
Ləjli həşəmiqə qildi irsal.

Əjlaв atasiqə вujla pəjqam,
«Kej təvsəni вəxt taliiņ ram!

Qəjs ulki Ərəвdə вeвədəldur,
Hər fəzldə el əra məsəldur.

Ləjli sari işq pak pəjvənd,
Qilqan emiş ani arzumənd.

Ifrat həjavu infiali,
Qojmaj qiluriqə şərh hali.

Qəvmu xəjlin unutqan ermiş,
Ul işq ila dəşt tutqan ermiş.

Səvda əra вolmiş ujla məftun,
Kim el der emişlar ani «Məçnun».

Xəjliņ əra kəsвi ilm qilmiş,
Aləmda ne ilm вarcə вilmiş.

Sen daqi işin вilur emişsen,
Dajim sifətin qilur emişsen.

Bu daştdan otgan musafir şundaj afsana sozladi:

Navfal вlan Maçnun вir-вirlariga jar воliв ujga qajtdilar.

Har qandaj muşkil iş tuşsa toqri keŋaş вerguci вir neca dana kşilarni Navfal caqirdi.

Butun вolgan ahvalni вirma-вir ajtgac, Ləjli atasiga namə juвardi.

Ləjli atasiga juвargan xaвari şundaj edi: «Ej вaxt va tali'niŋ ojnaqi atini ram qilgan!

Qəjski, ərəвlar icida mislsiz va el aqzida, ilmu-hunarlari вlan masalga ajlaniв şuhrat tapgan,

Ləjliga pak işq вaqlaв, uniŋ arzusida jurgan emiş.

Uniŋ ota ketgan haja va xçalati oz halini ajtişga qojmagan.

U qavm-qarindaşini unutiв, işq kojida daştni oziga çaj qilgan emiş.

Savdaga şundaj maftun вolganki, el uni «Maçnun» deв caqirar emişlar.

U seniŋ qaвilaŋda oquв, aləmdagi вutun ilmu-hunarni organgan emiş.

Oziŋ ham uniŋ işlaridan xaвardar воliв, daim uni maqtar ekansan,

Bolqanda вu işq muвtəlasi,
Ne fikrni əjlamiş atasi.

Gər xud sengə enməs erdi fərzənd,
Fərzəndiņga xud вar erdi manənd.

Sen daqi ilik cekiв işidin,
Əhvalini aņlamaj ikşidin.

Qojmişsen ani əsiri ənduh,
Kim tutmiş gah dəşt, gəh koh.

Mundaqmu вolur muruvvət axir,
Mərdumliq ila futuvvat axir.

Otkandin şikvə qilsə вolmas,
Hər negəki otti jetsə вolmas.

Men dəşt ara tilaв nişani,
Ujga keturuвmen emdi ani.

Etiвmen ozumga jaru fərzənd,
Bolmiş jana vaqifu xirədmənd.

Emdi вudur iltimas dərxast,
Kim qilsaq ikav nikah işin rast.

Koz ustida ulcə rəsm ajin,
Çan ortada ulcə əqdi kaвin.

Dur taç uza əjвdin jraqdur,
Lə'l olsə janida jəxşiraqdur.

Gər tolqar esaņ вojun вu işdin,
Vəhm əjlagasen koņul qalişdin».

Bu soz вila koв вeriв təвərruk,
Əjlaв əlar ul sari təhərruk.

Ləjli atasi həm olqac agah,
Məçlis jasaвan necukki dilxah.

Pəjqam əhlini əjlaв ikram,
Pəjqamini əjlaв əhli pəjqam.

Sami'qa qatiq keliв вəqajət,
Tolqandi oziga вenihajət.

Be vəqt oluв etti вujlə təqrir:
«Kim mundaq emiş əzəldə təqdir:

uniŋ işqqa mueтala вolganini korgan atasi nma qildi ekan?

U seniŋ fərzəndiŋ вolmasa ham, fərzəndiŋdek edi.

Sen jana kşilardan ahvalini soramasdan, вutun işlardan qol tartiв,

uni qamga əsir etiвsan, u вolsa gah daşt, gah taqlarga ciqiв ketiвdi.

Əxir muruvvat va adamgarcilik ham şundaj вoladimi?

Otgan iş otiв ketdi, puşajman qilmaslik kerak, cunki u qajtiв kelmajdi endi.

Men daştda juriв, uni taptimda, ozim вlan ujimga keltirdim.

Uni ozimga jar va farzand etdim, jana oz aqli-huşiga keldi.

Endi iltimas va taləвim şuki, ikkaviniŋ nkah va tojini otkazsak.

Rasm-adatlarni koz ustida otkaziв, məhriga çanni qojsak.

Taç ustidagi dur harqandaj nuqsanlardan jiraq вolsa ham, janida la'l вolsa jana ham jaxşiraq вoladi.

Agar вu işdan вojun tavlasaŋ, koŋul qalişidan qorqişiŋ kerak!»

Şundaj sozlar va kop tartiqlar вeriв, elcilarni ravana qildi.

Ləjli atasi ham вundan agah вolgac, oziga jaqin kşilarni toplaв maçlis qurdi.

Elcilarni hurmat вlan qarşiladi, elcilar ham Navfalniŋ xaвarini tapşirdilar.

Bu xaвar Ləjli atasiga qajat qattiq tekkanligidan вenhajat tolqandi.

Xafa вoliв sozini şundaj вaşladi: «Taqdiri əzəl şundaj

Kim ul вuli cinu mahi fərxar,
Bu вaqda gər gul olsə, gər xar.

Bir ozga muhiв həвiвi olqaj,
Ozga kşiniꞑ nəsiвi olqaj.

Əlqissə qəzaji asmani,
Jetkurdi jana вiravga ani.

Gər вolmasə erdi həm вu surət,
Joq erdi menga вəse zərurət.

Nəvfəl soziga itaət etmak,
Hər işgaki əmr qildi jetmak.

Xasəki qiliв sozini təqsim,
Bir qismin umed etiв вirin вijm.

Ummed ila koꞑlum əjlagaj xuş,
Bijmi вila xatirim muşəvvəş.

Ul ajki əsiri вeədəddur,
Bu ləhzə вiravga namzəddur.

Gər taвsə вu sozidin nədamət,
Ul nariju вiz вeri səlamət.

Bu soz вila taвməs olsə təskin,
Gər lutf əjan qilur, vəgər kin.

Lutf əjlasə fariq olturuвmiz,
Kin korguzur olsə həm turuвmiz.

Andaq daqi вolmasun əngə fəhm,
Kim kinidin etgumiz durur vəhm.

Rəzm əjlasə əzm qilqumizdur,
Əzm əjlasə rəzm qilqumizdur».

Sozni cu вu jerga xətm вerdi,
Dedi: «Bariꞑizki soz вu erdi!»

Qoвtilar ul el tapiв xçalət,
Nəvfəlqa keturdjlar məlalət.

Nəvfəlqa cu вoldi qissə mə'lum,
Boldi вu xəвərdin usru məqmum.

Ul nəv'ki və'də qilmiş erdi,
Bu iş вolurini вilmiş erdi.

Bu cin gozali вolgan aj juzli, вaqimniŋ gulimi, tkanimi, har halda,

ozga вir kşi uniŋ mahвuвi va dosti вoliв, unga nasiв etilgandir.

Lekin taqdir uni jana вaşqa вiravga jetkaziвdi.

Bardiju вiravga вaqlaв qojmaganimizda ham, menga unca zarur emas ediki,

Navfal soziga itaat etsamu əmr qilgan işini вaçarsam.»

Qisqasi, soziniŋ вir qismini umidga вaqlaв, вir qismini vahima вlan toldiriв

umid вlan koŋlimni xursand qilmaqci, vahimasi вlan xatirimni taşvişga salmaqci.

Hsaвsiz kşilarni oziga əsir etgan ul aj, hazir вiravga namzad etilgandir.

Agar u ajtgan sozidan puşajmaŋlik tartsa, ul nariju-вiz вeri tinc qala вeramiz.

Agar u вu sozlarimdan qanaatlanmasa, lutfini korgazar jaki ocini вildirar.

Lutf korsatsa xatirçəm oturarmiz, oc almaqci вolsa ham taj-jarmiz.

U, вizni «ocimdan qorqadi,» deв ojlamasin.

U uriş acsa, вiz juriş вaşlajmiz, juriş вaşlasa uriş acamiz!»

Gapini şu jerda tugatgac: «Boladigan sozim şu, endi ketsaŋiz ham вoladi» dedi.

Kelgan elcilar xçalat tartiв, Navfalga Ləjli atasidan məlamat jetkazdilar.

Navfalga вu qissa ma'lum вolgac, вu xaвardan qamga tuşdi.

Maçnunga va'da вergan caqida şundaj вolişini вilgan edi.

Çəm' əjladi hər qəвilədin xəjl,
Filhal uruşqə əjladi məjl.

Məçnunni qiliв janida javər,
Ot astida jel kəвi təkavər.

Həm toniqə jetkuruв şəmamə,
Həm вaşiqə cirmatiв əmamə.

Ul hərne qilurdin olmaj agah,
Gəh nalə qiliв, gəhi cekiв ah.

At qaj sarikim вarur dəm urmaj
Tursə dəqi jol jururga surmaj.

Təjjar qiliв spahi çərrar,
Çərrarliq icra вarcə təjjar.

Məçnun işi sə'j hiləsiqə,
Surdi Ləjli qəвiləsiqə.

Agəh вolqac alar daqi вat,
Ajini çəladət əjlaв isвat.

Hərjan kşi capturuв jiqiв el,
Kin əmrida məhkəm əjlaвan вel.

Otru ciqiвan əduvqa hali,
Koşiş вilə tuzdilar jəsali.

Kim fəhm etiв ujla qəhru kinlar,
Cərx əjladi hərdəm afərinlar.

Nəvfəl ciriki daqi cekiв səf,
Usruk tevəlar kiвi saciв kəf.

Bu nəv' iki spahi xunrez,
Qan tokkali вarcə dəhşət əngez.

Bir-вirga jetuştilar qəzəвnak,
Qətl etkali вarcə tundu вeвak.

Mərkəв jeli ərsəni supurdi,
Azərm gjəhlarin savurdi.

Andaqki jaqin jaqar вəharan,
Məjdanqə savurdi tijr вaran.

Dəşt uzra ekarguci hijunlar,
Aşuвda ujlakim qujunlar.

Butun qaвilalardan adamlar toplaв, darrav urişga məjl etdi.

Maçnunni ham oz janiga aliв, u otni şamaldek capqir atga mingizdi.

Unga jaxşi tonlar kijgiziв, вaşiga səllə oratdi.

Lekin Maçnun вu işlarniŋ tagiga jetalmaj, gah nalə qilar, gah ah tartar edi.

At qajaqqa вarsa ham indamajdi, toxtasa jurişga qistamajdi.

Tajjar qilingan вaş keşar askarlarniŋ hammasi ham вaş kesişga tajjar edilar.

Maçnunniŋ işi, вutun kucni Ləjli qaвilasiga surdi.

Ular ham вu vaqiadan xaвardar вolişgac, caqqanlik вlan qarşiliq korsatişga qarar qilişdi.

Har tamanga adam taratiв, el topladilar, qazaв вlan mahkam вel вaqladilar.

Oşa anda-jaq duşman вlan juzma-juz вoliв, qajrat вlan səf tartdilar.

Bularniŋ вundaj qahr va qazaвlarini fələk ham aŋlaв har dəm afarinlar oqudi.

Navfalniŋ askarlari ham səf cekiв, mast tevalar kaвi kopuklar sacardi.

Şundaj qiliв вu ikki qan tokkuci qoşun, dahşat вlan qan tokiş ucun,

olum вazarini qizitiş ucun вir-вirlariga qazaв вlan jaqinlaşdilar.

Atlarniŋ şaввadasi çaŋ majdanini şipiriв, şafqat va marhamat gjalarini kokga savurdi.

Xuddi вahar jamquri qujqandek majdanga oqlar jaqildi.

Daştdagi вarca at va tevalar ham qujun kaвi tos-topalaŋ icida qaldi.

Pec urmaq işida hər sinani,
Başin ikşi jancqan jilani.

Dal oldi sinan şəjd jəŋliq,
Həj'at вila вəŋgi вed jəŋliq.

Itik qlic istaв el həlaki,
Baş qirqar ucun necukki paki.

Paki kiвi tezlik qiliв faş,
Qirqiв lekin sac orniqə вaş.

Oq tajirikim ucuв həvaqa,
Jol həj'əti korguzuв вəlaqa.

Cun ucqali aciliв qənati,
Ə'da tənidin ocuв hajati.

Pəjkanlar oluв həvaqə majil,
Juz kəvkəвi nəhs вarcə qatil

Hər tənqəki məŋg otini jaqiв,
Umr əxtəri turmajin ujaqiв.

Hər sari şəhaвvar hənвə,
Cun məjl qiliв təmam zənвə.

Bolsə zrih andaq otuв əndin,
Kim ignə hərir pər nijandin.

Xənçər qiliв ozni muttəsil til,
Qan tokmak etiв ani qzil til.

Ul zəxm zəвan ila həmeşə,
El вaqrini jarmaq əngə peşə.

Gurz əjlaв ozin ulusqə sərkoв,
El məqzida hərdəm əndin aşoв.

Nagəhki zuhur etiв xilafi,
Baş kasəlari вoluв qilafi.

Nə'rə вila əвr kirdi qərran,
Ul əвrqa вərq teqi вurran.

Ul əвri вəla, вu вərqi afət,
Əndin вari dəhr qərqi afət.

Astida həjuni vəhşət əngez,
Jel ujlaki əвrni qilur tez.

Ajlantiriв urilgan najzalar вaşi jancilgan ilan kaвi вuraliв korinardi.

Nəjzalarniŋ dastasi, aftaв dairasidek egiliв ketdi, uci вolsa tal вargidek edi.

Keskir qliclar elni halak etar, pakidek вaş alar.

Bu otkur qliclar pakidek tez вoliв, sac orniga вaş qirar edi.

Oq quşlari havaga uciв, вəlaga jol aciв вerar edi.

Oq quşlari qanatini jazganda, javniŋ tənidan, hajatini ucuriв ketar edi.

Kokka qaraв ucgan nəjzalar вaxtsizlik keltirguci juzlarca julduzlardek вarcani oldirar edi.

Har tənga esa açal otini jaqiв, umr julduzi turalmaj вatar edi.

Har tamandan kotarilgan ucar julduzga oxşagan jalqinli qlic va xançarlar zarв вlan urilar.

Bu qlic va xançarlar savut kojnaklardan xuddi hərir-şahidan otgan ignalardaj otardi.

Xançar daima ozini tilga oxşatsada, qan tokiş uni qzil tilga ajlantiradi.

Uniŋ işi daima el вaqrini teşiв jaradar qilmaq va zjan jetkazmakdir.

Gurzi ulusniŋ вaşini caqadi, har vaqt elniŋ mijasida oşaniŋ qavqasi.

Nagah u вaşga tuşsa, вaş kasalari uniŋ qilafi вolar edi.

Qoşun вuluti na'ra tartiв kirdi, вu вulutniŋ caqmaqi esa otkur tiqlar edi.

U вəla вuluti вolsa, вu afat caqmaqidir, вutun aləm şulardan afatga qarq вoladi.

Bularniŋ astida qalgan vahşatli atlar, şamaldek вulutlarni hajdar.

Sur'ət əra вərqdin dərəxşi,
Ruç'ət əra вərq gami rəxşi.

Rakiв əngə qətldin uruв dəm,
Pərxaş kuni necukki Rustəm.

Hər вir ərəвi təəssuв ain,
Rəvşən qiliв ancə şu'ləi kin.

Kim kokka воluв şərari pəjvəst,
Dərja suvi əjlamas jalin pəst.

Bu nəv' iki spahi qatil,
Bir-вirga cu вoldilar muqaвil.

Nəvfəl spəhi qalinraq erdi,
Qəhrinin̡ oti jalinraq erdi.

Ə'dasi вu şu'ləni koruв gərm,
Fərz oldi təriqi çəzm azərm.

Cun вar edi elga вijmu afat,
Bir-вiriga majil oldilar вat.

Goja воluв erdi kun daqi kec,
Bir sari şkəst tuşmadi hec.

Nəvfəl daqi jandi şadu xurrəm,
Jer taвti spəh tuşarga məhkəm.

Cun ikki cirikka вoldi təskin,
Kin əhliqa zahir oldi вəs kin.

Zulmət spəhi cu saldi sajə,
Ənçum jurutuв əngə təlajə.

Cin xisravi qildi tərki əvrən̡,
Jer juzini tutti xisravi rən̡.

Ul ikki spəh qiliв mədara,
Çəzm oldi alarqa aşkara.

Hər sari təlajəlar rəvanə,
«Ta tan̡la ne əjlagaj zəmanə».

Ej işq elinin̡ səlah şori,
Keldi menga qəm spahi zori.

Tut məjki dəmi fərəh tapajin,
Ul xəjlqa вaş jəlan̡ capajin.

Tezlikda jaşindek jaltirajdi, qajtişda esa caqindek.

Atliqlar çaŋ kunidagi Rustamdek oldirişga kirişganlar.

Har вir ərəв duşmanlik otini qizitiв, oc şu'lasini ravşan jandirgan.

Uniŋ ucqunlari kokka вaqlanar, darja suvi ham uni pəsəjtiralmas edi.

Mana şu zajldagi ikki qatil qoşun, вir-вiriga duc kelişdi.

Navfal askarlari kop va qahriniŋ oti çuda hararatli edi.

Duşmanlari вu şu'laniŋ issiqligini koriв, jaraşiş jolini istardilar.

Bu işdan elga afat qorqinci вolgani ucun, вir-вiravlariga tezdan majil вoldilar.

Oşa kuni kun kec вoliв, har ikki tamanga şkast ham jetmadi.

Navfal ham xursandlik вlan qajtiв, askarlarini mahkam вir çajga tuşurdi.

Har ikki qoşun tinclangac, ular arasidagi ədavat ham toxtadi.

Qaranquliq qoşuni saja salgac, julduzlar şu qoşunniŋ kuzatucisi вoliв ciqa вaşladilar.

Xtaj şahi вolgan qujaş oz taxtini tərk etdi, jer juzini esa qaranquliq вasdi.

Har ikki tamanniŋ kelişuvi ma'lum вoldi va вir qararga keldilar.

Kuzatucilar «ertaga nma вolar ekan» deв ajlaniв jurar edilar.

Ej işq eliniŋ qlicвazlari, menga ham qam qoşuniniŋ zori tuşdi.

Mengaŋ məj вergin, вir nəfəs xursand вolajinda, u qoşun taman вaşjaləŋ capajin.

## XV

**Ləjli atasi jeꞑilişini koriʙ,
duşmanga urmaqci ʙolgan
teƣ ʙlan oz qiziniꞑ qanini
aƣizmaqci ʙolgani, Məçnun
uni tuşida korgani, Navfal
aldida julduzdek jaş tokişi
va Navfalniꞑ uruşni
toxtatgani**

Raqimki uzatti til sinanin,
Bu nəv' ujurur qələm inanin:

Kim ul kun uruş cu boldi qajim,
Qonmaqqə spah boldi najim.

Nəvfəl cu uruşqə erdi talib,
Xəsmi sari boldi vəhm qalib.

Ləjli atasi elin korub sust,
Cara sari baqladi belin rust.

Carlətti rəvan uruq qujaşin,
Saldi araqa ul iş keņaşin.

Kob guftu-şunid araqa tuşti,
Kob tul bu maçəraqa tuşti.

Axir munga qildi sozni kotəh,
Kim el qaciban «nəuzbilləh».

«Nəvfəl sari bolsa fəth javər,
Sursa həşəmim sari təkavər.

Hukmin suruban əmirlardek,
Ləjlini cekib əsirlardek.

Xəjlim ara salsa bujla əfsus,
Tuşsa qəra jerga nəngu namus.

Ul ləhzə əçəb bəla bolur iş,
Ja olmaku ja çəla bolur iş.

Til nəjzalarini uzatgan jazuci, qalam çilavini şundaj вurdi:

Oşa kuni uriş toxtatilgac, askarlar вir çajga qoniв, jatişga tutundilar.

Navfal uruşmaqni tlasa ham duşmani uniņ qaliв kelişidan vahimaga tuşar edi.

Ləjliniņ atasi oz eliniņ kucsizligini koriв, cara aqtariş ucun вelini mahkam вaqladi.

Tezdan oz uruqiniņ вaşliqlarini caqiriв, ular вlan keņaş jasadi. Kop gap va sozlar вlan вu maçara çuda cozildi.

Axiri şundaj вir qararga keldilarki, el вundan «xuda saqlasin» deв qacardi.

«Navfalga fəth komak вeriв, u sarajimga at saldirsa,

Əmirlardek hukmini jurguziв, Ləjlini əsir etiв qolga alsa,

вundaj acinarlik hal qaвilam вaşiga tuşar-kan aru-namusim qara jer вlan jaksan вoladi.

U vaqtda işim вir вəla вoliв, ja olmak, ja vatandan açralişga toqri keladi.

Bolur qəra jer tuвiga вarmaq,
Bolmas ərəв icra вaş ciqarmaq.

Bolqunca вu nəv' əmri naxuş,
Bir fikr kelur вəse menga xuş.

Kim tanla ul ajni hazir əjlaj,
Bir dəmda işini axir əjlaj.

Oq ignəsidin tikaj liвasin,
Xənçər sujidin ezaj xinasin.

Tufraqqə salaj qədi nihalin,
Jerga keturaj qaşi hilalin.

Hər necə kozum cəraqi uldur,
Çanim təru tazə вaqi uldur.

Afət jelidin ocuв cəraqim,
Taraç xəzanqə qalsə вaqim.

Xuşraqki əduvqa kam вolqaj,
Namus menga həram вolqaj!»

Cun sozni вu jerga əjladi вənd,
Təhsin etiв oldi вarcə xursənd.

Nəvfəl sari nusrət erdi hasil,
Xəjlu spəhi edi qəvij dil.

Məçnunqa qəriв halət erdi,
Gəh zəvqu gəhi məlalət erdi.

Cun jar visalin əjlaвan jad,
Konli вu umed ila вoluв şad.

Lek olmaqi jar xəjli məqluв,
Konlin anin əjlar erdi mənkuв.

Aşiqliq işi erur zəвunluq,
Mehnət cəhi icra sərnəgunluq.

Bedilni jankiв edi вu qajqu,
Kim вəxt koziga saldi ujqu.

Kordiki kelur nigari zeвa,
Başdin əjaqigə xəzzu deвa.

Joq, joq, ne nigar, sərvi gul cehr,
Ne sərv, ne gulki qəjrəti mehr.

Ərəвlar icida вaş kotaralmaj, qara jerga kirmak afzalrak воladi.

Bundaj koŋilsiz, ajanc ahvalga tuşgandan kora, şundaj fikrni qilmaq jaxşiraqdir:

Ertaga Ləjlini hazirlaв, вir damda işini tamamlaj;

oq ignasi вlan liвasini tikiв, xançar suvidan xnasini ezajin.

Uniŋ nhal qaddinj tupraqqa komajinda, hilaldek qaşini jerga kirgizaj!

Garci u kozimniŋ craqi воliв, çanim mevalariniŋ вaqi воlsa ham,

afat jelidan craqim ociв, вaqim xazan va taraç etilsada,

duşman maqsadiga jetiв, namusim haram воlgandan kora вu jaxşiraq!»

U, şundaj deв sozini tamamlagac, вarcalari tahsin ajtişiв xursand воldilar.

Navfalniŋ qoli вaland kelgan edi, askarlarj ham qaliв воliв ciqişga işangan, koŋullari kotarilgan edi.

Maçnun esa açajiв вir halda qaliв, gah zavqqa tolar, gah musiвat tartardi.

U jarniŋ vaslini eslaв, koŋli umidvarlik вlan şadlanar edi.

Lekin jari tamaniniŋ maqluв воlişi, uniŋ koŋlini taвara вuzar edi.

Aşiqliq — işi zaвun воlişdan, kulfat cahiga sərnəgun воliв tuşişdan iвaratdir.

Bu qajqular вedil Maçnunni talvasaga tuşirgac, вaxt keliв uniŋ koziga ujqu saldi.

U (tuşida) ngari zeвani вaşdan-ajaqiqaca qajat hərir ipak kijimlarga oralgan halda kelajatganini kordi.

Joq, u ngar emas, gul juzli sərv, sərv ham, gul ham emas вalkj qujaşniŋ ham raşkini keltirguci parivaş edi.

Koz cəşməsida zulali веqəş,
Çan gulşənida nihali sərkəş.

Səhraji lətafət icra lalə,
Ne laləki, muşкво qəzalə.

Dərjaji məlahət icra gəvhər,
Gəvhər neki əksi mehri xavər.

Koz mərdumidek konulga jaqqan,
Jə'niki həmeşə əşki aqqan.

Həçr otida şəm'i aləm əfroz,
Jə'niki işi gudaz ila soz.

Koz jaşini suвhdek jaşurqan,
Jə'ni guli mehrdin dəm urqan.

Səвrini aqizqan əşk səjli,
Jə'ni məhu mehr rəşki Ləjli.

Həm aqzida ah iştijaqi,
Həm səvtida nəvhəji firaqi.

Jetkac əlif qədin qiliв dal,
Məçnun əjaqini opti filhal.

Sonra qucuşurqa вoldi majil,
Bojniqə qolin qiliв həmajil.

Dediki: «Əja rəfiqi çani,
Joq, joqki ənisi çavidani.

Işqinda atam jəraq qilmiş,
El həm вari ittifaq qilmiş.

Kim qətlima tanla əjlaв ahən,
Qanim вila jerni əjlagaj rən.

Mehrimqa qərin zəval qilqaj,
Qanimni şəfəq msal qilqaj.

Mehrini şəfəqvəş etsə qanim,
Jer astini əjlagaj məkanim.

Işqinda menga вu erdi məqsud,
Kim korsam ozumni anda naвud.

Dəvran вu muradima jeturdi,
Ne istadim alima keturdi.

U koz caşmasiniŋ вequвar suvi edi, çan gulşanida jetilgan nhalga oxşar edi.

Latafat sahrasiniŋ lalasi, joq, вalki xuş isli qəzaldir.

Malahat darjasiniŋ gavhari, gavhar ham emas, вalki qujaşniŋ aksidir.

Koz qaracuqidek koŋilga jaqimlidirki daima jaşi tokilar.

Haçr otida aləmni jandirguci вir şəm'dirki hamma vaqt işi qajqu va kujişdan iвarat.

Koz jaşini jaşirgan taŋga oxşaşdirki, mihr gulidan dəm urar.

Uniŋ səвrini koz jaşiniŋ seli aqizgan, ja'ni u aju-kunniŋ rəşkini keltirgan Ləjli edi.

Uniŋ aqzida iştijaq ahi, tavuşida fraq nalasi вar edi.

Ləjli jaqinlaşgac, əlifdek qamatini egiв-dal qiliв, darhal Maçnun ajaqini opdi.

Soŋra qucaqlaşga majil вoliв, qolini Maçnunniŋ вojniga saldi.

Dedi: «Ej çandan əziz dostim, joq, joq, вalki əвadij qadrdanim.

Seniŋ işqiŋdan atam meni açratmaqci вoldi, вarca el ham u вlan ittifaq qiliв,

ertaga meni oldirmaqci va qanim вlan jerni вojamaqcilar.

Qujaşimga zavalni jaqinlaştirmaqci, qanimni esa şapaq msal qilmaqcilar.

Qanim вlan qujaşim şafaqraŋ вolsa, meni jerga komadilar.

Seniŋ işqiŋda qurвan вoliş, meniŋ maqsadim edi.

Davran maqsadimga jetkazdi, вarca istaklarimni вaçardi.

Işqiŋda ne arzuki ettim,
Ul ŋəv'ki kamim erdi jettim.

Tuşti meniŋ alima əçəʙ jol,
Sen jəxşi qal emdiju trik ʙol».

Bu soz ʙila kozdin aqiziʙ rud,
Devanəsi ʙirlə qildi pədrud.

Məçnunqə degac ʙu sozlar ul aj,
Seskandi aniŋdek əjlaʙan «vaj!»

Kim ucti ulus kozidin ujqu,
El həjrət etiʙki «ne edi ʙu».

Matəmzədələr kiʙi okurdi,
Nəvfəl sari əşkidek jugurdi.

Jetkac jer opuʙ soz etti aqaz:
«Kej xəsmiqa qaliʙu sərəfraz!

Təŋri ucun emdi cekmagil teq,
Qoj, kinəju rəzm qilmaqil, jiq!

Kim teqiŋ etar koŋul şkafi,
Çan qəsdi etar aniŋ məsafi.

Taŋla jana rəzm tuzma axir,
Pəjvəndi həjatim uzma axir!

Kin jajin eliŋdin əjlagil joq,
Kim çanima tegmagaj meniŋ əq».

Həjrət ʙila Nəvfəl etti təftiş,
Kim erdi xilafi adət ul iş.

Ərz əjladi kəjfijətni Məçnun,
Nəvfəl ki eşitti, ʙoldi məhzun.

Çəzm ettiki: «Bu qəzijə cindur,
Məçnun tuşi ʙeguman jəqindur»

Aŋlaʙ edi koŋliniŋ səfasin,
Bəl ajinəji çəhannəmasin.

Kim əjlamas anda aşkara,
Çuz sidq çəmali çilvə ara.

Cun tuni ərəʙ musafiranə,
Hər sari tuşurdi xəjl xanə.

Işqiꞑda harna arzu qilgan вolsam, hammasiga ham erişdim.

Meniꞑ aldimga açaв jol toqri keldi, endi sen jaxşi qal va aman вol!»

Şu sozlar вlan kozdan darjadek jaş aqiziв, devanasi вlan vida'laşdi.

Ul aj Maçnunga вu sozlarni ajtgac, Maçnun ham «vaj!» deв seskandi.

Bu tavuşdan вaşqa kşilar ham ujqaniв ketişdi, «nma вoliв qaldi ekan?» deв, hajratga tuşdilar.

Matamzədəlar kaвi hoꞑraв, koz jaşlaridek, Navfal taman jugurdi.

Jetgac jer opiв sozga tuşdi: «Ej duşmaniga qaliв keliв, ustunlik qazanqan!

Taꞑri haqqi artiq tiq tartmaqil, oc va urişni ham вəs qilgin!

Tiqiꞑ koꞑulni teşar, səf вlan tartilgan tiqlar esa çanimga qasd вoliвdir.

Ertaga jana uriş вaşlamagin, hajatim pajvandini uzmagin, axir!

Oc jajini eliꞑdan joqatgin, taki çanimga oq tegmasin!»

Navfal вu işniꞑ adatga xlaf ekanini вiliв, hajratga tuşiв suriştirdi.

Maçnun вu ahvallarni вildirgac, Navfal eşitiв qamga tuşdi.

«Bu vaqia вalki cindir, Maçnunniꞑ tuşi ihtimal toqridir» deв ojladi.

Navfal Maçnun koꞑliniꞑ pakligini, вalki ajinai çahannəma ekanligini aꞑlagan edi.

U ajinai çahannəmada faqat toqrilik çamaliniꞑ çilvasigina korunadi.

Ərəв tuni musafirlarca cadirlarini har tamanga tuşurdi.

Kok məzrəi icra вetəvəhhum,
Aq ujni tikti turki ənçum.

Həm вu xəвər oldi elga təhqiq,
El вarcə qiliв soziga təsdiq.

Nəvfəl həşəmiqa qojdi juz вat,
Kim jetmagaj ul sənəmga afat.

Məçnun dəqi qildi dəşt əzmi,
Kim fəth qərini вoldi rəzmi.

E kim menga həmdəmu qərinsen!
Mustəvçiвi juz miŋ afərin sen.

Bəndəŋmen, əgər qiliв meni şad,
Başiŋdin ujuruв etsaŋ azad.

Kok səʙzəzariga julduzlar turki, ja'ni qujaş ham aq ujini tikdi.

Bu xaʙarni eşitgan ʙarca el, uniꞑ sozini ma'qul deʙ ʙildilar.

Ul sənəmga zjan-zaxmat jetmasin deʙ Navfal oz sarajiga tezlikda çonaʙ ketdi.

Maçnun ham daşt taman çonadi, zafari ham jaqinlaşgan edi.

Ej meniꞑ jaqin hamdamim! Juz miꞑ zafarli afarinlarga sazavarsan.

Agar meni ʙaşiꞑ haqqi ucun, şu ƣamlardan qutqariʙ, sevintirsaꞑ, ʙəndəꞑ ʙolar edim.

# XVI

## Məçnunniꞑ Navfaldan ajriliʙ, ʙijaʙanga ketişi, Zəjdga joluqiʙ, ahvalini ajtgani, uniꞑ ʙaşiga tuşgan kulfatdan Zəjdga ələm jetgani va Zəjdni Ləjli qaʙilasiga çonatgani

Bu səfhəni əjlagan munəqqəş,
Sozga ʙu sfət ʙolur rəqəmkəş:

Kim jandi cu Nəvfəli vəfakeş,
Ləjli eli ʙoldi fikrət əndeş.

Kim Nəvfəl işi əçəʙ korundi,
Janmaƣliƣi ʙesəʙəʙ korundi.

Vəhm əjladilarki: «Məkr etgaj,
Ƣafil qiliʙan ʙaşiƣə jetgaj».

Ul dəştdin etdilar rəvan koc,
Qilƣan kiʙi həçgə karvan koc.

Baƣlandi cu ʙuxti uzra məhmil,
Aramgəh oldi ozgə mənzil.

Ul talii karsaz ʙolgan,
Ə'dasiƣə sərfəraz ʙolgan.

Baş tartƣan ujlə şəm' ʙəxti,
Kim kujgan ujiju ʙarcə rəxti.

Iqʙali kəməndi sekragan cust,
Tufraq uza ani taşlagan rust.

Bəxti cəmənidə ʙutgan ul vərd,
Kim ʙaşiƣə ətridin jetiʙ dərd.

Jə'ni Məçnuni dil rəmidə,
Barur edi ʙolmaj arəmidə.

Bu sahifalarga nəqş вerguci, sozga şundaj zeв вeradi:

U vafadar Navfal ketgandan soŋ, Ləjliniŋ eli ojga tuşiв qaldi.

Cunki Navfalniŋ вu işi ularga qiziq tujildi, qajtişiniŋ saвaвini вilalmadilar.

«U hijla qilajatir, вizni qaflatda qaldiriв, вaşimizga jetadi» degan vahimaga tuşdilar.

Haçga ketajatgan kocli karvanlardek, ular ham daştdan koca вaşladilar.

Butun mal-davlatlarini artişiв, вaşqa вir manzilga çajlaşdilar.

Ul tali'i вaland, duşmaniga ustun kelgan, вaxtiniŋ şəm'i ota şu'lalangan, uj va rozqarlarini kujdurgan,

iqвaliniŋ kəməndi caqqanlik вlan sakragan, lekin ozini oraв tupraqqa taşlagan.

Baxtiniŋ camanida gullar вutgan, вojidan вaşiga dardlar jiqilgan.

Ja'ni koŋli vahm algan Maçnun, aramsiz ketar edi.

Nagah joluqti dərdməndi,
Jetgan əngə dəhrdin gəzəndi.

Məçnun koruв ənda qəm nişani,
Qəmgin вoldiju sordi ani:

Kim: «Cərx ne iş вaşiņqa saldi,
Kim вujla girih qaşiņqə saldi?

Mendek ne ucun məlalətiņ вar,
De təņri ucun ne halətiņ вar?»

Qəmgin cekiв ahi dərdpərvərd,
Bu nəv' dediki: «Ej çuvanmərd!

Men, men ərəв icra xaksari,
Bemajəu tijrə rozgari.

Ul pajədə əçzu вenəvaliq,
Kim rozi ucun qiliв gədaliq.

Ləjli həşəmi meniņ pənahim,
Ul həj tufraqi təkjəgahim.

Ul xəjli atim xitaв etiв, Zəjd
Bir xəjli əjal etiв meni qəjd.

Bu vəqtki Nəvfəli çəfagər,
Məçnunqə воluв mutiu cakər.

Azərmqa səddi rah cekti,
Ləjli eliga sipah cekti.

Hec iş вolmaj ərada vaqi',
Boldi jana mənziligə raçi'.

Ləjli eli vəhm etiвki nagah,
Ul vəqtki olmasa el agah.

Qafil qiliв elni emdi jetkaj,
Janqaj daqi etkaj ulcə etkaj.

Bardi esa ixtijar ilikdin,
Acilmas iş ul zəman вilikdin.

Çur'ətdin erur nişat qilmaq,
Lekin kerak ihtijat qilmaq.

Məş'uf oluвan вu nuktə derga,
Cektilar ulusni вerk jerga.

Nagah, zamanasidan вaxtsizlikka ucragan вir dərdmənd joliqdi.

Maçnun unin juzidagi qam nşanalarini korgac, qajquga tu-şiв soradi:

«Carx вaşinga nmalar saldi? Seni kim вundaj muşkillikka saldi?

Nma ucun sen mendek qamga вatgansan, tanri haqqi ahvalinga nma вoldi? ajtgin».

U dərd вlan tolgan,, qamgin kşi ah tartiв, вundaj dedi: «E jaş jgit!

Men ərəвlar icida xorlangan, вedavlat вir вaxti qara adamman.

Menin açiz va вenavaligim şu daraçadaki, kunlarimni gədalik вlan otkazaman.

Ləjli saraji menin pənahim, Həj tupraqi esa menin sujanciqimdir.

U qaвila adamlari meni Zəjd deв caqiradilar, ozim esa ajalmand вir kşiman.

Şu vaqt Navfal degan çafa вerguci, Maçnunga dost вoliв, unin xizmatini вaçariв,

jaraş jolini tosdida, Ləjli eliga qoşun tartdi.

Arada hec iş вolmaj jana manziliga qajtdi.

Ləjli eli esa, Navfalni elni agahlantirmasdan qaflatda qaldiriв, nagah

jetiв kelarda, jana istaganica oldirar, jandirar deв vahimaga tuşdilar.

Iş qoldan ketgandan kejin, juz tədвir qilsan ham fajda вermajdi.

Duşman aldida şadlik qiliş çur'atdandir, şundaj вolsa ham ihtijat вolmaq kerak.

Bu sozdan xursand вolişiв, ulusni вir pənə çajga kocurişga tuşdilar.

Cun qildi qəвilə əhli şəвgir,
Tun aləm əra sacar edi qir.

Cun koc elidin nəzərni jazdim,
Acquncə jumuв nəzərni azdim,

Mənzildə воluв əlar qərari,
Men tuşkan emişmen ozga sari.

Cun mehr səhər jolin jarutti,
Ikki tevəlik jolumni tutti.

Nəvfəl sipəhini tarqatiв çəzm,
Qilqan emiş ujga ul ikav əzm.

Tutmaq mutəəzzir erdi goşə,
Ənвançəda hər ne erdi toşə,

Aldilaru ikki, uc dirəm həm,
Bəl hər ne вar erdi вeşu kəm həm,

Bu ancə emas ediki janə,
Cektilar ikavla tazijanə.

«Nəqdiŋni netiвsen, əjtqil!» deв,
«Komgan jeri sari qajtqil» deв.

Urmaq вla çismim əjlaвan reş,
Cun taвmadilar nma kəmu вeş.

Saldilaru qildilar əzimət,
Men fursətni вiliв qənimət.

Gam urqali вu tərəf aşiqdim,
Takim sengə вu zəman joluqdim.

Sen daqi əgər ulərdin olsəŋ.
Səhrada kşi talardin olsəŋ.

Joq kisədə nəqddin nişanim,
Bardur kerək ersə nəqdi çanim».

Məçnun eşitiв вu maçərani,
Atdin saliв ozni qucti ani,

Jiqlaв dedi: «Ej rəfiqi məçruh!
Netgaj senga əjlasam fida ruh?

Çanim вədəniŋ şfasi вolsun,
Başim qədəmiŋ fdasi вolsun.

Qaвila ahli kecasi jolga tuşdilar, tun esa aləmga zulmat sa-car edi.

Men esa kocuci eldan kozimni aldim, natiçada koz aciв-jumgunca adaşiв qaldim.

Ular mənzilga çajlandilar, men esa вaşqa tamanga ketiвman.

Qujaş taŋ jolini jarutgac, ikki tevalik jolimni tosdi.

Navfal qoşunlarini tarqatiв juвarganidan soŋ, вular ham oz uj-lariga qajtişiв ketajatgan ekan.

Ulardan вirar pənə jerga qaciв qutulmaq menga qijin edi,' xal-tamda вolgan aziq-avqatlarimni,

va ikki-uc təngə pulimni ham вaşqa вar-joqimni tartiв aldi-lar.

Buniŋ ustiga jana ular meni qamciladilar!

«Puliŋni nma qildiŋ, komgan çajiŋni korsat!» deв,

urdilar, вadanlarimni tilim-tilim qiliв juвardilar, axiri hec narsa tapalmadilar.

Şundan soŋ ular oz jollariga ravana вoldilar, men esa fursatni qanimat вiliв,

вu tarafga jurişga aşiqdim, endi esa senga joliqdim.

Sen ham agar oşalardan вoliв, sahrada adam talavcilardan вolsaŋ

kissamda hec qandaj puldan darak ham joq, kerak вolsa faqat naqd çanim вar».

Maçnun вu maçarani eşitiв, atdan tuşiв, uni qucaqladi.

Undan soŋ jiqlaв dedi: «Ej maçruh dost! senga çanimni fda qilsam вolmajdimi?

Çanim вadaniŋga şfa вolsin, вaşim qadamiŋga fda вolsin.

Nəvfəl elidin ne вolsə hadis,
Məçnun əngə olqan olsə вais,

Məçnun meni tijrərozmen вil,
Teq al, neki xatiriŋ tilar qil.

Çismim tilagancə əjla jarə,
Konlumni xud əjla parə-parə.

Vəhm etma вu işdə təŋdilmen.
Kim hərneki əjlasaŋ вihilmen.

Gər qətlimə əjlamassen ahəŋ,
Kim aləm eligadur вu iş nəng.

Həm nəqdiŋ ucun ivəzdur atim
Həm ozgə çihatiŋgə çihatim»,

Deв hərneki kijmiş erdi sojdi,
Məçmuin əniŋ qaşiqə qojdi.

Həm qaşiqə cekti вadpajin,
Qalqanu, qlicu, oqu jajin.

Koв вujla qiliв rəmidə dilliq,
Opti əjaqin tilaв вihilliq.

Dediki: «Əgər əzimət etsaŋ,
Ləjli həşəmiqa janə jetsaŋ.

Ne til вila de, jetur səlamim,
Ja вujləvu, вujlə de pəjamim.

Kim ancə meniŋ xiçalətim вar,
Ul pajədə sə'в halətim вar.

Kim mumkin emas təkəllum etmak,
Xud вolmas əni təvəhhum etmak.

Bolduŋ cu вəladə rəh şinasim.
Bardur sengə muncə iltimasim:

Kim jar qəвiləsin erişkil,
Qaj sariki вardilar jetişkil.

Həm alma juzuŋni ul məkandin,
Başiŋni daqi ul astandin.

Çismiŋ ul eşikdə xaksar et,
Şukranəqə çanni həm nisar et.

Navfal eli tamanidan şundaj hadisalar qilinib, bunga sababci Maçnun bolsa,

oşa sen ajtgan qara kunda qalgan Maçnun men bolaman, qolinga tiq alda, konliŋ tlaganini qil.

Çismimni tlaganiŋca jaralab, konlimni xahlaganiŋca para—para etgin.

Bu işdan tartinmagin, meni acciqlanadi deb ojlamagin, har narsa qilsaŋ ham raziman.

Agar meni oldirişdan qol tartsaŋ, bu iş aləm eliga namus bolqusidir.

Oqurlatgan pullariŋ ivaziga atimni al, aldirgan narsalariŋ ornìga mana bu narsalarni al»,

deb, barca kijgan kijimlarini jecdi va hammasini uniŋ aldiga qojdi;

Ucar atini, qalqan, qlic, va oq jajini ham uniŋ aldiga qojdi.

Şundaj sozlardan soŋ, uniŋ konlini kotarib va kecirimlar sorab, ajaqini opdi.

Dedi: «Agar qajtişiŋda jana Ləjli sarajiga barsaŋ,

səlamimni jetkizgin deb qajsi til blan ajtajin, jaxud xabarimni şundaj-şundaj deb qandaj ajta alaman.

Men şundaj qattiq xçalat va şu daraçada qijin ahvalda qaldimki,

buni esa, soz blan ajtiş va ojlaş ham mumkin emas.

Bu bəla daştida sen menga joldaş boldiŋ, senga şundaj iltimasim bar:

Jar qabilasiga barib, qajsi tamanga ketgan bolsalar jetib algin.

Ul makandan hargiz juziŋni ogurma, başiŋni ham ul astanadan alma.

Çismiŋni uniŋ eşigida xaksar etib, şukranasiga çaniŋni ham nsar et.

Çan вergali вermasa koŋul jar,
Menda daqi çan вila koŋul вar.

Ikkisini senga tapşuramen,
Tufraq əra tənni tapşuramen.

Çanim eşikida əjla pamal,
Koŋlumni itiniŋ aliqə sal».

Ani вu fəsanə əjlaвan tez,
Eşitkuci koŋli həjrət əngez.

Bilgac ozin, əŋlaвan kəlamin
Jer optiju qildi ihtiramin.

Dedikim: «Əja guzini əjjam,
Işq ajəti icra hərfi idqam!

Ul həçr tuniga suвhi ummed,
Ne suвhi umed, mehri çaved.

Mehriga səadət əvçi mətlə',
Ismət hulıəli juziga вurqə'.

Ul nəv' qəmiŋda natəvandur,
Kim elgə hədisi dastandur.

Həm aqzi əra seniŋ məqaliŋ,
Həm koŋli əra seniŋ xəjaliŋ.

Gər qilsaŋ işarətiki sorsam,
Sendin xaвəri əngə jetursam.

Bu muzdədur əngə çandin artuq,
Bəl hərneki dermen əndin artuq.

Nekim menga sen riajət etsaŋ,
Munca nimakim inajət etsaŋ.

Sendin əngə etsam fəsanə,
Ul вergusi ikki munca janə.

Hər soz desaŋ anga jetkururmen,
Əmr olsə çavəв kelturürmen.

Həm kam tapar iki dilaram,
Ortada dəqi menga jetar kam».

Məçnun dedi: «Ej rəfiqi həmdəm!
Çan вəxş dəmiŋ jaramqə mərhəm,

Çan вerişga koŋliŋ konmasa, menda ham çan вlan koŋil вar.

Har ikkisini senga, tənimni esa tupraqqa tapşurajin.

Sen esa çanimni eşigi tagida pajmal et, koŋlimni itiniŋ aldiga taşla!»

Bu sozlar Maçnunniŋ ozini hajaçanga saliв, eşitucini esa hajratda qaldirdi.

Zəjd Maçnunni taniв, uniŋ sozlarini aŋlagac, jer opiв ihtiram qildi.

Dedi: «Ej, işq ajatiga sŋiв ketgan, zamananiŋ jaganasi!

U haçr tuniniŋ umid taŋi, joq, вalki aвadij qujaşi,

çamaliga saadat asmani mətlə', pakizalik pardalari juziga nqaв вolgan (Ləjli),

seniŋ qamiŋda şundaj natavanki, sozi elga dastandir.

Aqzida seniŋ sfatlariŋ, koŋlida esa, xajaliŋ çilvalanadi.

Sen вirar narsa desaŋ, men unga jetkiziв, xaвariŋni ajtsam.

Bu xuşxaвar unga çandan ham artiq вolaçak, вalki nma ajtmajin, undan ham artiq вoliв tuşar.

Menga rahmiŋ keliв, şuncalik narsalarni вaqişladiŋ.

Unga men seniŋ xaвariŋni jetkizsam, u ham menga ikki şunca narsalar вergusidir.

Ajtgan sozlariŋni unga jetkizaman, agar вujursa çavaвini ham keltiraman.

Ikki dilaram ham muradiga jetadi va ortada turgan men ham maqsadimga erişaman»

Maçnun dedi: «Ej meniŋ ajrilmas dostim! çan вaqişlavci sozlariŋ jaralarimga malhamdir.

Hiçrani tilimni lal etiвdur.
Soz derni menga məhal etiвdur.

Lekin cu işimni sorduŋ axir,
Halim вu dururki korduŋ axir.

Kim men, meni dərdməndi məhçur,
Ta вolqaj atim qaşiŋda mozkur.

Sen cunki вu jarliq qilursen,
Hərne der esaŋ ozuŋ вilursen.

Aini vəfa şiariŋ olsun,
Bar emdiki təŋri jariŋ olsun».

Zəjd oldi fələk rəv uzra rakiв,
Surdi əndaqki nəçmi saqiв.

Ul tez qəвilə sari surdi,
Məçnun daqi jandiju pojə urdi

Ul jerga degin jugurdi çandin,
Kim kocmiş edi qəвilə andin.

Ej jari mənazili nəsimi,
Çan ətri вerur dəmiŋ şəmimi.

Jetgac вu şəmim вexud oldum,
Çanan xəвərin de, joqsa oldum!

Uniŋ hiçrani meniŋ tilimni lal etiв, sozlaşni ham mahal qiliв qojgan.

Nhajat meniŋ işimni soradiŋ, ahvalimniŋ nma ekanligini oziŋ kordiŋ.

Men вir dardmand, çdalik dardiga tuşkanligimni va kim ekanligimni вildiŋ.

Sen şundaj dostlik qilajatirsan, har narsa desaŋ ham oziŋ вilasan!

Endi vafa rasmi seniŋ şiariŋ вolsin, вar endi, taŋri jariŋ вolsin!»

Zəjd xuddi falakniŋ ucar atiga mingandek, ucar julduzga oxşaş atini surdi.

Zəjd tezdan qaвila taman at captirdi, Maçnun ham qajtiв ketdi.

Maçnun çan-çahti вlan Ləjli qaвilasi kociв ketgan jergaca juguriв вardi.

Ej jar manziliniŋ nəsimi, seniŋ nafaslariŋ çan ətrini sacadi.

Oşa ətrniŋ xuşвojligidan вexud вoldim. Çanandan xaвar вergin, joqsa oldimku!

# XVII

**Qujaş ozinin̡ issiq nurlari ʙlan hər jaqni qizitganda, Maçnun Ləjlinin̡ kociʙ ketgan çajiga ʙariʙ, qotur it ʙlan dostlarca ucraşgani va otkunci kşilar ʙlan suhʙatlaşgani va Zəjdnin̡ Ləjlidan xaʙar jetkizgani**

Bu ərsədə əjlagan təku poj,
Soz sahətida вu nəv' urar goj:

Kim jetti cu ul dəmənqə Məçnun,
Kim səjr etiв erdi mehri gərdun.

Kun tuş ediju təmuz fəsli,
Çəvza вilə mehr taв vəsli.

Kun gərm вoluв həlak çanqə,
Ləjli kiвi ot saliв çahanqə.

Hər jelki esiв hərarət amez,
Məçnun dəmidek çərahət əngez.

Tinmaj juguruв qujun təgidin,
Qum uzra əjaqi kujmagidin.

Xurşed hərəratidin ənçum,
Jer sajəsi astida вoluв gum.

Kok təв'igə cun hərarət aşiв,
Çismiqə şəfəqdin ot tutaşiв.

Taqdin kşikim tilaв nişani,
Bir todə qziq kul ənlaв ani.

Çismidaqi atəşin guhərlar,
Əndaqki kul icra ot komarlar.

Dərjaqə saliв isiq həva taв,
Toləanmaqi oz oziga girdaв.

Bu majdanda tinmaj jugurgan kşi, soz majdanida şundaj top ojnajdi:

Maçnun Ləjliniŋ qaldiriв ketgan çajiga jetganda, asman qujaşi ham sajr etardi.

**Jaz fasliniŋ tuş caqi вoliв,** çavza ajiniŋ eŋ çazirama vaqti kelgan edi.

Kun oz hararati вlan çanga halakat keltirar, Ləjli kaвi çahanga ot salardi.

Har вir esgan hararatli şamal, Maçnun nafasidek çarahatlavci edi.

Maçnun qum ustida ajaqi kujganidan, qujun tagida tinmaj jugurar edi.

Asmandagi вarca julduzlar ham qujaşniŋ hararatidan jerniŋ sajasiga jaşiringan edilar.

Kokniŋ ham hararati aşiв, вutun təniga şafaqlardan ot tutaşiв ketgan edi.

Kimki taqdan nşana istasa, uni вir toda qizigan kul tasavvur qilar edi.

Taq icidagi gavharlar kul iciga komilgan coqdek korinar edi.

Issiq hava darjaga ham taв salgan, uniŋ issiqdan tolqanişi esa oziga girdaв вolardi.

Ordak əngə cun əjaq uzatiв,
Suv çoşi əjaqin elpiratiв.

Ul suv təfidin tilaв fəraqin,
Pərdə əra cirmaвan əjaqin.

Buqdaj вari xoşədin əriliв,
Taвə nəxudi kiвi jariliв.

Aqartiв ekini mehri purnur,
Kok xəttini necukki təв'i məhrur.

Xirmən jerida təzərvu durraç,
Jer taвəsidin teriв qavurmac.

Orgamci şəвaqqə pərdə saliв,
Ul pərdə icida sajə aliв.

Itlar tili jerga jetkuzuв вaş,
Qunrə əsəd icra əjlaвan faş.

Qurtiki hərarət ortaв ani,
Tər mevə əra kiriв nihani.

Ul mevəni mehr pərvəriştə,
Əjlaв вari xam ekanda kiştə.

Kollar jeri suvni çəzв etiв pak,
Suv həsrətidin tənida juz cak.

Ul konlini həçr cak qilqan,
Qəm çanini dərdnak qilqan.

Ul jerga jetişti nagəhandin,
Kim kocmiş edi qəвilə andin.

Ujrukdi həmul dəmənni вisjar,
Ne əql, vəle əngə ne his вar.

Kocmiş edi вari xəjl xanə,
Jerda qaliв ornidin nişanə.

Hər jerdaki kordi uj məkanin,
Juz вirla supurdi astanin.

Ta səjr ila jetti ittifaqi,
Ul jergaki ul sənəm vusaqi.

Konliga tutaşti ujla nəjran,
Kim xilqəti mulkin etti vəjran.

Darjada juzajatgan ordakniņ ajaqlarini suvniņ qajnaşi ilviratiв juвarar edi.

Suvniņ issiqligidan qutuliş ucun ordak, ajaqlarini parda iciga algan edi.

Buqdajlar qavrilgan naxudlar kaвi вaşaqlaridan açraliв ketgan edilar.

Kok ipini hararatli taвiat qandaj aqartiriв juвarsa, nurli qujaş ekinlarni ham şundaj qavçiratiв juвargan edi.

Xirmandagi kaklik va tustavuqlar jerniņ qajnaq qazanidan qavirmac tergandek вolardilar.

Orgamci вolsa şuvaqqa parda saliв, şu parda sajasida jatardi.

Əsəd aji вaşlaniв, itlarniņ tili jergaca asiliв qalqan edi.

Qurtlarni ham issiq kujdurganidan hol mevalar arasiga jaşringan edilar.

Qujaş mevalarni parvariş caqida, qorligida-jaq qurutiв qojgan edi.

Kollar suvni tamam şimiв alganidan, suv hasratidan uniņ təni tars-tars jariliв ketgan edi.

Haçr вlan konli вurdalangan, qam вlan çani kujgan Maçnun,

nagah u jerga jetdikim, qaвila undan kociв ketgan edi.

U xaraвa çajni kop ajlandi, lekin aql va huşdan вegana edi.

Jerda nşanalar qaldiriв, вutun xanadanlar u jerdan kociв ketgan edilar.

Unda-вunda qalgan uj-çajlarni koriв, juzi вlan astanalarini şipirdi.

Ajlaniв juriв, nhajat oşa sanamniņ ujiga jetdi.

Konliga şundaj alavlar tutaşiв, vuçud mulkini vajran qildi.

Həm çismiqa pecu taв tuşti,
Həm konligа iztiraв tuşti.

Bilxassə işqi xanə pərdaz,
Konli əra saldi məxfi ul raz.

Kim jar məqami вu dəməndur,
Kim tufraqi çaniga vətəndur.

Həm dilвər isin tapiв dimaqi,
Boldi jana tazə işq daqi.

Konlini qəm əjladi ləgəd koв,
Çani əra tuşti anca aşoв.

Kim dəhrni qozqadi nihani,
Konlidaqi işq qozqalani.

Birdəm cu вu oti taвti təskin,
Qopti jana ul qəriв miskin.

Mənzilqa juz urdi gam вərgam,
Juz qojdiju səçdə qildi hər gam.

Çanan uji ornini cu tapti,
Çan pərdəsi вirla ani japti.

Kirpiklar ila jerin supuruв,
Tufraqini koz əra jaşuruв.

Əşki вila вalciq əjlaв ani,
Berkitkali rəvzəni вəlani.

Bir ləhzə tənur icida jatti,
Otluq dəmidin əni qizitti.

Kullarni kozigə surmə tartiв,
Koz ujini surmədek qərartiв.

Axur əra ləhzəi qojuв gam,
Kəh вərgidek ənda tutti aram.

Hər danəni tamidinki cekti,
Konli əra mehr tuxmin ekti.

Kijz parəsin ahi kujduruв cust,
Başi jarəsiqə вaqladi rust.

Hərjan jugurur edi uruв ah,
Kim вir qotur itni kordi nagah.

Ham çismiga pec-taв tuşdi, ham koŋliga iztiraв toldi.

Xususan xana pərdaz işq, uniŋ koŋliga jaşirin sirlar saldikim,

вu jer jar maqamidir, tupraqi esa çaniga vatandir.

Uniŋ dumaqi dilвar isini tapgac, işqiniŋ daqi qajtadan tazalandi.

Koŋlini qam jana pajmal qildi, çani вesarançamlikka tuşdi.

Koŋlidagi işqniŋ qozqalani, çahanni ham qozqaв juвargan-dek вoldi.

Uniŋ вu oti вirdəm pasajiв, u qariв вecara jana turdi.

Qadamma-qadam tupraqiga juzini qojiв, har qadamida saçdalar qildi.

Çanan ujiniŋ ornini tapgac, çaniniŋ pardasi вlan uni japdi.

Kirpiklari вlan jerini şipiriв, tupraqini kozlari arasiga jaşirdi.

Bəla tujnugini вerkitiş ucun, koz jaşlari вlan uni вalciq ajladi.

Tandir iciga kiriв, вir pəs jatdida, otluq dəmi вlan uni qizitdi.

Kullarini koziga surmadek tartiв, koz ujini surmadek qarajtirdi.

Soŋra axirga qadam qojiв, saman parcasidek вir nafas unda aram aldi.

Tamidan teriв algan har вir danadan, koŋliga muhaввat uruqini ekdi.

Oz ahidan kujgan kigiz parcalarini, вaşidagi jarasiga mahkam вaqladi.

Har tamanga ah uriв, juguriв jurgan vaqtda, nagah вir qotur itni ucratdi.

Eti teri zəhmətidin ariв,
Ə'zasi xəraşidin qizariв,

Həm suji rəvan aqiz-вurundin,
Həm çismi çuda вoqun-вoqundin.

Qan qalmadi ulcə rəglariga,
Çildi japişiв songaklariga.

Ə'zasida unda-munda вir tuk,
Ul həm вoluв əngə вir aqir juk.

Qilmaj jurumakka məjl hərgiz,
Qujruqi jukin cekarga açiz.

Erniki japilmajin tişiga,
Jə'niki kulumsuв oz işiga.

Koziki ozin cuqurqa saliв,
Ə'zasiqa вaqqali ujaliв.

Aqzi nəfəsi nəsimi mehnət,
Qujruq əngə zəjli mimi mehnət.

Juz jol tənjqə jasaв çərahət,
Mehnət kiriвan ciqarqə rahət.

Bəs kim təni rəvzən uzra rəvzən,
Rəvzən-rəvzən вoluв əngə tən.

Jaralari icra qajnaşiв qurt,
Həm ənda ələrqə tu'mə həm jurt.

Qilqac jərəsini qurt dərhəm,
Til вirla jalamaq əngə mərhəm.

Bəlkim вu əduvqə qəhr surmak,
Hər ləhzə əlargə til tegurmak

Qanliq çəsədidə вir suruk zaq,
Bir laləda ujlakim necə daq.

Ucuв-qonuв əjlaв əngə qinlar,
Zəxm ustida ujlakim ciвinlar.

Joq əngə ciвin qorur məçali,
Quş qavqali xud ne ihtimali?

Məçnun korgac вoluв muşəvvəş
Konliga вu zulm keldi naxuş

Terisidagi jaralardan goşti qacgan, qaşişdan a'zasi qizariв ket-gan edi.

Ham aqzi-вurnidan suvi aqqan, ham çismi вoqun-вoqunidan ajrılgan.

Tamirlaridan qan qaciв, terisi sujaklariga japişiв ketgan.

A'zasida unda-munda вir tuk, u ham unga вir aqir juk вoliв,

Jurişga ham maçali qalmagan edi, hatta qujruqinin jukini ham kotarişga aciz edi.

Ləвlari вir-вiriga japişmaganidan, tişlari irçajiв, goja oz ha-liga kulgandek вolar edi.

Kozlari ham oz a'zasiga qaraşga ujalganidan, cuqur tuşiв ketgan edilar.

Aqzidan ciqqan nafasi, azaв-uquвat nasimidir. Bukuk dumi esa mihnat miminin damanasidir.

Azaвnin kirişi va rahatnin ciqişi ucun, unin taniga çarahatlar juzlaв jol jasagan edilar.

Tənlari ilma-teşik вoliв, şu teşik tən, unga tən xizmatini otar edi.

Jaralari icida qurtlar qajnaşar, u jaralar qurtlar ucun ham jurt, ham aziqdir.

Qurtlar unin jarasini kavlaв juвarganidan tili вlan jalaganda unga malhamdek tujulardi.

Itnin har nafas oşa qurtlarga til tekkizişi, xuddi duşmanga qar-şi qahr-qazaв sacmaqdek edi.

Qanli çasadiga qongan zaqlar, lalaga tuşgan daqlarga oxşardi.

Jaraga japişgan ciвinlardek ularnin uciв qonişlari itga azaв вe-rar edi.

Pəşşəlarni qorugani maçali joqu, quşlarni quvişga qandaj kuci jetsin?

Maçnun вu ajanc ahvalni koriв, taşvişga tuşdi va konli вadtar-raq вuzildi.

Itgə qojuвan təni itaət,
Ul xəjlqə вaşladi şəfaət:

«Kej xil'ətu вojniŋiz muвarək,
Bolqan mengə вarcə taçi tarək.

Başimdagi juz jərə nişani,
Hər вir вiriŋizniŋ aşjani.

Koŋlumdagi juz teşuk teşiв ah,
Hər вir вiriŋiz ucun vətəngah.

Əjlaŋ вu xəraвəni nəşimən,
Kim çəvru çəfa cekar kşimən.

Kozumni coquŋ, tənimni tişlaŋ,
Aniŋ kozinu tənin вaqişlaŋ.

Qəsdiŋiz əgər nəhif itdur,
Bu xəstə daqi zəif itdur».

Kordiki вu uzri laвou pec,
Quşlarqa təfavut əjlamas hec.

Fərjad ilə vəhşət etti aqaz,
Rəm tapiв əlarqə вoldi pərvaz.

Keldiju ul it təвanin opti,
Gəh pəjkəri natəvanin opti.

Koв korgac əniŋ tənidə jarə,
Oz koŋlagin etti parə-parə.

Aldiju aritti jarədin qan,
Ul pəjkəri parə-parədin qan.

Qanin tənidin cu ajladi kəm,
Baqladi jəralərini məhkəm.

Oz koŋlakini əngə çul etti,
Qan jaşidin əngə gul-gul etti.

Cun вoldi əni taŋardin azad,
Juz dərd ilə nudвə qildi вunjad:

«Kej mehru vəfa вilə şiriştiŋ,
Ənduhu məlal sərnəviştiŋ.

Uldəmki təniŋda sihhət erdi,
Koŋluŋda şukuhu quvvət erdi.

itga rahmi keliв, u quşlar va haşaratlarga şundaj dedi:

«Ej kijingan kijimlari va вojlari muвarak воliв, meniŋ вaşimga taç воlganlar!

Başimdagi juzlarca jaralarniŋ nşanalari har вiriŋiz ucun aşjandir.

Ahlarim zarвidan para воlgan koŋlimniŋ teşuklari, har вiriŋiz ucun vatangahdir.

Bu xaraвaga keliв çajlaniŋ, cunki men çaвru-çafa cekuci kşiman.

Kozlarimni coqiŋ, tanlarimni tişlaŋ, uniŋ koz va tanini qojiŋ.

Agar qasdiŋiz şu açiz itda воlsa, men ham вir zaif itman».

Bu jaliniş-jalвarişlar quşlarniŋ parvajiga kelmaganini koriв,

avaziniŋ вarica vahşat saliв вaqirdi, quşlar вundan cociв, uciв ketdilar.

It aldiga keliв, uniŋ gah taвanini, gah natavan gavdasini opdi.

Uniŋ tənida kopgina jaralarini korgac, oz kojlagini ham para-para qiliв,

jirtiв aldida, u para-para воlgan tənniŋ jaralaridan ciqqan qanlarni tazaladi.

Tənidagi qanlarni ərtgac, jaralarini mahkam вaqlaв qojdi.

Oz kojlaklarini unga kijgizdi va u kojlakka qanli jaşlaridan gullar saldi.

Şu ajanc manzaralardan azad qilgandan soŋ, juz dard вlan muŋli kujladi:

«Ej muhaввat, vafa вlan jaratilgan, taqdiri qam, kulfat вlan tolgan!

Bir vaqtlar saqlam va koŋliŋ şadlik, quvvat вlan tolgan edi.

Tə'вiꞑ tapiвan mizaçi xəffaş,
Xramiꞑ вeriвan jəzəkkə xəşxaş.

Vəhmiꞑ qiliвan вori kozin tort,
Hər tun təniqə kozi saliв ort.

Cəꞑgiꞑga pələꞑ koz salur caq,
Baştin əjaqi вu qussədin daq.

Bəвr aliꞑga ujlakim səqətlar,
Tirnaqiꞑdin tənidə xətlar.

Bars atlamaqiꞑ məlalətidin,
Baqlaв kozini xçalətidin.

Nəsrin deвan el kəfiꞑ məkanin,
Pərvin deв ulus iziꞑ nişanin.

Ilkiꞑga xina jaqiв muəjjan,
Gəh çəjrənu gahi gəvzi çəjrən.

Bojnuꞑ əra şoxlar tənaвi,
Başiꞑ uza şahlar rikaвi.

Gahiki qəzəв вila irildaв,
Gərdu əsədi kiвi çirildaв.

Bu dəmki məlal ila вoluвsen,
Jə'niki вu hal ila вoluвsen.

Sendin qilur ersə el tənəffur,
Bardur menga suhвətiꞑ təfaxur.

Bir kun neki koji icra hurdiꞑ,
Itlar вila hər tərəf jugurdiꞑ.

Bir tun neki tartiвan fiqani,
Bolduꞑ eşikida pasвani.

Bir vəqt nekim vəfa jolidin,
Başiꞑga soꞑgak jediꞑ qolidin.

Bir caq ne lutf etiв irадə,
Bojnuꞑga saliв edi qəladə.

Çanim вolsun təniꞑ nisari,
Baqrim вolsun tişiꞑ figari.

Jarəв fələk əjlaвan qəmiꞑ rəf',
Bolsun вari zə'fu mehnətiꞑ dəf'.

Kecalari korşaparaklardek ujqaq va qaravullar seniŋ huşjarligiŋ aldida koknari boliв qalardilar.

Vahimaŋ вlan вoriniŋ kozi çavdirar, har tun uniŋ təniga koziŋ alav salardi.

Cangallariŋga arslanniŋ kozi tuşgan caqda, вaşdan-ajaq u qussa cekiв daq (xal-xal) boliв qalardi.

Jolвars ham seniŋ aldiŋda oluk hajvandek, tirnaqiŋ zarвjdan uniŋ tənida ciziqlar вolardi.

Seniŋ atiliв, sapcişiŋdan jolвarslar ham vahimaga tuşiв, xçalat tartiв, kozini jumardilar.

Kaftlariŋ tuşgan jerni el, nasrin guli va izlariŋni Hulkar deв aŋlardilar.

Qollariŋniŋ xnasi gah kjik, gah вuqular qanidan вolar edi.

Bojniŋga şox gozallar ip вaqlardilar, şahlarniŋ uzangisi seniŋ вaşiŋda edi.

Gah qazaв вlan irillaв, gah çahan şeri kaвi hajqirardiŋ.

Endi esa şundaj ahvalga tuşiв, nacarlikda qaliвsan.

Sendan el çirkansa, men suhвatiŋ вlan faxrlanaman.

Bir vaqtlar uniŋ kocasida huriв, itlar вlan tos-topalaŋ qoparar ediŋ.

Kecalari esa iqan tartiв, uniŋ eşigida pasвanlik qilar ediŋ.

Sen uniŋ qolidan вir vaqt emas, kop vaqt vafa sujaklarini jegansan.

Kop caqlar senga lutf etiв, вojniŋga halqa вaqladilar.

Çanim tənlariŋga qurвan вolsin, tişlariŋdan вaqrim teşilsin!

Ilaji falak, seniŋ вarca azaв-uquвatlariŋni daf' etsin.

Həm вurnadin emdi custraq вol,
Həm tazəu təndurustraq вol.

Uldəm jana вolsa вəxt həmdəm,
Bolsaŋ jana ul eşikka məhrəm.

Jatliq sfətini tutmaqajsen,
Men xəstəni həm unutmaqajsen.

Çanim aliв ul tərəf guzar et,
Tufraqiqə kojiniŋ nisar et.

Itlar вila ajlasaŋ təku poj,
Mendin вariniŋ qaşida juz qoj.

Kojida soŋgak qiza qilur dəm,
Jad et вu zəif çismini həm.

Gər taliu вəxt jar taвsaŋ,
Çanan hərəmiqə вar taвsaŋ.

Bar əhli qavuв ul astandin,
Kimsə seni «ciq!» deməsə andin.

Tun вolsəu ul hərəm pənahiŋ,
Dəhlezi icinda təkjəgahiŋ.

Jatiв eŋakiŋ ilikka qojsaŋ,
Tumşuquŋ oşal eşikka qojsaŋ.

Mendin ul eşikni op nihani,
Joq ujlaki kimsə вilgaj ani».

Aqziqa kozini surtuвan koв,
Dediki: «Əjaqi tufraqin op.

Ikisini tirnaqiŋ вila oj,
Hər jerdaki ul əjaq вasər qoj».

Bu nuktəlar ul qiliв şumarə,
otkuncilar əjlaвan nazarə.

Hərkim taniв ani zar jiqlaв,
Qəm koŋlin etiв figar jiqlaв.

Tanimaqan əjlaвan təhəjjur,
Əhvaliqa jol tapuв təqəjjur.

Koŋli kujuв ujlə maçəradin,
Bir soxtə sordi ul aradin:



Maçnun qotur it aldida.

Avvalgidan ham kuclirak va saqlamraq вolgin.

Baxt senga joldaş вoliв, u eşikka jana mahram вolsaŋ,

oziŋni вegana aliв, men xastani ham unutmagin.

Çanimni oşa tarafga aliв вariв, kocasiniŋ tupraqiqa вaqişla.

Itlar вlan topalaŋ qozqaв jurganiŋda, men ucun ular qaşida tiz cokkin.

Oşaniŋ kocasida sujak kemiriв, aziqlanajatgan vaqtiŋda, men kucsizniŋ çismini ham jadiŋga saliв qojgin.

Agar вaxt-tali'iŋ jar вoliв, çananniŋ hərəmiga jol tapsaŋ,

davlatlilar oşa astanadan seni quvlamasalar, kimsa seni u jerdan «ket!» demasa,

kecasi u hərəm panahiŋ вoliв, dahlizi sujanciqiŋ вolganda,

ijaklariŋni ajaqiŋga tiraв tumşuqiŋni oşa eşikka qojganiŋda, kimsaga sezdirmaj, maniŋ ucun oşa eşikni op».

Maçnun uniŋ aqziga kozini surtiв dedi: «Basgan izlariniŋ tupraqini opiв qoj.

Tirnaqiŋ вlan meniŋ ikki kozimni ojda, вasgan qadamlariniŋ orniga qoj».

Şundaj sozlarni вirma-вir ajtiв turgan caqda, jolavcilar koriв qaldilar.

Taniganlar çuda qamgin вolişiв, zar-zar jiqladilar.

Tanimaganlar esa Maçnunniŋ ahvalidan hajratga tuşiв ozgardilar.

Ulardan вiri вu maçaradan koŋli kujiв, aciniв soradi:

«Kej işq icra əxgər olqan!
Ne əxgərkim səməndər olqan.

Bu ot вila pəjkəriŋgə tərtiв.
Bu ot вila xilqətiŋga tərkiв.

Zatiŋ вoluв ot вila srişta,
Taŋ joq desəlar seni fərişta.

Həm keldi fəriştəvəş sfatiŋ,
Həm вoldi mələk sfat zatiŋ .

Muncəki tapiв sen itga ulfət,
It вirla mələk əra ne nisвət?

Hər ujqaki вolsə itga mənzil,
Bolmas mələk ul uj icra nazil?

Necun əraŋizdədur məsafat,
Cun вar ul ikav əra munafat?»

Məçnun dedi jiqlaвan cekiв ah:
«Kej işqdin olmaqan sen agah!

Joq, seni mələk desəm qəriвi,
Kim joq senga işqdin nəsiвi.

Mendek ne erur mələk demak rev,
Kim korsə meni qiraq tutar dev.

Işq ortadi ul sfət vuçudum,
Kim вoldi nəвud вarcə вudum.

Ul ot əra əjləsəŋ təəmmul,
Taвquŋ вədənimni todəi kul.

Ne taŋ əgər it xiram qilsə,
Todə kul əra məqam qilsa?

Hər itgaki jetsa вir çərahət,
Kuldin jetişur təniga rahət.

Bu itniŋ erur çərahəti koв,
Demak вolməs kul ustidan «qoв».

Joq, joqki, emastur itlik ənda,
Itlik menga xətm erur çəhanda.

It men menu ulusqə ar men, men,
Başdin əjaqi figar men, men!

«Ej işq icida coq ʙolgan, joq, ʙalki lavillama alav ʙolgan!

Badaniŋ şu otdan jasaliʙ, ʙarliqiŋ şu otdan tarkiʙ tapgan.

Zatiŋ ot ʙlan juqrilgandir, seni farişta desalar açaʙlanarlik emas.

Sfatlariŋ ham farriştaga oxşajdi, zatiŋ ham malak sfat ekan.

Nega it ʙlan ulfatsan, it ʙlan malakniŋ qandaj munasaʙati ʙar?

Itga manzil ʙolgan har qandaj ujga, malak tuşmajdi-ku?

Ortada şuncalik ziddijat ʙoliʙ turiʙ, nma ucun araŋizda teŋlik ʙar?»

Maçnun ah cekiʙ, jiqlaʙ dedi: «Ej, muhaʙʙatdan ʙexaʙar kşi!

Seni malak desam taaççuʙ emas, cunki senga işq nəsiʙ ʙolmagan.

Menga oxşaganni malak demak, jalqancilikdir, meni dev korsa ham qacadi.

Işq ʙutun vuçudimni şundaj ortadiki, ʙutun ʙarliqim ham naʙud ʙolgan.

U otga zehn salganiŋda edi, ʙadanimniŋ kul todasi ʙolganini korar ediŋ.

It juriʙ keliʙ şu kul todasida maqam tutsa ne açaʙ?

Agar har qandaj itga çarahat jetsa, kuldan təni rahat tapadi.

Bu itniŋ çarahati kop ekan, şundaj şfa ʙerguci kuldan «ket» deʙ hajdaʙ ʙolmajdi.

joq-joq, unda itlik korinmajdi, itlik çahanda faqat menga xas.

It men, men, ulus ar qilgan men ʙolaman. Başdan-ajaqigaca jaralangan men ʙolaman!

Koв zəxm tənimni urdi вərhəm,
Ul keldi вu zəxmlarqə mərhəm.

Kim вolsə tənida koв figari,
Hər zəxmdin olsa iztirari.

Kim mərhəm ila dəvasi qilsa,
Çanin ne əçəв fidasi qilsa?

Bolsa edi mendə juz tumən çan,
Jer taвmaqaj erdi вu вədən çan.

Barin əngə zar qilqaj erdim,
Joliqə nisar qilqaj erdim».

Bu erdi fəsanəvu fusuni,
Kim qildi jana qulu çununi.

Jadiqə cu kirdi vahşiji dəşt,
Qilmaq kjiku qulan вilən gəşt.

Ul itniŋ əjaq ilikin opti,
Nəxçir əzimətiqə qoвti.

Boldi jana sajiri вijaвan,
Manuslarin tilaj ştaвan.

Ul ləhzəki Zəjd вoldi qasid,
Ləjli sari tapiвan məqasid.

Həj icida cun qərar taвti,
Xilvətdə ul ajqa вar taвti.

Ul pərdələr icra qunсə kirdar,
Bu taşqari вoldi əngə sirdar.

Nekim вiliв erdi jaridin soz,
Devanəi вeqərarіdin soz.

Korguzdi deməkdə ihtimamin,
Ərz əjladi alida təmamin.

Ləjli cu əniŋ sozin eşitti,
Koŋli temurin dəmi eritti.

Çani əra əndaq ot tutaşti,
Kim dudi əniŋ вaşidin aşti.

Gisusimu erdi ənвər alud,
Ja ciqmiş edi вaşiqa ul dud?

Kop jaralar tənimni tugatdilar, u keldida jaralarimga malham qojdi.

Tənidagi jaralardan azaв tartgan kimsaga,

kimki dari-darman вlan dava qilarkan, unga çanini ham fda qilsa ne açaв?

Menda juz tuman çan вolsa edi, вadanimda hec qaldirmasdan hammasini ham вaqişlar edim.

Hammasini unga вaqişlaв, jolida qurвan qilar adim»..

Şundaj çaziвali sozlarni ajtgac, uniŋ çununi (telвaligi) jana haddan aşdi.

Jadiga daşt hajvanlari: kjik, qulanlar вlan gaşt etmak tuşdi.

U itniŋ qol-ajaqlarini opiв, kjiklar makaniga ketdi.

Hamsuhвat ulfatlarini taqtariв, tezdan вjaвan sajriga tuşdi.

Zəjd Maçnunniŋ xaвarini Ləjliga jetkaziş ucun jolga tuşgan edi.

U Həj qaвilasiga jetgac, вir xilvatda aj juzli Ləjlini ucratdi.

U, pardalar icidagi quncaga taşqaridan sirdar вoldi.

Zəjd, Ləjliniŋ вeqarar, devana jari toqrisida nmaiki вilgan вolsa,

hammasini unga qaldirmasdan astajdil ajtiв вerdi.

Ləjli uniŋ sozini eşitgac, tartgan ahidan koŋliniŋ temiri ham eriв ketdi.

Çaniga şundaj ot tutaşdiki, tutunlari вaşidan ham aşiв ketdi.

Oşa tutunlar uniŋ вaşiga ciqqan edimi? Jaki u qap-qara ənвər alud zulfimi edi?

Gisu kiʙi pecu taʙ taʙti,
Taʙ icra ozin xəraʙ taʙti.

Juz uzr ila Zəjd sari ʙaqiʙ,
Həsrət suji kozlaridin aqiʙ:

«Ķej təŋ əra çan ʙeriʙ kəlamiŋ,
Çismiqə rəvan ʙeriʙ pəjamiŋ!

Çan dərdiqə carəkoş sensen,
Adəm dema'jin suruş sen sen».

Ķoʙ uzr qiliʙ soziga pəjvənd,
Nəqdinə ʙəse tapiʙ kramənd.

Taşqari juʙardi kim «muni al,
Az erdi qaşimda nəqd filhal.

Uzruŋni ʙu nəv' qolmaqumdur,
Juz muncaqa qani' olmaqumdur.

Bolqajmuki lutf ila vəfadin,
Bir ruq'ə ʙu zar muʙtəladin.

Devanəvəşim sari jetursaŋ,
Həm munda çəvaʙini ketursaŋ?».

Zəjd etmadi dilistanqə minnət,
Dediki: «Erur ʙu çanqə minnət.

Bat ʙolki hərif muntəzirdur,
Bu əmrda məks ʙəs muzirdur».

Ləjli tilaʙan dəvatu xamə,
Filhal muhərrər etti namə.

El aŋlaridin icdə juz ʙijm,
Qasidqa nihani etti təslim.

Qasid aliʙ oldi dəşt pəjma,
Ul jergakim ul qəriʙ şəjda.

Iş kəjfijətin saliʙ əraqə,
Taʙşurdi ʙitikni ʙenəvaqə.

Ne erkanini cu ʙildi Məçnun,
Zə'f etkanidin jiqildi Məçnun.

Çismiqaki jerga pəst tuşti,
Namə kiʙi juz şkəst tuşti.

Bu xaвarni eşitgac, alav icida zulfi kaвi вuraliв-вuraliв, ozini unutdi.

Kozidan hasrat jaşlari tamiв, juz uzr вlan Zəjdga вaqdi.

«Ej, sozlari tənimga çan вeriв, xaвarlari çismimda qan jurgizgan!

Çanim dardiga cara tapguci sen-sen, adam demajin, xuşxaвar keltirguci sen—sen»

Kop uzrlar вlan qimmatli tartiqlar вerdi.

Zəjdni taşqariga ciqariв: «Buni algin, hazirca qolda вari şu,

Qilgan xizmatlariңni unutmajman, juz şunca narsa вersam ham azlik qiladi.

Sen вir lutf etiв, vafa korsatsaң, men zaru-muвtaladan вir maktuвni,

devanaginamga aliв вarsaңu, ham menga çavaвini keltirsaң?»

Zəjd dilвarniң tlagini qaвul qiliв, dedi: «Çanim вlan, вu meniң вurcimdir.

Tez вolgin, duşmanlar vaqif вoliв qalmasinlar, вu jerda mahtal вoliв turiş zarar keltiradi».

Ləjli davat, qalam aliв, darrav namə jazdi.

Kşilarniң вiliв qalişlaridan qorqiв, xaвarciga namani maxfi'j tapşirdi.

Xaвarci namani aliв, ul qariв şəjdaga jetkaziş ucun daşt taman ketdi.

Butun ahvallarini ajtiв, namani u вenavaga tapşirdi.

Maçnun ahvalniң nma ekanligini вilgac, haldan ketiв jiqildi.

Oşa juz вukilgan namadek, Maçnun ham вuraliв-вuraliв jerga jiqildi.

Ej pəjki xuçəstə pəj xəвər ne,
Degil senga rəvşən olsə hər ne.

Bir soz вila dərdimə dəva вer,
Namən̡ вar esa ciqar menga вer!

Ej muвarak qadam elci! вutun korgan-вilganlariŋniŋ xaвari-ni ajtgin.

Bir soz вlan meniŋ dardimga ham dava qil, naməŋ вolsa ciqa-riв menga вer.

Ul naməqə cun kuşad ʙerdi,
Məzmuni oqur zəmaꞑ ʙu erdi:

«Ul taꞑri ati ʙila ʙu mənşur,
Kim ʙerdi koꞑulga işqdin nur.

Urqac məji işqniꞑ səlasi,
Adəmqə jetuşti iʙtilasi.

Bir çur'əki cekti ul çgərxun
Məst oldi, ne məst ʙəlki maçnun.

Ul məj ʙila kimga kim ʙeriʙ ʙər,
Təlx etti fraqdin qatiʙ zəhr.

Berganga mufarəqət ʙəlasin,
Jetkurdi muvasələt şifasin.

Bulʙulniki qildi zaru qəmnak,
Gul koꞑlagini həm əjladi cak.

Pərvanə gudazu sozi əndin,
Ot şəm'qa daqi rozi əndin».

Cun ʙujla saciʙ ʙəse çəvahir,
Əndin soꞑ etiʙ ʙu nuktə zahir:

«Kim uşʙu rəqəmki nəqşi Cindur,
Bir xəstəqa ʙir şikəstədindur.

Jə'ni meni zaru muʙtəladin,
Sengaki qutulmadiꞑ ʙəladin.

U, namani aciв oqudi, mazmuni şundaj edi:

«Koŋilga işqdan nur вergan taŋri ati вlan вu namani вaşlajman.

Işq məjiniŋ da'vati adamni вəlalarga ducar etdi.

Şu işq məjidan вir hoplagan u çgarqan mast вoldi, mast emas, вalki maçnun вoldi.

Kimgaki, u məjni tartiq etgan вolsa, fraq вlan acciq zaharni qoşdi.

Ajriliq вəlasini вerganga, vasl şfasini ham jetkazdi.

Bulвulni zar qamgin etiв, gul kojlagin ham cak-cak etdi.

Parvananiŋ вehad kujuşi, janişi va şam'ga otniŋ nasiв вolişi ham şundan».

Şundaj çavharlarni saciв, soŋra вu sozlarga tuşdi:

«Xtaj naqşlariga oxşagan вu satrlar, вir şkastaniŋ вir xastaga jazganlaridir.

Ja'ni men zaru-muвtaladan, sengaki qutulmadiŋ вəladan.

Ej işq otidə xəsim necuksen,
Ej ʙedilu ʙekəsim necuksen!

Ej ʙolƣali işqim icra modhuş,
Bir çur'əi vəsl qilmaƣan noş!

Ej firqətim icra gər jaƣiʙ taş,
Miꞑ taş jeʙan jaşurmajin ʙaş!

Ej həçrim otida gər ʙoluʙ kul,
Hər şu'lə korunuʙan əngə gul!

Ej xari ƣəmimni çanƣə urƣan,
Gulʙangin əniꞑ çəhanƣa urƣan!

Ej silsiləi çunun eliꞑda,
Dəz qujruƣidin rəsən ʙeliꞑda.

Haliꞑ nedurur firaqim icra?
Fikriꞑ nedur iştijaqim icra?

Saciꞑga japuşsa xaru xaşak,
Kim tartar ekin ʙirin-ʙirin pak?

Fərqiꞑki emiş quş aşjani,
Kim urkutur erkin əndin ani?

Başiꞑki spehr uşatti dərhəm,
Kim ʙaƣlar ekin əlarƣə mərhəm?

Oltursə juzuꞑga gərdu xari,
Kim aritur erkin ani ʙari?

Çismiꞑki qanasə ƣəm taşidin,
Kim jur ekin ani koz jaşidin?

Xariki kəfiꞑga ʙarur erkin,
Kirpik ʙila kim ciqarur erkin?

Həçr oti təniꞑni kujdurur caƣ,
Kim sacar ekin ul otqə tufraƣ?

Qum uzra jiqilsə çism zariꞑ,
Kim ʙar ekin ənda ƣəm gusariꞑ?

Hərjan jugururda zaru ʙekəs,
Sajəꞑ seꞑga həmrəh erkinu ʙəs.

Taƣ icida issiƣ olsə mə'lum,
Sajə qilur erkin ustiꞑa ʙum.

Ej menin̡ işq otidagi xəsim necuksan? Kon̡li azar tapgan kimsasizim necuksan?

Ej, menin̡ işqimda ʙehuş ʙolmaq ucun, vasl məjidan tatmagan!

Ej, menin̡ firqatimda ʙaşiga taş jaqiʙ, min̡ taş jesa ham ʙaşini jaşirmagan!

Ej haçrim otida kul ʙolgan, har şu'lani gul deʙ ʙilgan!

Ej, qamim tkanini çaniga urgan, ʙulʙuldek farjadini çahanga tarqatgan!

Ej, qolida çinnilik zançiri, vahşijlar qujruqidan arqani ʙelida!

Fraqim icra ahvalin̡ qandaj? Iştijaqim icra fikrin̡ nedir?

Saclarin̡ga japişgan xaşak, xəslarni ʙitta-ʙitta kim tazalaʙ alar ekan?

Başin̡ga uja salgan quşlarni kimlar quvar ekan?

Taqdir tamanidan parcalangan ʙaşin̡ga kimlar malham qojar ekan?

Juzin̡ga tuşgan çan̡-tozanlarni kim ərtər ekan?

Qam taşidan qanga ʙojalgan tənin̡ni kim koz jaşi ʙlan juvar ekan?

Kaftin̡ga kirgan tkanlarni, kirpigi ʙlan kim ciqarar ekan?

Haçr oti tənin̡ni kujdurganda, kim u otga tupraq sacar ekan?

Azaʙlangan çismin̡ qumga jiqilganda, senga kim qamxorlik qilar ekan?

Jalqiz ozin̡ farjad uriʙ, har taman jugurganin̡da, faqat sajan̡ senga hamrah ekan.

Taqlar arasi isiʙ ketganda, ustin̡ga faqat ʙumgina saja salar ekan.

Vəjranədə muhlik olsə ənduh,
Cuqz əjlar ekin вaşiŋ uza «duh».

Hiçran tuni вaşiŋ alsə вeвak,
Suвh əjlar ekin senga jəqa cak.

Qləm zə'fida dəşt uzra jatsaŋ,
Qum вistər ekin ajaq uzatsaŋ.

Tun вaşiŋa vəhş olur ekin çəm',
Aliŋda вori kozi ekin şəm'.

Qan jutqali istasaŋ pjalə,
Tapilmas ekin вəqəjri lalə.

Olturur ekin ciвin qaşiŋqə,
Ujrulur ekin qujun вaşiŋqə.

Ej kaş spehri tijrə ənçum,
Bergaj menga daqi ul tənə'um.

Kim tunu-kun olqamen rəfiqiŋ,
Jolsiz jugururda həmtəriqiŋ.

Sen вolsaŋgu men çəhanda məvçud,
Bolsa jana kainat naвud.

Gəh saвitu gəh çahanda səjjar,
Joq dəhr dijari icra dəjjar.

Dilxah ilə ikkimiz məaşi,
Ajini visal вetəhaşi.

Mə'mən вədəniŋga qojnum olsa,
Məskən ilikiŋga вojnum olsa.

Gəh egnima təkjə qilsa вaşiŋ,
Təvqi zəqənimda вolsa qaşiŋ.

Gəh juzumə tutsa juzuŋ aram,
Aqziŋga jetursə ləвlarim kam.

Jetsə tənimə tilarda vajə,
Həmxaвəliqiŋ necukki sajə.

Nəjlajki spehri hərzə navərd,
Qildi вu muraddin meni fərd.

Seniŋ necakim qəmiŋga joq məhl,
Cun er kşisen вu səhl erur, səhl.

Vajranalarda seniŋ qamiŋ halakatga jetkizsa, вaşiŋ ustida вajqqlilar «duh» dejar ekan.

Rahimsiz hiçran tuni вaşiŋni alsa, taŋ senga jaqasini cak etiв вaqar ekan.

Qamdan zaiflaniв daştda jatkaniŋda, qumlar senga toşak ekan.

Kecasi jirtqic hajvanlar atrafiŋga toplanganda, aldiŋdagi şam'iŋ вoriniŋ kozi ekan.

Qan jutiş ucun pjala aqtarsaŋ, laladan вaşqa hec narsa tapilmas ekan.

Qaşiŋga ciвinlar otirar ekan, вaşiŋga qujunlar jaqilar ekan.

Kaşki qaranqu zindanga oxşagan aləm, menga ham şundaj ni'matlarni вaqişlasa.

Kun-tun rafiqiŋ вoliв, jolsiz jugurişda hamrahiŋ вolsam.

Çahanda sen вlan men вolsamu, вutun kainat naвud вolsa.

Gah toxtasak, gah sajr qiliв jursakda, вu aləmda çim turmasak.

Ikkimiz dilxahlik вlan umr otkaziв, tinclik вlan vsal gaştini sursak.

Qucaqim вadaniŋga panah вolsa, meniŋ вojnim qollariŋ turadigan çaj вolsa.

Başiŋ gah jelkamga sujansa, qaşiŋ вaqвaqamda tursa.

Gah juzimga juziŋ aram вeriв, laвlarim aqziŋga вahra вersa.

Sajaga oxşaв sen вlan вirga jatsakda, tanim tlagan maqsadga jetsa.

Nma qilajki, falakniŋ вehuda вu qavqalari meni muradga jetiştirmadi.

Seniŋ qamiŋ kop вolsa ham, er kşi вolganiŋ ucun вu hec narsa emas.

Hər sari uraj desaŋ təgiŋni,
Tutquci tikəndur etagiŋni.

Etak dəqi paj вəndiŋ ermas,
Dəvri zihi həm kəməndiŋ ermas.

Miskin meni zaru paj вostə,
Joq, joqki zəifi paşikəstə.

Ne məjli sukun, ne həddi rəftar,
Juz qəjdi вəla əra griftar.

Bolmaq juz ələm ujida məhвus,
Bir jan, jana вir jan oldi namus.

Er məçlisi icra rah erur zeв,
Xatun kşiga səlah erur zeв.

Bu mehnəti işq pec dərpec,
Namus cu ketti вarcasi hec.

Pərdəsini quncə ajlasə cak,
Bərвad etar ani cərxi вeвak.

Sensizki qəmim dəmi kəm ermas,
Sendin gər emas koв, az həm ermas.

Sen tartiвan ahi ataş alud,
Men ot jaqiвan ciqarmajin dud.

Hər neca qəmimdin ah cektiŋ,
Nəvfəl вilakim sipah cektiŋ.

Xəjlim juziga вəla uruв gaç,
Əhli həşəmimqa вijmi taraç.

Istaв ata həm həlak çanim,
Tokmak tilaвan jer uzra qanim.

Men muncə вəlijət icra xuşdil,
Kim jarqa kam olsə hasil.

Gər vaqia çuz həlak emasdur,
Juz munca həm вolsa вak emasdur.

Mundaq daqi dedilar fəsanə:
Kim Nəvfəl ila вoluв jəganə.

Cun huçləsi sari koz saliвsen,
Almaqqa qizini soz saliвsen.

Qajsi tamanga capaj desaŋ, etagiŋni tkandan ʙaşqa tutadigan narsa joq.

Etagiŋ ham ajaqiŋni ʙaqlamajdi, uniŋ haşijasi (maqzi) ham ajaqiŋga kşan ʙolmajdi.

Men açiz ʙir natavan, ajaqi ʙaqliq, joq, ʙalki ajaqi singan zaifman.

Ne turişga majl, ne jurişga haddim ʙar, juz xil ʙəla kşanlariga griftarmen.

Juzlaʙ ələmlər ujida mahʙuslik ʙir taman, jana ʙir tamanda aru-namus.

Erlar maçlisiniŋ zeʙu zinnati — şəraʙ, şadlikdir, xatin kşiniŋ zeʙu zinnati—toqrilik va jaxşilikdir.

Bu işq mihnati ustma-ust oraliʙ ketgan ʙolsa ham, namus ketgac hammasi hecdir.

Qunca pardasini cak etsa, rahmsiz falak uni ʙarʙad etadi.

Sensiz qamlarim kəm ham emas, senikidan kop ʙolmasa az ham emas.

Sen alav aralaş ah tartsaŋ, men ot jaqaman, lekin tutun ciqaralmajman.

Qamimda harqanca ah ceksaŋ ham, Navfal qoşunlari ʙlan huçum etdiŋ.

Qaʙilam juziga ʙəla şapalaqini uriʙ, sarajim ahliga talan qorqincini saldiŋ.

Atam ham meni oldiriʙ, qanlarimni jerga tokmak istadi.

Men şuncalik ranç va azarlar icida ʙolsam ham, jarim maqsadiga erişsin deʙ konlim xuşdir.

Şuncalik halakatli vaqialar ʙolsa ham, koŋlimga zarraca qorquv tuşmadi.

Jana, mana şundaj afsanalarni ham ajtadilar: goja sen Navfal ʙlan til ʙiriktiriʙ,

uniŋ ʙezalgan ujiga koz taşlaʙ, qizini almaqni soraʙsan.

Bolsun senga вəxt jaru javər,
Billəh menga tuşmadi вu вavər.

Bolsa dəqi cun senga erur kam,
Ne kam senga menga erur kam.

Baq icra qojuв qədəmni вir kun,
Kormiş edim ul sənəmni вir kun.

Həm xoвu, həm elga mihriвandur,
Necə desa jəxşiqinə çandur.

Javər senga həq təвarək olsun!
Bu xəjr işiņ muвarak olsun.

Bolsaņ necə aniņ ila xurrəm,
Jad əjla gəhi вu xəstəni həm!

Insafqə həm kənarə tutma,
Bizni daqi вir joli unutma!»

Məçnun oququncə вujla namə,
Zə'f etti təni msali xamə.

Zəjd aliqa hər zəman qojuв вaş,
Ərz əjladi səjldek tokuв jaş.

«Kej cak jurakka carə əndeş,
Mərhəm əra jaşuruв вəse neş.

Bu naməki çanni qildi вetaв,
Jazmaqqə çəvaв joqtur əsвaв.

Zəjd əjlaв edi вarin murəttəв,
Kaqəz daqi xaməu murəkkəв.

Qojdi вarisin qaşiqə вir-вir,
Ul qildi çəvaвi namə təhrir,

Zəjd aldiju jolqə xez saldi,
Hər ləhzə qədəmni tez saldi.

Pojədə səвəq вeriв səвaqa,
Taвşurdi вitikni dilrəвaqa.

Xilvətqə kiriв aciв sumənвər,
Kordi sumən uzra gərdi ənвər.

Cun saldi səvadiqə nəzər tez,
Bu nəv' вoluв edi guhər rez.

Baxtiŋ jar вolsin, вillah men вunga işanmadim.

Seniŋ maqsadiŋ şundaj вolsa ham, meniŋ ham maqsadim şu.

Kunlardan вir kun вaq icida tamaşa qiliв jurganimda, u sənəmni korgan edim.

Ozi durust, elga mihriвan, jaxşigina çanan desa ham вoladi.

Haq taвarak senga joldaş вolsin! Bu xajrli işiŋ ham muвarak вolsin.

Oşa вlan xurram вolgan caqlariŋda, вu xasiani ham gah-gah eslaв qoj!

Insafni ham tark etmagin, вizni ham вir joli unutiв juвarma!»

Maçnun вundaj maktuвni oquв вolganca təni qalamdek titraв, madarsizlandi.

Zəjd aldiga qajta-qajta вaşini qojdi va seldek koz jaşlarini tokiв arz etdi:

«Ej, cak вolgan jurakka cara izlavci, malham arasiga naştarlarni çajlaştiriв kelgan!

Keltirgan namaŋ çanni azaвladi, nma qilajki çavaв jazgani asвaвim joq.»

Zəjd ozi вlan вirga qaqaz-qalam, sjah hazirlaв, aliв kelgan edi.

Hammasini вir-вir Maçnun qaşiga qojdi, Maçnun esa çavaв jazişga tuşdi.

Zəjd çavaв maktuвini aliв turdida, çadallaв jolga ravana вoldi.

Capişda şamalga saвaq веriв, maktuвni dilraвaga tapşirdi.

U sumanвar xilvatga kiriв, maktuвni acdi, suman guli ustiga tuşgan ənвər rezalarini kordi.

Bu qara satrlarga tezdan nazar saldi, namadan esa şundaj gavharlar tokilar edi.

## XIX
## Məçnunniŋ Ləjliga jazgan çavaв maktuвi

«Ul təŋri ati вilə вu namə,
Kim işq elidin kotardi xamə.

Fərdiki joq əvvəl iвtidasi,
Həjjiki joq axir intihasi.

Taq вəlciqi uzra zalə urqan,
Qum tufraqi uzra malə urqan.

Hər kimniki əjlaвan pəriroj,
Tund əjlagan əngə adətu xoj.

Həçr imgakini qatiq jaratqan,
Qəm şərвətini aciq jaratqan.

Işq otiqa kimni kujduruв çum,
Mə'şuqiqa вerməgən tərəhhum.

Qilqan neca aşiq olsə naşad,
Mə'şuqliq iqtizasi вedad.

Aşiq ici juz miŋ olsə pərkənd,
Mə'şuqini əjlaв əngə xursənd.

Mə'şuqqə kim esiв nəsimi,
Aşiq iciga saliв çəhimi!».

Cun вujla вoluв fəsanə pərdaz,
Andin soŋ etiв вu nuktə aqaz:

«Kim uşвu qəmu aləm вəjani,
Çan səfhəsida вaqir nişani.

Işq elidan qalam kotargan, taŋri ati вlan вu namani вaşlajdi:

«U taŋri şundaj jakka va jaganaki, uniŋ iвtidasi nama'lum, u şundaj trikki axiri ham korinmajdi.

Taq вalciqi ustiga dol jaqdirgan, qum, tupraq ustiga mala jurgizgan.

Har kimni pəri juz ajlagan вolsa acciq sozlikni unga adat etgan.

Ajriliq kulfatini qattiq jaratiв, qam şarвatini acciq jaratgan.

Biravni esa işq otiga kujdiriв, ma'şuqni вerahm etgan.

Neca-neca aşiqlarni naşad qiliвda, ma'şuqlarniŋ istagiga вedadlik вergan.

Aşiq koŋlini parca-parca etiв, ma'şuqini undan xursand etgan.

Ma'şuq taman nəsimlar esdiriв, aşiq iciga otlar tutaştirgan!»

Maktuвiniŋ avvalini şundaj sozlar вlan вezaв, undan soŋ qujidaqi satrlarni вaşladi:

«Uşвu qam va ələmlarniŋ вajani — çanim sahifasidagi вaqrim nşanasidir.

Mendinki icim qəminda qandur,
Sengaki qəmin tənimda çandur.

Jə'ni: вu çunun fəsanəsidin,
Rəsvaliq oti zəвanəsidin.

Gul ruhlar ərasida pəriqə,
Ənçum əra mehri xavəriqə.

Ne həddim ila dua degəjmen,
Juz mədh вila səna qegəjmen?

Mədhin degali daqi qani til?
Bolsə de alurmu həm ani til?

Kun vəsfini qilmaq aşkara,
Xəffaş tiliga qajda jara?

Hər necəki cekti tilni səvsən,
Gul vəsfida keldi lalu əlkən.

Hər necə вu nəv'dur nəzirim,
Joq вir necə nuktədin guzirim:

Ej kişvəri husn padşahi,
Husn əhli вu kişvarin sipahi.

Ej, nazu kərəşmə вaqidə vərd,
Ne vərd вəhari naz pərvərd.

Ej lutf çəhaninin вəhari,
Juzun вu вəhar laləzari.

Bolqanda səhər jeli gul əfşan,
Zulfinnimu əjlamas pərişan?

Məşşatə qilurda vusməni pak,
Qaşinnimu əjlamas girehnak?

Sərməst kozinki erdi вemar,
Saq olmaqi oldimu pədidar?

Ruxsarin otinda xali hindu,
Ozidek ulusni kujdururmu?

Gul вərg uza sunвulun tuşuв hec,
Qil jənliq urarmu ot əra pec.

Juzun xojiju sacin tənaвi,
Barmu ul ikavnin aвu taвi.

Ici qamiŋda qan ʙolgan mendan, qami tənimda çan ʙolgan senga.

Ja'ni: rasvaliq alangalari icida ortangan, afsana ʙolgan ʙu devanadan,

gul juzlilar arasidagi pəriga, va julduzlar arasidagi tolgan qujaşga.

Ne haddim ʙlan dua ajlaʙ, juz madh ʙlan maqtajin seni?

Madhiŋni ajtgali til qani, til ʙolsa ham gapira alarmidi?

Kun vasfini korşaparak qajsi kuc, qajsi til ʙlan ajta aladi?

Savsan har qanca til uzajtirsa ham, gulni ta'riflaşda saqavlaniʙ qaladi.

Men şulardek ʙolsam ham, nailaç ʙir neca sozlarni dejman:

Ej husn olkasiniŋ padşahi, ʙutun husn ahli ʙu olkaŋniŋ qoşunidir.

Ej, nazu karaşma ʙaqiniŋ qzil guli, qzil gul emas, ʙalki nazlar ʙlan tolgan ʙahar.

Ej, lutf çahaniniŋ ʙahari, juziŋ ʙaharniŋ lalazari ʙolgan!

Sahar jeli gul sacganda, kakillariŋni parişan ajlamasmikan.

Maşşata osma qojganda, qaşlariŋni qajirmasmikan.

Xumar kozlariŋ ʙemar edi, endi saq va ravşan ʙoliʙ kettimikan.

Ruxsariŋ otidagi qara xal, elni ham ozidek kujdiradimi?

Sumʙul saclariŋ gul ʙargiga tegiʙ, alavga tuşgan qildek hec ʙuralarmikan.

Juziŋniŋ teri va tala-tala saclariŋ, ʙu har ikkisiniŋ aʙu — taʙi ʙarmikan?

Aɑziɳki ədəmdə ʙar edi gum,
Əjlarmu əjan əni təkəllum.

Qəddiɳ qiliʙan həvaji rəftar,
Əjlarmu çəhan elin griftar?

Naz ujqusidin acarmusen koz,
Juz naz ilə elga denmusen soz?

Kojuɳdaki joq meniɳ kiʙi xəs,
Xəsdin dəɑi qədr icindaju ʙəs.

Bu ermiş iradəi ilahi,
Kim sirrini ʙilmas el kəmahi.

Kim kozki ojulɑaj erdi e kaş,
Ne kozki kesilgaj erdi ʙu ʙaş.

Ul arəzi dilrəʙaɑə tuşgaj,
Çan ʙirla koɳul ʙəlaɑə tuşgaj.

Fikr etsam edi ʙu nəv' ozumni,
Kor etgaj edim iki kozumni.

Men kim edimu ʙu dərdi çavid,
Zərrə ʙaşida həvaji xurşed.

Bexast juzuɳga ʙir nigahim,
Tuşganga meniɳ nedur gunahim.

Kim munca keliʙ ʙəla ʙaşimɑə,
Bu dərdu ʙəla qəra ʙaşimɑə.

Devanə ʙoluʙ ciqiʙ çəhandin,
Avarə dijaru xanumandin.

Hər kun vətanim ʙir ozga vadi
Hər tun jana ʙir dəmən səvadi.

Qum nət'i ʙoluʙ meniɳ səririm,
Kun qursi ʙoluʙ meniɳ fətirim.

At menga çiʙal qulləsidin,
Ton menga səmum hulləsidin.

Gəh jari musahiʙim dədudam,
Gəh tutmaj olar ʙila həm aram.

Dəşt uzra cu vəhşətim tapiʙ tul,
Rəm tapiʙ vəhş, ʙəl tapiʙ qul.

Aqzinq kəmali tarligidan kozga ilaşmas edi, sozlagan vaqtda u korinarmikan?

Qaddi qamatinq juriş havasiga tuşganda, çahan elini oziga griftar etarmikan?

Naz ujqusidan ojqaniв, juz naz вlan elga sozlarmikansan?

Kojinqda meninqdek xəs kaвi, hatta xəsdan ham qadrsiz kşi tapilmajdi.

Bu allahninq iradasidandirkim, el вuninq haqiqij mahijatini вilmajdi.

Kaşki kozim ojilsa edi, koz tugil вaşim kesilsa edi.

Kozimninq ul dilraвa juziga tuşişini va çan вlan konqilninq вəlaga ducar вolişini

вilganimda, ikki kozimni kor qilgan вolar edim.

Men kim edimu вundaj əвədij dardga joliqiş, zərrəga qujaş havasida вolişlik nma edi.

Bexəsdan nigahim juzinqga tuşgan вolsa, meninq nma gunahim вar ediki,

вuncalik dardu вəlalar qara вaşimga tuşiвdi.

Devana вoliв çahandan ciqiвman, xanumandan açraliв avara вoliвman.

Har kun ozga вir vadi vatanim вoliв, har keca jana taşlandiq qaranqu jerlərda tunajman.

Qumlar meninq korpa-toşagim, kulcaga oxşagan qujaş esa meninq fatirim вoldi.

Taq coqqilari meninq atim, samum jeli meninq tojana tonim вoldi.

Gah vahşij hajvanlar вlan dost va hamsuhвat вolaman, gah ulardan ham qacaman.

Meninq vahşatim daşt вoji jajiliв, вutun vahşij hajvanlar, hattaki qullar ham mendan qorqiв qacadilar.

Həjrətdə vuhuş vəhşətimdin,
Mehnətdə təjur mehnətimdin.

Ənduhu вəla gumandin artuq,
Zə'f ancəki вolmas andin artuq.

Bir təvri ədəm воluв menga çism,
Kim əngə vuçud воluвan ism.

Bu zə'f вila cu pojə qiliв,
Orgamci tənaвidin jiqiliв.

Koksumniki teqi həçr etiв cak,
Kiriв həşərat icimga веваk.

Koksum icida ciвin saliв şor,
Kozum ujida vətən qiliв mor.

Bu nəv' qatiqligu iriklik,
Jadiŋdin oluв menga tiriklik.

Bu dəmki guhər nisar xaməŋ,
Təhrir etiвan jetişti naməŋ.

Əlfazin oqurda ruh taptim,
Hər hərfida juz futuh taptim.

Lekin iki soz edi muhərrər,
Kim çanimə saldi ot mukərrər.

Əvvəlki nəzərgə вoldi mə'lum,
Nəvfəl işi воlmiş erdi mərqum.

«Kim tartiв ikav spahi xunrez,
Xəjlim sari teq cektiŋiz tez»,

Allah—allah вu ne вəladur,
Kim riştəni derki əzdəhadur.

Pəşşə kimu pillik xəjali,
Ja morqa şerlik məçali.

Bu mundaq edikim: ul spəhвəd,
Jetkanda menga spəh edi dəd.

Bilgac qəmi natəvanliqimni,
Işqiŋ ərə xəstə çanliqimni.

Bolmiş nəfəsi qaşimda sakin,
Sozlər daqi demiş ulcə mumkin

Vahşij hajvanlar vahşatimdan hajratga tuşadilar, quşlar ham kulfatimdan ranççu ələm tapadilar.

Başimdagi kulfat va вəlalar aqlga siqmas daraçada kop, halsizlik esa meni haddan taşqari zaif etiвdir.

Bir xil joqlik menga çism вolinтida, unga vuçud deв ism вeriliвdir.

Şundaj halsiz va kucsizmanki, jurganda orgamci tanaвidan ham jiqilaman.

Koksimni hiçran tiqi cak etkanidan, haşaratlar qorqmasdan icimga kiriв çajlaşganlar.

Koksim iciga kirgan pəşşalar qavqa qozqatiв, cumalilar kozim ujiga vatan qurqanlar.

Şundaj qattiq qijinciliqlarni tartsam ham, jadin menga triklik вerar edi. (hajat вaqişlajdi).

Şu anda gavharlar sacguci qalamiŋ вlan jazilgan naməŋ menga tegdi.

Ul naməni oquв, sozlaridan ruhlandim, har harfidan juzlarca şafqat va marhamatlar tapdim.

Lekin u naməda jazilgan ikki soz çanimga qajta-qajta ot saldi.

Birincisi: Navfal vaqiasi toqrisida jazganin.

Ja'ni «ikaviŋiz qanxor qoşuniŋiz вlan meniŋ qaвilamga tiq cektiŋiz» deвsan.

Ej tavвa, вu qandaj вəladirki riştani azdaha sanajdilar.

Pəşşəniŋ ozi nmaki, u fillik xajaliga tuşsa, jaki şerlik kucini korsatişlik cumaliga qaptimi?

Vaqia şundaj edi, u laşkar вaşi (Navfal) meni korganda jirtqiclar meniŋ qoşunim edi.

Qamiŋda natavanligimni va işqiŋda çanimniŋ xastaligini вilgac,

вir pas qaşimda otirdida, undan soŋ вilganica sozlaвdi.

Men вirdəm ozumdəmen, dəmi joq,
Mundin əçəв elga aləmi joq.

Soz icra cu kordum iztiraвin,
Bilman ne dedim ənin̡ çəvaвin.

Ul aldi meniju ujga ketti,
Ul jerga jetişti işki jetti.

Cun kinəi qəlвin ən̡ladim rast,
Qildim neki mumkin erdi dərxast.

Kim qiniqə saldi xənçəri kin,
Tutti janiвan ujida təskin.

Bolqanda fusun qilurqa həmdəm,
Ujlanmak işin dedi ekin həm?

Ne ən̡ladim əjlagan xitaвin,
Ne aniki, ne dedim çəvaвin.

Kon̡lumdin oluв həm erdi вərвad,
Namən̡ oquqandin əjladim jad.

Qilmaq menga mundaq işni mənsuв,
Tutqajmu muruvvət əhli məhsuв?

Men munca вəla cekiв vəfadə,
Sen вujla xəjalu muddəadə.

Nekim вitidin̡ necuk qilaj rəd,
Ne qilsa qilur kim olsə вexud.

Qəvqaji çununqə muвtəlamen,
Baştin əjaqimqaca xətamen.

Namən̡qə fda kon̡ul, kozum həm,
Lekin senga вar вir sozum həm:

Nəvfəl sozi kim qiliв edin̡ zəвt,
Mendin emas erdi vaqi' ul xəвt.

Ul işqi çunundin oldi hadis,
Sen işq вila çununqə вais!

Ujlanmak işiki nisвət etdin̡,
Bizga oz işin̡ni tuhmət etdin̡,

Kim Iвni-Səlam etiв xəjalin̡,
Bəlkim təmə' əjlaвan visalin̡.

Men воlsam dəm ozimda, dəm ozimni tutalmasdim va вundaj açавlanarli hal alamda korilmagan edi.

U sozlarkan iztiraвga tuşganini koriв, nma deв çavaв berganimni ham вilmajman.

Ul meni ozi вlan ujiga aliв ketgandan kejin, oziңga ma'lum işlar воldi.

Uniң juragidagi ocni tezdan aңlaв, çanim вarica jolini tosişga tirişdim.

Natiçada oc xançarini qniga saldi va oz ujiga qajtiв tinclandi.

U meni aldaş ucun urungan vaqtda, meniң ujlanişim toqrisida ham gapirgan edimikan?

Uniң nmalar deganini ham aңlamadim, ozim nma deв çavaв berganimni ham вilmajman.

Esimdan ham ciqiв ketgan ekan, naməңni oquqac, jadimga tuşdi.

Bundaj işlarni menga nisвat вeriş, muruvat ahliniң işi воlmasa kerak?

Men vafa koramanmi deв, вuncalik вəlalarni cekamanu sen esa вundaj muddaalarni xajal qilasan.

Seniң jazganlariңni qandaj rad qilaj, huşsiz kşi har narsa qilsa ham qiladi.

Çunun qavqasiga muвtala воliв, вaşdan-ajaq ozimni joqatganman.

Naməңga koңil va kozim qurвan воlsin, lekin senga ajtadigan вitta sozim ham вar:

Navfal toqrisida ajtganlariңni mendan korma, men mundaj xatalarga вarmajman.

Bu hadisalərniң hammasi işqniң вergan devanaligidandir. Işq va çununga esa sen oziң saвaвsan!

Ujlanmaq toqrisida gapiriв oz işiңni menga tuhmat qildiң.

Cunki Iвni-Səlam seniң xajaliңni qiliв, hatta vsaliң təmə'ida juriвdir.

Konlini ataŋ qiliʙ tərazi,
Bolmiş ne ul istaganga razi.

Sen razi erur emasni ʙilman,
Bilmas nmə tuhmətini qilman.

Həj, həj, ne fəsanələr ʙolur ʙu,
Xariç ne təranələr ʙolur ʙu?

Goja səvda jolumni urdi,
Huşumni çunun jeli savurdi.

Cun sozda şuur emas şiarim,
Joq hərzə demaktə ixtijarim.

Devanəmen e pərisfət hur,
Mə'zurdur ulki tutsə mə'zur.

Boldum cu seniŋ ɋəminda naʙud,
Naʙudɋə nuktə qajda məvçud?

Joqniŋ neki soz ʙolur xitaʙi,
Tutmaq kerak ani joq hsaʙi.

Joqluq menga gər ʙoluʙturur jol,
Sen ʙar ʙolu ʙu joqqə jar ol.

Iqʙal ila ʙəxt jariŋ olsun,
Çanlər nəqdi nisariŋ olsun».

Məktuʙ oquɋuncə şox mərɋuʙ,
Koʙ taʙti şkən necukki məktuʙ.

Hər ʙir sozi icra fikr etiʙ kec,
Koʙ urdi oziga namədek pec.

Insafɋə cunki dəxl ʙerdi,
Oz sozləriniŋ çəvaʙi erdi.

Oz naməsidin ʙoluʙ muşəvvəş,
Bu namə zəmirini qiliʙ xuş.

Tə'viz etiʙ ul səvadi məvzun,
Aniŋ ʙitigin necukki Məçnun.

Ej qasidi naməʙər xəʙər ne!
Degil senga rəvşən olsə hər ne.

Bir soz ʙila dərdimə dəva ʙer,
Naməŋ ʙar esə ciqar menga ʙer!

Ataŋ esa Iвni-Səlam koŋlini razi qiliв, u nma istagan вolsa koniвdi.

Seniŋ razi va razi emasligiŋni вilmajman, вilmaganim ucun tuhmat ham qilmajman.

Həj-həj вu qandaj afsanalar, cegaradan taşqari qandaj taranalar вolajaptija? .

Goja savda, jolimni uriв; huşimni çunun şamali savurdi.

Şu'ur вlan sozlaş şiarim emas, вehuda gaplar ajtişda ham ixtijarim joq.

Ej, pəriga oxşagan hur! Men telвaman, ma'zur tutasan.

Seniŋ qaminda naвud вoldim, naвud kşidan qajerda ma'nali soz ciqadi?

Joqniŋ soz va xtaвlarini ham, joqqa hsaвlaş kerak.

Meniŋ jolim joqliq вolgan ekan, sen вar вolginda, вu joqqa jar вolgin.

Iqвal va вaxt jariŋ вolsin, çanlar esa, senga qurвan вolsin».

Bu maktuвni oququnca dilkaş jar, maktuв вukulgandek siniв ketdi.

Kecgaca maktuвdagi har вir sozni ojlaв, namə kaвi вuraliв-вuraliв ketdi.

Nhajat insafga keliв, haqiqatan ham oz sozlariniŋ çavaвi ekanini вildi.

Ləjli oz naməsidan taşvişga tuşdi, вu namə esa konlini xursand qildi.

Uniŋ ma'nadar, olcavli xətini, Maçnundek tumar qiliв taqiв aldi.

Ej maktuв taşuci elci! Hərnə xaвar senga ravşan вolsa ajtgin.

Bir soz вlan dardimga dava вeriв, naməŋ вolsa menga ciqariв вer!

## XX

**Maçnunnin̡ atasi daştga вariв, joqalgan devanasini tapgani; uni oziga keltiriв sozlaşgani va nasihat вlan ujga aliв вargani.**

Bu naməni ulki qildi mərqum,
Əfsanəni вujla etti mə'lum:

Kim telвəni венəva atasi,
Juz qussəqə muвtəla anasi.

Cun muddəti oqlidin edi fərd,
Konlini çərahət əjlaвan dərd.

Qaliв воluв anga iştijaqi,
Səhra sari tuşti ittifaqi.

Kim taвsə fqanu zar qilqaj,
Şajədki iciga kar qilqaj.

Əfqaniqə mulhəq əjlaвan pand,
Şajəd əni əjlagaj zəвan вənd.

Juz nuktəga tilni qajil etgaj,
Şajəd əni ujga majil etgaj.

Ruhin qiliв ul umed tazə.
Hər sari surar edi çəmazə.

Cun necə kun ul tələвda caвti,
Axir əni вir вuzuqda taвti.

Xuşraq вuzuq əngə xanumandin,
Lekin ozi koв вuzuqraq əndin.

Aşuftəliqi gumandin artuq,
Ne kelsa gumanqə əndin artuq.

Bu namani jazgan kşi afsanani şundaj ma'lum qiladi:

Telвa Maçnunnin вenava atasi va juzlarca kulfatlarga tuşgan anasi,

konillarini dardlar çarahatlagan halda, kop vaqtlardan вujan oqullaridan ajrilgan edilar.

Oz oqlini saqingan ata, uni tapiş nijatida ittifaqa sahraga ciqqan edi.

Maвada tapiв alsam, fqan-zarimdan şajad u ta'sirlaniв,

pənd-nasihatlarim uniŋ afqanlarini toxtatsa, sozlarim şajad uni oziga keltirsa.

Ajtganlarimga qajil kelsa, sozlarim şajad uni ujga qajtarsa.

Ruhini şundaj taza umidlarga toldiriв, har tamanga tevasini captirar edi.

Şundaj nijat va arzu вlan neca kun capqac, axiri Maçnunni вir vajranada tapdi.

Maçnun ucun вu vajrana jer, xanu-mandan ham jaxşiraq edi, lekin ozi вu vajranadan ham xaraвraq edi.

Uniŋ qajqu va ələmlari haddan taşqari, aqlqa siqmas daraçada kop edi.

Gahi tutuв olturur edi mor,
Gəh tufraq ila jasar edi gor.

Gəh şuqli kesak taşirqə tə'çil,
Jasar edi ul kesək вila mil.

Gəh sacar edi вaşiqə tufraq,
Gəh tiş вila alur erdi tirnaq.

Gəh tamqə qopuв minar edi cust,
Hər sari əjaqlarin etiв rust.

Cimdir edi eņlarini hərdəm,
Cajnar edi jeņlərini hərdəm.

Gəh cuqz вila nəvada həmdərd,
Gəh вum juzidin aritiв gərd.

Həm cuqz qonuв qolida gustax,
Həm вum вaşiqə surtuвan şax.

Tam uzra ne xətki ceksə nagah,
Ul xət keliв ixtijarsiz «ah».

Başiqəki urdi zəxm gərdun,
Başi tukidin ədədə əfzun.

Qanliq kozida tikən вila coв,
Kirpiklaridin hsaв ara koв.

Korgac atasi вu nəv' halat,
Həjrət əni qildi ornida mat.

Dediki: «Nedin msal ekin вu,
Suвhanallah, ne hal ekin вu?

Kim kordi вu nəv' adamizad,
Kim вermagaj ujlə adəmi jadi!?».

Hər necəki sə'в edi вu surət,
Gam urdi aniņ sari zərurət.

Korgac atasin kənarə tutti,
Goja ataliq həqin unutti.

Jiqlaв atasi jəqa qiliв cak,
Bunjad etti həzinu qəmnak:

«Kej' juz jarəliq koņulga parə,
Mendin nega əjladiņ kənarə»?.

Gaha cumalilar tutiв va gaha tupraqdan gorlar jasaв otirar edi.

Gaha şaşiliв kesak taşiş вlan maşqul вolar va u kesaklardan tepaliklar jasaşga urinar edi.

Gah вaşiga tupraq sacar, va gah tişlari вlan tirnaq alar edi.

Gah ajaqlarini dadil kotariв, ixcamlik вlan devalga minar edi.

Har vaqt вadanlarini cimdilar va jenlarini cajnar edi.

Gah вajquş вlan hamdamlaşiв sajraşar, gaha вum quşniŋ juzidagi caŋlarini ərtar.

Bajquş ham Maçnunniŋ qoliga tartinmaj qonar, вum quş вoisa oz şaxini вaşiga surtər.

U vajrananiŋ devallariga xat cizganida, ixtijarsiz «ah» kalimasi jaziliв qalar edi.

Zamananiŋ uniŋ вaşiga tuşirgan jaralari вaşidagi saclardan ham kop edi.

Qanli kozidagi tkan va coplar, kirpiklaridan ham kop edi.

Bundaj halatni korgan atasi, hajratga tuşiв, oz jerida qatiв qaldi.

Taaççuв вlan dedi: «Bu nmaniŋ timsali ekan, suвhanallah, вu qandəj əhval ekan?

Bundaj adamzadni kim korgan ekan, adamzad вundaj suratni jaratmagan ediku?!»

Bu ahval atasiga çuda aqir tujulsa ham, kujganidan uniŋ aldiga вarişga maçвur вoldi.

Maçnun atasini korgac, goja atalik haqqini unutgandek ozini вir cekkaga aldi.

Atasi esa jaqasini jirtiв jiqladi, va qamginlik вlan soradi:

«Ej, juzlarca jaralik koŋlimniŋ parcasi, mendan nega qacdiŋ?»

Məçnun atasi ekanni вildi,
Ah urdiju aliqa jiqildi.

Başin kotariв qucuв atasi,
Çanin tilaв əjlamak fdasi.

Cirmaştilar ujla cust məhkəm,
Bir çins ikki hərf olsə mudqəm.

Hər ləhzə jiqidin erdi aşuв,
Hiçran əciqidin erdi aşuв.

Aşuвlari cu taвti təskin,
Bunjad etiв ul zəifi miskin.

Dedikim: «Əja rəmidə fərzənd!
Pəjvənd вaqirqə вəlki pərkənd.

Koksum jərasini sokmə muncə,
Baqrimni qanini tokmə muncə.

Seniņ təniņ olsə jarə qəmdin.
Meniņ çigərim вolur ələmdin.

Hərdəm çigərimqə qilma kaviş,
Korgilki ne nəv' etar təraviş.

Ul ləhzəki joq edi nişaniņ,
Qanim ara muzmər erdi qaniņ.

Əjlaв tilariņni muddəalar,
Sədqə вeriвu qiliв dualar.

Ac tojqaziвan jəlaņni jaвtim,
Oldum degəniņdə seni taвtim.

Uc-tort jaşiņqə tegru pəjvəst,
Qəm qalmadi вermagan meņga dəst.

Sen qətrəi sutdin alqucə kam,
Juz qətrəi qan qiliв men aşam.

Əjlaв taвaniņni cun tikən reş,
Meniņ çigərimga sanciliв neş.

Ta ilmu-ədəвni kam qildiņ,
Məktəв tərəfi xiram qildiņ.

Qafil вolmaj işiņdə qəmdin,
Barur keluriņdə вir qədəmdin.

Maçnun ham oz atasi ekanligini вiliв, вir ah tartiв, uniŋ aldiga jiqildi.

Atasi uniŋ вaşini kotariв qucaqladi, jolida çanini fda qilmaqci вoldi.

Xuddi ikki hamçins hərf вir-вiriga tutaşgandek, вular ham вir-вirlariga şundaj mahkam cirmaşiв ketdilar.

Har вir lahzada jiqi va hiçran acciqidan hajaçanga tuşar edilar.

Hajaçanlari pasajgac, u zaif miskin (ata) dedikim:

«Ej juragimniŋ pajvandi, va koŋlimniŋ parcasi, ata-anadan uzaqlaşgan farzand!

Koksimdagi jaralarni вuncalik sokma, вaqrim qanlarini вuncalik tokmasaŋci.

Seniŋ koksiŋ qamdin jaralangan вolsa, meniŋ çgarim əlamdan jara вoldi.

Hər dajim çgarlarimni kavlamasaŋci, uniŋ ne xilda ezilajatganini kormajsanmi?

Sen dunjaga kelmagan vaqtda, qaniŋ qanimniŋ iciga aralaşganda,

seni ne muddaalar вlan tlaв, sadaqalar вerdim, dualar qildim.

Aclarni tojqaziв, jalaŋqaclarni kijintirdim, oldim deganimda seni tapgan edim.

Uc-tort jaşga kirganiŋgaca, menga qol cozmagan qam ham qalmadi.

Sen вir qatra sut emganca, men juz qatra qanlar jutar edim.

Agar tavaniŋga tkan kirgandek вolsa, meniŋ çgarimga niştar sancilgandek вolardi.

Ilm va adaв aliş maqsadi вlan maktaвga вarganiŋda, seniŋ

qaminŋni jeв, maktaвga вariв-kelişiŋdan qaflatda qalmas edim.

Kim fəzlu-kəmal jariŋ olqaj,
Ilmu hunar ixtijariŋ olqaj.

Qilqanda tənim rəhil jadiŋ,
Jetsə menga çərxi вevəfadin.

Ul işki ata-anamqə jetti,
Bir, вir andaqki вarca ketti.

Sen вolqasen ul zəman qaşimda,
Gahi əjaqimda, gəh вaşimda.

Ruh etkan ila tənimni məhçur,
Cun şəm'i həjatim olsə вenur.

Riştə kiвi pecu taвiŋ olqaj,
Pərvanədek iztiraвiŋ olqaj.

Sen umrqə вolqasen vəsiləm,
Sendin jaruqaj jana qəвiləm.

Gər nuridin olsə şəm' məhçur,
Şu'lə salqaj fətiləqa nur.

Gum вolmaqaj el icinda atim,
Beganəqa qalmaqaj çihatim.

Jiqqan neki məxzəni hisari.
Bolqaj nəqdim qolunda вari.

Jel huçləqə salmaqaj guzər tez,
Kimsə həşəmim sari nəzər tez.

Ruhum вoluвan xələf вlan şad,
Qalqaj вari qəvmu xəjlim aвad.

Emdiki вu iş qaşimqə keldi,
Hər neki dedim вaşimqə keldi.

Suвhimqə jetişti şami mehnət,
Şamimqə juz urdi suвhi rehlət.

Toş toşdin icimqə qojdi juz qəm,
Bu вir qəm sendin oldi juz qəm.

Şəm'imqəki zulmət oldi hadis,
Aniŋ вoluв ocmakiga вais.

Çan quşi tilaв ucarni hərdəm,
Fərjadiŋ əngə вeriв jana rəm.

Fəzl-kamlga erişiв, ilmu-hunar egasi вolişiŋni tlar edım.

Bevafa dunjadan menga olim xaвari keliв,

xuddi ata-anamni va вarcani вir-вir aliв ketgandek, men ham olim toşagida jatsam.

Sen oşa vaqtda qaşimda va gah ajaqimda, gah вaşimda вolsaŋ,

Taŋri əmri вlan tənimdan çanim ciqqanda hajat şam'im öcganda,

ip kaвi pec-taвga tuşasan, parvanadek iztiraвga tuşasan.

Sen umrimniŋ davami вoliв, qaвilam jana jariqlanadi.

Garci şam' nuridan açralsada, şu'la вolganda uniŋ piltasini jaqa aladi.

El icida atim ham joqalmajdi va malu davlatim ham вeganalarga qalmajdi.

Qal'amga jiqilgan xazina va altinlarniŋ вarisi seniŋ qoliŋga qaladi.

Şamallar ham u zinatli ujlarimga kiralmajdi, hec kimsa ham sarajimga qol cozişga вatinalmajdi.

Ruhim avladim вlan şadlaniв, qavmu xəjlim вaxtli jaşajaçak.

Mana endilikda ojlagan arzularimga erişajatgan caqimda,

taŋgimga kulfatlarniŋ qara şami keliв jetişdi.

Başimga har jaqdan qamlar jaqildi, вitta qamim sen tufajli juz qamga ajlandi.

Şəm'imga tuşgan zulmat, uniŋ sonişiga saвaвci вoldi.

Çanım quşi hardam ucişni tlasada, seniŋ farjadlariŋ uni hurkitadi.

Işq icra tuşarga çani zarin̡,
Bildukki joq erdi ixtijarin̡.

Hər əmrki вolsa qajəti вar,
Hər məhləkənin̡ nihajəti вar.

Işq əhli çəhanda kormadukmu.
Bu vadi əra jugurmadukmu.

Bolmaq вu sfət вu işda məqluв,
Əhli xirəd alida eməs xoв.

Bəhr icraki tuşti вenəvaji,
Ciqti əgər urdi dəstu paji,

Talpinsa ciqar qəriq jəmkin,
Talpinmasa olmaqi ne mumkin.

Sen həm вu вəlada qalma mundaq,
Bir joli ozunni salma mundaq.

Tuşsə qədəhe вolur əra mor,
Tədвir kerak ciqarqa joq zor.

Hər dərdki həq kşigə вerdi,
Həm həqdin ənin̡ dəvasi erdi.

Haq kim senga saldi вu вəlani,
Açiz eməs etkali dəvani.

Bu dəqdəqədin kənarə istə,
Hər fikr ila olsə carə istə.

Bir joli əgər guman emastur,
Tədriç ila həm jəman emastur.

Tədriç ila tifl olur xrədmənd,
Sakinlik ila qəmiş вolur qənd.

Juzjil kşi umr əgər tilar вil,
Kim səвr kerakdur əngə juz jil.

Kim etsa mənarə uci vajə,
Birdur ciqaru tuşarda pajə.

Ciqmaqliqida əgər kerak məhl,
Lekin tuşari вəse erur səhl.

Sen daqi вu jerga kim jetiвsen,
Tədriç ila jolni qət' etiвsen.

Çaniŋniŋ вundaj işq azaвiga tuşişiga ixtijariŋ joqligini вilar edik.

Har qandaj işqniŋ ham etagi va harqandaj falakatniŋ pravardisi вar.

Çahanda işq əhli kormadikmi. Bu vadilarda jugurmadikmi?

Bundaj ahvalga tuşiв, maqluв вoliв juriş aqlli adamlar aldida jaxşi emas!

Deŋizga tuşgan harвir вenava, agar qol-ajaqi вlan harakat qilsa qutiladi.

Qarq вolgan talpinsa, ciqişga ham imkan tapadi, talpinmasa olmaqi ham mumkin.

Sen ham вundaj вəlada qalmagin oziŋni вir joli unga salmagin!

Qadahga tuşgan cumali ham вirar tadвir kormasa, ciqişga kuci jetmajdi.

Haq kşiga qandaj dard вergan вolsa, davasini ham ozi qiladi.

Haq seniŋ вaşiŋga вundaj вəlani salgan ekan, uni davalaşga ham açiz emas.

Bu daqdaqadan oziŋni tartgin, har qandaj fikr qiliв вolsa ham cara tapgin!

Bu darddan вirdaniga qutilmasaŋ ham, lekin sekinlik вlan qutiliş mumkin.

Sekin-əstə вalalar ham aqlli вoladi, вasiqlik вlan qamiş ham qandga ajlanadi.

Agar kşi juzga kirmakni tlasa, unga juz jil saвr qilmaq kerak.

Harkim minara uciga ciqmaqci вolsa, ciqiş va tuşişda znalari вirdakdir.

Juqariga ciqiş вir az qijin вolsada, undan tuşiş asanraqdir.

Sen ham sekinlik вlan jol вasiв otiв, вu jerga jetiвsan.

Janmaqqə həm oldun ersa majil,
Kelgancə durur jolunda mənzil.

Jan emdiki rəxnə вəstə ermas,
Mundaq səfəriŋ xuçəstə ermas.

Men вujla həzinu zar sensiz.
Anaŋ daqi вeqərar sensiz.

Aqşamdin taŋqə çani məhzun,
Taŋdin aqşamqə əşki gulgun.

«Oqlum» deru ul sfət cekar vaj,
Kim cərx oqiniŋ qədin qilur jaj.

«Botam» deвan əjlar ul sfət pec,
Kim qalmas ruhidin əsər hec.

Jiqlaв urar ujla taş uza вaş,
Kim qalur ələmda вaşidin taş.

Bu ot cu dimaqin etti məhrur,
Aq saci sacar juziga kafur.

Bilmiş cekariŋni kohi ənduh.
Ənduhi вoluвdur ujlakim koh.

Tufraqqə jiqilmaqiŋ cu вilmiş,
Tufraq uza ul daqi jiqilmiş.

Sensiz durur ujla dərdu qəmliq,
Kim qalmişdur вir-ikki dəmliq.

Men вujla-u ul zəif вujla,
Kel ikəlamizqa carə əjla!

Ummedi həjatimiz ketiвdur,
Ahaŋi rəhilimiz jetiвdur.

Beganəni uj sari javutma,
Ornuŋki qiziqdurur savutmə.

Biz iki seniŋ qəmiŋdin olsaq,
Sen olmaj matəmiŋdin olsaq.

Bu işta həq əjlasa xitaвiŋ,
Fikr etki ne вolqusi çəvaвiŋ?»

Surdi cu atasi вujla əfsun,
Jiqlaв əjaqiqə tuşti Məçnun.

Qajtiş tlagida ʙolsaŋ, jana şuncalik jol ʙasişiŋ kerak.

Qajt endi, jollariŋ ʙaqliq emas, ʙundaj safariŋ jaxşi emas!

Sensiz men ʙundaj zaru qamgin, anaŋ ham sensiz ʙeqarardir.

Aqşamdan taŋgaca muŋli tavuş ʙlan jiqlaʙ, taŋdan aqşamgaca qanli koz jaş tokadi.

«Oqlim» deʙ cekgan nalalari carx oqiniŋ qaddini egadi.

«Balam» deʙ şundaj zarlaniʙ tolqanadikim, ruhidan ham asar qalmajdi.

Jiqlaʙ ʙaşlarini taşga urarkan, ʙaşiga urilgan taşlar ham ələm-da qaladi.

Bu ot dumaqini hararatga saliʙ, aq saciga esa kafur sacadi.

Seniŋ taqdek kulfatlar tartişiŋni ʙilganidan, uniŋ ham qam-lari taqdek ʙoldi.

Tupraqqa jiqilmaqiŋni ʙilgac, u ham tupraq ustiga jiqildi.

Sensiz şundaj dardu-qamlarni tarta ʙeriʙ, ʙir-ikki dəmlik umri qaliʙdi.

Men ham, u zaif anaŋ ham şundaj ʙoliʙ qaldik, endi keliʙ har ikkimizga cara tapgin axir!

Hajatdan umidimiz ketiʙ, oliş caqimiz ham jaqinlaşiʙdir.

Beganalarni ujga jaqinlaştirma, issiq orniŋni savutma!

Biz ikkimiz seniŋ qamiŋda olsak, trik ʙolsaŋda matamiŋda olsak.

Bu işda taŋri senga xtaʙ qilganda, ojlaci, nma deʙ çavaʙ ʙerasan?».

Atasi şundaj ta'sircan iltiçalar qilgac, Məçnun ham jiqlaʙ atasiniŋ ajaqiga jiqildi.

Kirpik віla cun jolin supurdi,
Pasuxda ви nov' nuktə surdi:

«Kej xəjliŋ eşiki qiвləgahim,
Dərdiŋ otini jarutqaj ahim.

Hər carəki sen qiliв təxəjjul,
Koŋlum oti xirmənin qiliв kul.

Hər səвr ki sen tapiв nihani,
Əşkim seli aqiziв ani.

Вuncə təkəllumiki surduŋ,
Kujgan kul otiqə suvni urduŋ.

Joq, joqki qojarqa daq uza daq,
Ot jaqdiŋu qujduŋ ustiqə jaq.

Nutquŋ neki əjladi rəqəmzəd,
Əjturqa çəvaв menga joq həd.

Hukmuŋ menga arzuji çandur,
Başimqə ви hukm həm rəvandur.

Aliŋda ne soz de alqamen coq,
Gər воlsə çəvaвim ul daqi joq.

Lekin senga ви eməs nihani,
Kim вujla qəzai asmani.

Kim tari oluв ви natəvanqə,
Rəsva qildi вari çəhanqə.

Bu nəv' вəla воlurqa çari,
Bolmas kşiniŋ oz ixtijari.

Işq otiki вir şərarə əndin,
Tofan qoparur вari çəhandin.

Juz şu'ləni məskənimqa urdi,
Miŋ вərqni xirmənimqa urdi.

Xirmən sari tuşti вir şərarə,
Kujmaktin emastur əngə carə.

Miŋ вərq tuşursə işqi вeвak,
Netkaj aniŋ otrusida xaşak.

Ne вujruquŋ olsə soz deməsmen,
Məçnun menu lek Qəjs eməsmen.

Kirpiklari вlan atasiniꞑ ajaq astini şipiriв, çavaвida şunda; dedi:

«Ej qaвilaꞑnin eşigi qiвlagahim, ahim dardiꞑ otini jaritgaj.

Ojlagan caralariꞑ xirmanini koꞑlimniꞑ oti kul qildi.

Sen ojlagan səвrlarni koz jaşlarim seli aqiziв ketdi.
Şunca gapirgan gaplariꞑ вlan, kujgan kul ustiga suv urdiꞑ.

Joq-joq, daq ustiga daq saliş ucun ot jaqdiꞑda, ustiga jaq

qujdiꞑ!

Harвir ajtgan sozlariꞑga, çavaв вergani menda had qalmadi.

Seniꞑ hukmiꞑ çanim arzusidir, вu hukmni вəça qiliş esa meniꞑ вurcim.

Seniꞑ aldiꞑda nmalar ham ajta alar edim, çavaв вolsa ham u jana joq hsaв.

Lekin senga şunisi ham jaşirin emaski, вu işlarniꞑ hammasi taqdirdan edi.

Bu вəlalarniꞑ hammasi meniꞑ вaşimga tuşiв, rasvaji çahan etdi,

Bundaj вəlalarniꞑ juz вerişi kşiniꞑ oz ixtijari вlan вolmajdi.

Işq otidan ciqqan вir ucqun, вutun çahanga tofan saladi.

Juz şu'lani makanimga uriв, miꞑlarca caqmaqlarni xirmanimga urdi.

Bir ucqun xirmanga tuşar ekan, uniꞑ kujişdan вaşqa carasi вolmajdi.

Rahmsiz işq, miꞑlarca caqmaqlar jaqdirsa, uniꞑ qarşisida xaşak nma ham qila alar edi.

Har qandaj вujruqiꞑ вolsa ham qajtarmajman, lekin men endi Qəjs emas, вalki Maçnunman.

Sərviki sen əjladiŋ təəmmul,
Xəs вoldiju xəs вu dəm erur kul.

Bu kulgə məgənki girdвadi,
Bengaj jana sərvdek səvadi.

Jetkanda ki əjladiŋ nəzarə,
Korduŋki meni sijəhstarə.

Joq məjl sukunqa əzmi rəftar,
Ne mihnət əra edim grifdar.

Qacmaqliqim endi tanimasdin,
Bəlkim taniriŋqə ərzimasdin.

Dəd hər sari ketsə ketmak olmas,
Nəsnəsni adəm etmak olmas.

Bolmaqliq itiŋ erur muradim,
Joq itca ozumga i'timadim.

It kimsəga вevəfaliq etmas,
Başin aliв ozga sari ketmas.

Men işiga uzr qolqan itmen,
Bu dəştdə telвə вolqan itmen.

Mumkin esə telвə it ajilmaq,
Jaxud anga i'timad qilmaq.

Sen daqi meni xirəd nihad et,
Hər iştaki qilsam i'timad et.

Uzrumni qaşinda qoldum axir,
Hər işta məaf вoldum axir!».

Cun etti uzrniŋ təmamin,
Tez urdi çəmazə sari gamin.

Jeşti rəsənin çihazidin cust,
Oz вojniqa вaqladi ani rust.

Taвşurdi rəsən вaşin ataqa,
Dedi: «Ne desaŋ вu muвtəlaqə?

Itmen ilikiŋda вojni вaqliq!».
Deв qildi ozini tont əjaqliq.

Jeşti ata вojnidin rəsənni,
Əzm etti həva qiliв vətənni.

Sen ojlagan sarv, xəsgə ajlandi, endilikda вolsa xəs həm kul вɔldi.

Bu kulni jana qujunlar ajlantiriв, sarvga oxşatiв, asmanga ciqarar.

Sen keliв korganinda, men вaxti qaranin,

вir çajda turişga məjlim, harakat qilişga maçalim joq, azaв, uquвatlarga griftar edim.

Qacişim seni tanimaslikdan, вalki tanişinga arzimaslikdan edi.

Vahşij hajvanlar arqasidan ketiş jaramajdi, adam-javajisini esa, adam qiliв вolmajdi.

Senin itin вolsam dejman, lekin ozimga itcalik işancim joq.

It вolsa adamga вevafalik qilmajdi, вaşini aliв вaşqa tamanga ham ketmajdi.

Men, oz işiga uzr soragan va вu daştda telвa вolgan itman.

Telвa itnin tuzakişi va unga işaniş mumkin вolsa,

sen ham meni aqllik qil, har işni qilsam ham işangin.

Tavвa вlan sendan jardam sorajman axir, har вir işimdan afv sorajman axir!»

deв sozini tamamlagac, tezdan tujanin aldiga вardi.

Tujanin arqanini jeciв, uni oz вojniga mahkamlaв вaqladi.

Arqannin вir ucini atasiga tutqiziв dedi: «Bu muвtalaga nma dejsan?

Qolinda вojnim вaqlangan itmen!» deв ozini tort ajaqliq qildi.

Atasi esa unin вojnidan arqanni jeciв, oz jurti sari ravana вoldilar.

Ta tutti çunun jolin Nəvaij,
Kim ʙoldi vətənqə rəhnəmaij.

Məçnundek atasi daqi joqtur,
Məskənqa həvasi daqi joqtur.

Çani qam va dard вlan pajmal воliв, ahvali haddan taşqari xaraв воlgan.»

Ləjli вu sozlarni eşitgac, вir oti miņ воldi.

Umriniņ kemasi вalciqqa вatiв, koņlini olimga qojdida jatdi.

Ej taвiв, endi pərhiz qilmajman, cunki dardim oti вargan sari aşmaqda.

Şarвatdan meniņ icim kujdi, qolimga suv şarвatini вer!

## XXII

**Navfal ʙlan Maçnun atasi aralarida aşnalik ipliniꞑ mahkam ʙaƣlanmaƣi. Maçnunniꞑ ʙijaʙanƣa qaciʙ, Ləjli copaniƣa joluqqani va qojlar arasiga jaşiriniʙ Ləjlini kormaƣi, Ləjlini kɵrgac qurʙan qoji ʙlan xotan kjigidek jiqilƣanlari.**

Soz naqəsinin rəhil koşi,
Bu nəv' cekar hudi xuruşi:

Kim cun həşəmiqə keldi Məçnun,
Şad oldi alarki erdi məhzun.

Həm qopti atasi natəvanliq,
Həm boldi anasi tazə çanliq.

Kijdurdilar əngə xəzv deba,
Xil'ətlari barcə cust zeba.

Hər sari jetişti bu hikajət,
Kim «huş aṉa əjlamiş sirajət».

El konlida bu xəjal pişti,
Nəvfəlqa dəqi xəbər jetişti.

Ul xud jeb aniṉ qəmin həmeşə,
Zikri qilib erdi dərd peşə.

Koṉliga xəjalidin təfəkkur,
Çaniqə vsalidin təhəjjur.

Bu sozni eşitkac oldi xuşdil,
Barib korariga boldi majil.

Atlandiju surdi ul tərəf at,
Məçnun eli həm xəbər tapib bat.

Saz əjlab əsasi mihmani,
Xuşdilliq ila tuşurub ani.

Soz karvaniniŋ karvanʙaşisi xuruş ʙlan şundaj qoşuq ʙaşlajdi:

Maçnun ujiga kelganda, qamgin ʙolgan qarindaşlari qajtadan şadlandilar.

Maçnunga crajlik, ipakdan toqulgan lʙas kijdirdilar.

Atasidagi natavanlik joqaldi va anasiga ham jaŋidan çan kirdi.

Maçnunga crajlik, ipakdan toqulgan lʙas kijdirdilar.

«Maçnun oziga keliʙdi» degan darak har tamanga tarqaliʙ ketdi.

El koŋliga çajlaşgan ʙu xaʙar Navfalga ham jetgan edi.

Navfal ham hamişa Maçnunniŋ qamini jeʙ, fikri-jadi uniŋ dardida edi.

Fikrini uniŋ xajali ʙand etgan edi, çanini uniŋ vsali hajratga salgan edi.

Maçnunniŋ kelgan xaʙarini eşitgan Navfal, kop xursand ʙoliʙ, ʙariʙ koriş arzusini qildi.

Atlaniʙ Maçnun qaʙilasiga çonadi, ʙundan xaʙar tapgan Maç-nun eli ham,

mihmandarcilik tantanasini çajiga qojiʙ, uni şadlik ʙlan kutiʙ aldilar.

Məçnun вila ul spəhвədi cust,
Juz mehr вila qucuştilar rust.

Aqşamqəcə kamranliq əjlaв,
Bu xəjl ana mizвanliq əjlaв.

Ul xud вoluвan вu işga xuşhal,
Məçnun oz işiga qaliвan lal.

Cun nəvfəli mehr juz jaşurdi,
Məçnuni fələk jaşin aşurdi.

Rəh toşə kulcə jajdi kəvkəв,
Nəvfəl daqi jolqə saldi mərkəв.

Barur edi вarcə jol əra şad,
Məçnun qaliвan uj icra naşad.

Lekin atasiqə juzlaniв kam,
Kim Nəvfəl ənin sari uruв gam.

Həm əjladi şadu xurrəm ani,
Həm xəjl icida mukərrəm ani.

Konliga tuşuв вu sozki Nəvfəl,
Məçnunni cu kormiş erdi əvvəl.

Ləjli eli вirla hərв etiв teq,
Kim cekti anin işi ucun вiq.

Məçnun qəmini cu вir jegandur,
Pəjvənd sozin daqi degandur.

Şək joqki enur вu işga majil,
Kim qildi вizin həşəmni mənzil.

Joqsə Məçnunqə joqtur ul jol,
Kim kelgaj ani korar ucun ul.

Emdi ru durur ədəв menga həm,
Kim Həj elini qiliв forahəm.

Anin sari xizmat etkəвiz faş,
Kim вolqaj anin işiga padaş.

Taвsak jana lutf ila mədara,
Ul sozni həm etsak aşkara.

Razi esa вəxtdin quvansaq,
Joq desa qəвila sari jansaq.

Maçnun вlan вu laşkar вaşi katta mihriвanlik вlan mahkam qucaqlaşdilar.

Maçnun eli Navfalga izzat va ikram вlan aqşamgaca mizвanlik qildilar.

Navfal вundaj mihmandostlikdan çuda xursand вoldi, Maçnun esa oz işiga hajran вolar edi.

Qujaş navfali juzni jaşirganda, asman maçnuni jaşini kopajtirdi.

Julduzlar jol kulcalarini jajiв juвardilar, Navfal atlaniв jolga tuşdi.

Jol вoji hamma şad-xursand ketar, Maçnun вolsa ujda naşad qalgan edi.

Maçnunniņ atasi Navfalniņ kelişini ojlaв jurardi, mihmanniņ вu taşrifi вlan muradiga jetdi.

Cunki Navfalniņ kelişi uni oz qaвilasida izzat, hurmatini aşirdi, va şad-xurram etdi.

U, Navfalniņ Maçnunni ilgari korganligini jadiga tuşurdi:

U, Maçnun işi ucun ocakişiв, Ləjli eliga tiq tartgan edi.

Maçnunniņ qamini jeв, uni oziga kujav qiliş tlagini ham ajtgan edi.

Şaksiz вu işga məjli вarligidan, вizniņ sarajga keliв tuşdi.

Şundaj вolmaganda edi, Maçnunni koriş ucun ham kelmas edi.

Endi men ham ədəв, hurmat juzasidan вutun qaвila ahlini toplaв,

uniņ xizmatiga вariв, işlariga komaklaşsam.

Agar u kelişiв, lutf korsatsa, u sozni ham вildirsak.

Razi вolsa вaxtdan quvansak, joq desa jana qaвilaga qajtsak.

Istətti həşəm uluqlarin вat,
Ərz etti alarqa вu məqalat.

Barisiqə dilpəzir tuşti,
Qilmaqliqi naguzir tuşti.

Məçnun işi cunki erdi mətluв,
Aniŋ вaruri korunmadi xoв.

Hər neki kerak qiliв muhəjja,
Jarim kecə ujlakim surəjja.

Çəm' oluвan əjlaвan вu tədвir.
Qildilar oşəl guruhi şəвgir.

Bu gam əra juz fəsanə вaşlaв,
Hər вirki tugandi jana вaşlaв.

Barur edilar deвan вu sozni,
Bu soz вila xuşdil əjlaв ozni.

Ta dəştni ancə qildilar təj,
Kim Nəvfəl ujiqə qojdilar pəj.

Ul həm qiliв ulcə şərti ikram,
Mənzilda вeriв alarqə aram.

Qildi tərəвu nişat ancə,
Ul xəjl ila inвsat ancə.

Kim вari koruв məhəlni qaвil,
Boldilar oşal qərəzqa qajil.

Nəvfəlqə qərəz cu вoldi məsmu',
Konliga вu nuktə keldi mətвu'.

Dediki: «Bu soz dejilmiş erdi,
Məçnunqə вu qəm jejilmiş erdi.

Qildim cu qəвul aŋa rəqəmzəd,
Emdi dəqi qilmaqum durur rəd.

Siz emdi qojuŋ həşəm sari gam,
Men sur işini qilaj sərənçam.

Sizga daqi ulcə dəst rəsdur,
Artuq menga arzu emasdur.

Saz əjlaв etiŋ вujan əzimat,
Kim fursat erur вəse qənimət.

Sarajdagi uluqlarni caqiriв, oz maqsadini arz etdi.

Bu soz hammalariga ma'qul tuşdi, tezdan şu işga kirişişni lazim tapdilar.

Əsl arzu Maçnun işi вolganidan, uniŋ вarişini lazim kormadilar.

Butun kerakli narsalarni tajjarlaв, jarim kecada hulkardek,

toplanişiв, har turli tadвirlarni koriв, tun joliga ravana вoldilar.

Jolda вu maqsad вarasida, juz xil afsanalarni, navвatma-navвat sozlaşiв,

şundaj sozlar вlan ozlarini xursand qiliв вarar edilar.

Kopgina daştni вasiв otganlaridan kejin, Navfalniŋ ujiga kiriв вardilar.

Navfal ham izzat va ikram вlan mihmanlarni oz ujiga çājlaв aram вerdi.

Anca ojin-kulgi, aşullalar вlan mihmanlarni çuda xursand qildi.

Mihmanlar qulaj fursatdan fajdalaniв, oz tlaklarini Navfalga ajtdilar.

Navfalga ularniŋ tlagi çuda ma'qul tuşdi.

Va şundaj dedi: «Men ham ilgari вu sozni Maçnunga ajtiв, uniŋ qamini jegan edim.

Madamiki unga şundaj taklif qilgan ekanman, hazir ham oşa fikrdan qajtmajman.

Siz endi oz sarajiŋizga вemələl вara вersaŋiz ham вoladi, toj tajjarligini ozim вaçaraman.

Sizniŋ artiqca taşvişga tuşişiŋizni men tlamajman.

Fursatni qanimat tapiв, tajjarliqiŋizni koriв, вiz tamanga keliŋ.

Ta ujlaki воlsә şәrt pәjvәnd,
Mәçnunni qilaj ozumga fәrzәnd».

Miadi nikah taвti tә'jin,
Ul xәjlqa janmaq oldi ajin.

Şad uj sari воldilar rәvanә,
Bilmajki ne fi'l etiв zәmanә.

Ul tunki alarqa qalmaj aram,
Nәvfәl sari urmiş erdilar gam.

Mәçnunki uj icra qaldi diltәŋ,
Kozdin tokar erdi әşki gul rәŋ.

Cun qojmadi hәçr oti qәrarin,
Işq ilkidin aldi ixtijarin,

Işq oti cekiв zәвanә ciqti,
Ujdin jana вexudana ciqti.

Dәşt uzra jugurdi вesәru paj,
Gәh tartiв huvu, gәh cekiв vaj

Jaj erdi qәddiju navәk ahi,
Gәrdunni qiliв nişanәgahi.

Bu-jajqa cun qurar edi oq,
Gәrdun koziga urar edi oq.

Ahi hәvada qiliв tәku dәv,
Ul nәv'ki mehri asman rәv.

Eltur edi jar mehri ani,
Baş urquca mehri asmani.

Cun çәdjni saqdi cәrx zali,
Sut qәtrәlәrin aritti hali.

Ul sut вila sәn'әt әjlaвan zal,
Korguzdi fәtir qursi filhal.

Aliqә jetuşti вir suruk qoj,
Copani korundi aşna roj.

Mәçnunni daqi şuвan cu kordi,
Әhvalini lutf вirla sordi.

Mәçnun dedi: «E juzi humajun,
Qajda seni kormiş erdi Mәçnun?

Pajvand şartlarini (nkahni) вәçа keltiriв, Maçnunni ozimga farzand qilajin.»

Nkah va'dasi ta'jinlangac, mihmanlar qajtişga qarar вerdilar.

Şadlik вlan ujga qajtdilar, lekin zamananiŋ nmalar qilişini вilmas edilar.

Oşa keca ular aramsiz, Navfalnikiga ketganlarida,

Mәçnun әlәmga вatiв ujda qalgan va kozidan gulraŋ jaşlar tokar edi.

Hiçran oti uniŋ qararini qojmasdan, işq uniŋ ixtijarini qolidan algan edi.

Işq otiga tuşiв, kujiв kętganidan вexud вoliв ujdan ciqdi.

Başjalaŋ, jalaŋ ajaq halda gah «huv», gah «vaj» deв daşt вoji jugurar edi.

Qamati jaj, ahi oq вoliв, dunjani nşanga algan edi.

Bu jajga oq çajlaв, dunjaniŋ koziga oq urar edi.

Ahi havada asman вoji sajr etguci qujaşdek jugurar edi.

Jarniŋ muhaввati uni qujaş ciqqunga qadar aliв ketar edi.

Bu falak kampiri eckisini saqiв, sut qatralarini ahistalik вlan әrtdi (ja'ni şarqdan aqariв taŋ atdi).

Şu sut вlan вarca hunarni işlatiв, tezdan togarak fatirini korsatdi (ja'ni qujaş ciqdi).

Şu vaqt uniŋ kozi вir gәla qojga tuşdi, copani taniş korindi.

Maçnunni korgan copan ham, hurmat вlan uniŋ ahvalini soradi.

Maçnun dedi: «Ej muвarak juz, Maçnun seni qajda korgan edi?

Kim tal'atiŋ aşna korundi,
Dərdiqa sozuŋ dəva korundi.

Sen həm oŋa əjladiŋ nəvaziş,
Ul daqi nəvazişiŋqə naziş».

Copan qojuвan əjaqiqa вaş,
Bu nəv' təkəllum əjladi faş:

«Kim menkim işim erur şuвanliq,
Qoj вirla qoziqə mihriвanliq.

Tilsiz gələ həmzəвanidurmen,
Ləjli qojinin şuвanidurmen.

Seni koruв erdim ul həşəmda,
Məktəвda səвəq oqur ələmda.

Işqiŋ ələmin daqi вilurmen,
Hər carə qilaj desam qilurmen».

Məçnun taвaniqə qojdi вaşin,
Nə'l etti otuklariqə qaşin.

Dediki: «Əja dəmiŋ rəvan вəxş,
Nutquŋ olgan tənimqa çanвəxş.

Isadek olukni tirguzursen,
Xuş mu'çizədurki korguzursen.

Joq, joq, ki şuвanliq icra Musa,
Ilkiŋda əsa həm əzdər asa.

Musa neki Xizri rahim olduŋ,
Qəm zulmətida pənahim olduŋ.

Jetkur menga aвi zindəgani,
Jə'niki koraj jraqdin ani.

Kim həçrdə xəstə çan men usru,
Rəhm əjlaki natəvan men usru».

Copan dedi: «Ej xuçəstə sahiв,
Aqşamqəcə вol menga musahiв.

Carə tərəfi nəzarə əjlaj,
Bir nəv' işiŋa carə əjlaj».

Məçnun cekiвan duasiqə til,
Boldi aŋa ul kun ujlakim jil.

Jaruq juziŋ menga aşna korindi, dardimga soziŋ dava korindi.

Sen ham meni izzat qildiŋ, men ham senga erkalandim».

Copan uniŋ ajaqiqa вaş qojiв, şundaj dedi:

«Meniŋ işim copanliq, qoj вlan qoziga mihriвanlikdir.

Bu tilsiz galaniŋ hamzaвani, Ləjli qojlariniŋ copanidirman.

Seni u sarajda va maktaвda azaв вlan saвaq oqugan caqlariŋda korgan edim.

Işqiŋniŋ azaвini ham вilaman, har qandaj cara вolsa ham qilaman»

Maçnun tavaniga вaşini qojiв, qaşini etiklariga na'l etdi.

Maçnun dedi: «Ej nafasi вadanimga qan вeriв, sozi tanimga çan вaqişlavci,

Isadek olukni tirgiziв, açajiв mu'çizalarni korgizasan.

Joq-joq, copanlikdagi Musasan, qoliŋdagi tajaqiŋ ham azdarga oxşagandir.

Musa nma, вalki jolimniŋ Xizri va qam zulmatida meniŋ panahim вoldiŋ.

Menga aвihajat вergin, ja'ni Ləjlini uzaqdan вir korajin.

Hiçran вlan çanim çuda xasta вolgan, rəhm qilginki, çuda natavanman!»

Copan dedi: «Ej əql-farasat egasi, aqşamgaca meniŋ hamsuhвatim вolgin.

Men вutun tadвirlarni koriв, işiŋga вir cara tapajin.».

Maçnun esa uni dua qildi, lekin вir kun unga xuddi вir jildek korindi.

Məqriв sari mehr əjlagac roj,
Surdi copan həşəm sari qoj.

Bir qoj terisin ciqardi filhal,
Məçnunqə dediki: «Egniŋa sal.

Qojdek вu terini xil'ət əjla,
Başdin əjaqiŋa kisvət əjla.

Qəddiŋni qənəm icida xəm qil,
Aşiq esaŋ ani muqtənəm вil.

Kim kelgusidur вuti pəri cehr,
Andaqki həməl fəzasiqə mehr.

Qizlar вila ojnaju təlaşa,
Qoj saqmaqin etkali təmaşa.

Jetkanda вaşiŋqə sen вilursen,
Ne nəv' nəzarəkim qilursen».

Məçnun japiniв terini məhkəm,
Qojlar əra əjlaвan qədin xəm.

Barur edi tort əjaqlaniв tez,
Ta qildi zəmanə fitnə əngez.

Qojlar cu qəвiləqa javuşti,
Qizlarqa xram çoşi tuşti.

Ənçum kiвi ciqtilar ştaвan,
Ləjli ul arada mahi taвan.

Cun işq əra koв вoluв ŋəlali,
Aşuftə-u tijrə zulf-u xali.

Hiçran otidin uzarida taв,
Gul вəŋgi sirişk вirla seraв.

Gisuki вoluв juziqə çaruв,
Aləmqə saciв quвar aşuв.

Fitnəki koziga surmə tartiв,
Çan nəqdin alurqə koz qarartiв.

Muzganiki qətl əjlaв ahəŋ,
Juz şu'ləsi dudidin tutiв rəŋ.

Otluq juzikim вoluв diləfroz,
Məçnunkuşu вəlki nuktədan soz.

Qujaş maqriв taman juz tutgac, copan ham qojlarni Lәjli sarajiga hajdadi.

Bir qoj terisini darrav Maçnunga вeriв dedi: «Ustiŋga japingin.

Qojdek, вu terini oziŋga kijim qiliв kijiв algin.

Qoj, eckilar arasida eŋgaş, aşiq вolsaŋ вu vaqtni qanimat вil.

Bahar asmaniga ciqqan qujaş kaвi, pәri juzli gozal keladi.

U, qizlar вlan ojnaв-quvnaв, qoj saqişni tamaşa qiliş ucun,

вaşiŋga keliв qalganini вilasan, istaganiŋca uni korasan».

Maçnun qoj terisini japiniв, qojlar arasiga kiriв, qaddini вukiв emgakladi.

Zamana fitna ciqarguncа, tort ajaqlaв вarar edi.

Qojlar qaвilaga jetganda, qizlar tamaşaga ciqiş ucun aşiqdilar.

Qizlar julduzlar kaвi tezlik вlan ciqdilar, Lәjli ular arasidagi mah taвan edi.

Bu ajniŋ işq вlan azaвi artiв, ozi parişan, zulfi va xali qapqarajgan edi.

Ajriliq otidan juzlari taвlaniв, gul вargi kaвi juzi koz jaşlari вlan seraв вolgan edi.

Kakillari juzlarini şipiriв, alәmga qavqa, topalaŋniŋ cәŋ, quвarini sacar edi.

Fitna uniŋ koziga surma tartiв, çanini aliş ucun kozini qarajtirgan edi.

Juz şu'lasiniŋ tutunlaridan qara raŋga kirgan, kirpiklari esa oldirmakni caqlar edi.

Uniŋ otli juzi şundaj çaziвali вolganki, Maçnunni olimga, danalarni kujdirişga caqlajdi.

Bu nəv' çəmal ila jetuşti,
Juz qənçu dəlal ila jetuşti.

Məçnunqə korungac ul pərizad,
Ajini həjati boldi bərbad.

Bir «ah»i fələk şkaf cekti,
Kim kokni anga qlaf cekti.

Qoj icra jiqildi zaru, bedil,
Qojdekki qilurlar ani bismil.

Ul nalə, ki cekti bemədara.
Qojlarqa rəm oldi aşkara.

Botraşti cu hər birisi bir jan,
Qaldi arada qərib girjan.

Ləjli icin ortab otluq ahi,
Keldi bilajin deban kəmahi.

Baqsə jatur erdi jer uza post,
Ul post əra nihan olub dost.

Bəskim qəm oti tənin qərartib,
Ul muşk oziga nafə tartib.

Muşkin korunub təni nzari,
Ləjli sacinin necukki tari.

Gul ruxqə cu boldi qissə mə'lum.
«Ah» urdiju huşi boldi mə'dum.

Jar uzra jiqildi sərv qəd hur,
Tufraq uza tuşti gojija nur.

Işq icra təni nzar birla,
Həmxabəliq etti jar birla.

Aşiqki erur işida sadiq,
Mə'şuq bolur başida aşiq.

Qizlar boluban ul işdin agah,
Kim bujla jiqildi ikki dilxah.

Gul ruxni kotardilar həm uldəm,
Vəsl olmaj alarqa huşsiz həm.

Əzm əjlab okuş fəsanə birla,
Ul əmrda juz bahanə birla,

Şundaj çamal va juz, naz-qəmzalar вlan jetişdi.

Maçnun u pərizadni korgac, rasmi hajati вarвad вoldi.

Falakni teşiв juвarguci «ah» tartiв, kokni unga qlaf etdi.

U, sojilgan qojdek tipircilaв, qojlar arasiga jiqiliв qaldi.

Uniņ cekkan nalasidan, qojlar hurkdilar.

Harвirisi har tamanga duv-duv qacdilar, faqat ortada qariв, girjan (Maçnun) qaldi.

Maçnunniņ otli ahi Ləjli juragini kujdirganidan, «ņma ahval вoldi ekan?» deв janiga keldi.

Qarasa, вir post jatar, post arasida esa u dost jaşiringan edi.

Nhajat qam otidan təni qarajiв, u muşk nafə tartgan (ja'ni teri japingan) edi.

Uniņ muşk kaвi qarajgan halsiz gavdasi, Ləjliniņ parişan sac talalaridek jatar edi.

Gul juzli, вu vaqiani aņlaв, «ah» uriв huşidan ketdi.

Tupraqqa tuşgan nurdek, u sarv qamat hur jari ustiga jiqildi.

Işq icida təni halsizlangan jar вlan вirga jatdi.

Aşiq işida sadiq вolsa, ma'şuqi вaşida aşiq вoladi.

Ikki dilxahniņ вundaj jiqilişini qizlar koriв qaldilar.

Gul juzlini darrav kotariв aldilar, вular hussiz halda ham, вir-вirlari вlan qavuşalmadilar.

Qizlar turli вahanalarni tapişiв, Ləjlini aliв ketdilar.

Səhrada qaliв qəriвu вexeş,
Həjrətdə şuвani carə əndeş.

Kim taвsə xəвər qəвilə əhli,
Birdəm joq aŋa həjat məhli.

Mundaqda iki çəmazəlik tez,
Jettilar etiв çəmazəlar xez.

Bu halət icida tapqac ani,
Bir naqə cokurdilar rəvani.

Naqə uza ani qojdilar cust,
Ilik əjaqini təŋdilar rust,

Vaqif вolmaj qəвiləda el,
Əzm oldi alarqə ujlakim jel.

Mundaq dedi raviji fəsanə:
Kim kelgac atasi ujga janə.

Bildiki ketiвdur ul həmul şam,
Koв jiqladi ujda tutmaj aram.

Jiqlaj-jiqlaj izin irişti,
Ul jerda jetişti kim jetişti.

Baqlaв tevə uzra cunki tapiв,
Kelturdi ujiga tekru capiв.

Jetkurguncə həşəmqə ani,
Juz qatla ləвiqə jetti çani.

Cun jetti qəвiləqa jaвandin,
Jad etmadi qoj вila şuвandin.

Ej vadii əjmən icra qojci.
Itmen senga oz qaşinda qojci!

Şuqluŋ вila вaşladiŋ jolumni,
Tut lutf ila sen daqi qolumni.

U, kimsasiz qariʙ, huşsiz halda sahrada qaldi, copan esa hajratda qaliʙ, cara izlaşga tuşdi.

Agar qaʙila ahli ʙu vaqiadan xaʙar tapsa, uni ʙir nafas ham trik qojmasdi.

Şu vaqtda ikki tevalik, tevalarini çadallatiʙ, jetiʙ kelişdi.

Ular Maçnunni ʙu halatda koriʙ, darrav ʙir tevani cokirdilar.

Uniŋ tezdan ajaq-qollarini ʙaqlaʙ, tujaga taŋqidilar.

Qaʙila ahliga ʙildirmaj, şamal tezligida jolga tuşdilar.

Dastanlarni naql qilquci ʙundaj dejdi: Maçnunniŋ atasi ujiga qajtganda,

Maçnunniŋ ham oşa keca ketganligini ʙiliʙ, ujda ʙearam kop jiqladi.

Jiqlaj-jiqlaj izidan ʙariʙ, Maçnun jatgan çajga ham jetdi.

Uni tapiʙ, tevaga ʙaqlaʙ, çadal ʙlan ujiga keltirdi.

Uni sarajga keltirgunca, çani juz marta aqziga tiqildi.

U coldan qaʙilaga keltirilganda, huşsizligidan qoj va copanni ham eslaj almas edi.

Ej, Əjmən daştiniŋ copani, itiŋ ʙolajin, oz janiŋga alsaŋci!

Şu'laŋ ʙlan menga jol korsatdiŋ, lutf ʙlan jana meniŋ qolimdan tutgin!

## XXII

**Atasi Maçnunni kop nəsihatlar ʙlan Navfal qiziga ujlantirişga razi qilgani, Navfal sarajida nkah tantanasi jasalgani va Maçnunnin qizni taşlaʙ daştga ketgani.**

Məşşataki soz durini terdi,
Bu вikrqa вujla çilvə вerdi:

Kim ujga cu keldi zar şəjda,
Məqzi əra вoldi huş pəjda.

Jiqlaв atasi qiliв şkajət,
Etiв jana pəndi вenihajət!

Ul soz demajin mələlətidin,
Baqmaj ataqə xçalətidin.

Fəhm olqac atasinin mələli,
Tufraq etiв ani infiali.

Juz jerga qojuв tutuв qulaqin,
Koв oвti atasinin əjaqin.

Dediki: «Kecur gunahim axir,
Kim lutfun erur fənahim axir?».

Korgac ata əçz i'tirafi,
Dedi: «Bu işinadur təlafi.

Qilqan вaridin ruçu' qilsan,
Ne işga desam şuru' qilsan.

Mendin tilasan riza qəвul et,
Ne şər' etar iqtiza qəвul et».

Məçnunki futuvvət əhli erdi,
İhsanu muruvvət əhli erdi.

Huş olsa dimaqi icra sakin,
Tərki ədəв ermas erdi mumkin

Pardazci soz durlarini teriв, вu hkaja qiziga şundaj çilva вerdi:

U zari şajda (Maçnun) ujga kelganda, huşiga kelgan edi.

Atasi jiqlaв, şkajatlar qildi va jana kop pand-nasihatlar ajtdi.

Oz aqir ahvalidan atasiga вir soz ham dejalmadi, nhajat xça-lat tartganligidan atasiga qarajalmas edi.

Atasiniŋ tartgan azaвini korgac, ta'sirlaniв, ozini jerga taşladi.

Juzlarini jerga qojiв, qulaqini tutiв, qajta-qajta atasiniŋ ajaq-larini opdi.

Dedi: «Seniŋ lutfiŋ panahimdir, gunahimni kecirgin axir!»

Atasi oz oqliniŋ şundaj açizana i'tirafini eşitgac, dedi: «Seni вu ahvaldan qutqaziş ucun,

вutun qilgan işlariŋdan qajtiв, nma iş вujursam şuni qilsaŋ,

Meniŋ raziligimni almaqci вolsaŋ, şariat nma вujursa şuni qaвul etgin.»

Maçnun çuvanmard, ihsanli, va muruvvatli kşilardan edi.

Agar uniŋ aqli-huşi çajida вolganda вe adaвlik qilişi mumkin emas edi.

Adaвi hidajət əhli jaңliq,
Ajini vəlajət əhli jaңliq.

Andaqki tilaв xuda rizasin,
Əndin soң ata-ana rizasin.

Dedi: «Seңa hər nekim rizadur,
Qilmaqliq ani menga səzadur.

Hukm etki ne nəv' etaj şiarim,
Etmakta ani ne ixtijarim?»

Boldi atasi вu nuktədin şad,
Nəvfəl işidin soz etti вunjad.

«Kim Nəvfəlkim Ərəвdadur taq,
Joq, joq, ne Ərəвki taqi afaq.

Koв вoldi seniң ucun ələm sənç,
Koңliga işiңda jetti koв rənç.

Cunkim joq edi əzəldə təqdir.
Taвmadi işiң вutarga tədвir.

Emgaklari вojnuңa erur qərz,
Uzrin qoləmaq seңa erur fərz.

Emdi вu durur aniң rizasi,
Həm xəstə ataңniң iqtizasi.

Kim zahir etiв təriqi pəjvənd,
Qilsaq aңa daqi seni fərzənd.

Bir вajliqi вar emiş pərivəş,
Baştin əjaqi lətifu dilkəş.

Iffət hərəmidə ul çəmilə,
Səvdasida zar juz qəвilə.

Vəslin tilar elga xud ədəd joq.
Əjturgə aңa vəlek həd joq.

Bu iş вiladur meңa muвahat,
Tə'xirdə keldi вijmi afat.

Mendin tilasaң riza, riza вer,
Bu qissə rizasini meңa вer!?»

Məçnun tilin andaq əjladi вənd,
Kim вoldi rizasi вirla xursənd.

U, adaвda hdajat ahlidek, rasmi adati avlijalardek edi.

Avval xuda, undan soŋ ata-ana rizasini tlaв, dedi: «Sen nmadan riza вolsaŋ, uni вaçariş meniŋ вurcimdir.

Hukm et, qandaj harakat qilajin, ajtganlariŋni qilişda menda nma ixtijar вar?».

Atasi вu gaplardan xursand вoliв, Navfalniŋ işi toqrisida soz вaşladi:

«Navfal вutun Ərəв elida jaganadir, joq, вalki вutun alamda taqdir.

Seniŋ ucun u, kop ələm tartdi va seniŋ işlariŋ ucun kop azaв-maşaqqatlar tartdi.

Taqdir əzəlda joqligidan, seniŋ işiŋni вitkaziş ucun вirar cara tapalmadi.

Uniŋ cekkan azaвlari вojniŋdagi qarzdir, unga uzr korgaziş seniŋ ucun farzdir.

Endi uniŋ rizasi va xasta ataŋniŋ ham tlagi şundajdir.

U, вlan pajvand tariqini tuziв, seni unga farzand etsak.

Uniŋ pəriga oxşagan, вaşdan-ajaqigaca gozal, dilkaş вir qizi вar emiş.

Iffət hərəmidagi u gozalniŋ kujida, juzlarca qaвilalar sargardanlar.

Unga jetişmak arzusida вolganlar вehsaв kop edi, lekin uni soraşga çasarat korsatalmasdilar.

Bu iş вlan faxrlanaman, agar qajtarsaŋ, va arqaga sursaŋ, qorqinc, vahimalar keltiradi.

Meni riza qilmaqci вolsaŋ, oziŋ ham rizalik вeriв, вu işniŋ rizasini menga tapşirgin!?.»

Şu josunda Maçnunniŋ tilini вaqlaв kondirdi, uniŋ rizasidan xursand вoldi.

Xuşvəqt oluвan qopuв tərəвnak,
Indatti qəвilə əhlini pak.

Hər neki kerak ul iş ləraqi,
Amadə qiliв zijadə daqi.

Məçnunni jasaв liвas вirla,
Tun-kun kiвi kişu as вirla.

Hec iş вila fəvt qilmaj əvqat,
Nəvfəl sari əzm qildilar вat.

Ul həm cu eşitti maçərani,
Çəm' əjladi xeşu əqrəвani.

Çəşn ənçumənin əzim qurdi.
Ul xəjlni вəzm əra tuşurdi.

Ajini tərəвqə qojdilar juz,
Icku edi necə kecə-kunduz.

Cun вoldi tərəв işiga ənçam,
Birdəm kotarildi вəzmdin çam

Koв zinətu zeв etiв ikavni,
Gulcehrə kelin вla kujavni.

Qizni əsraв hiçaв icida.
Ajdek toquz niqaв icida.

Bəzm icra kujavga qojduruв gam,
Berdilar el ortasida aram.

Olturdi xətiвi Ijsi ə'çaz.
Həq həmdu sənasin əjlaв aqaz.

Aj вirla qujaşni əjladi əqd,
Başi uza sacdilar вəse nəqd.

Cun mehr kelin kiвi jaşundi,
Tun jerga kujav kiвi вukundi.

Gərdun koruвan вu iş muvafiq,
Kelturdi toquz təвəqda saciq.

Ul ujgaki urmiş erdilar təxt,
Təxt ustida salmiş erdilar rəxt,

Başladilar ul ikavni xəndan,
Joq kulgu vəle əlarga cəndan.

Xuşvaqt вolganidan, aləmga siqmaj вutun qaвila ahlini oz ujiga caqirtirdi.

Bu tantanaga kerak вolgan вutun narsalarni, artiqi вlan tajjarladi.

Maçnunni keca va kunduzdek qara lвaslar вlan вezantirdilar.

Hec iş вlan vaqtni zaji' ketkazmasdan, tezlikda Navfalnikiga çonadilar.

U ham вu vaqiadan xaвar tapiв, вutun xeşu aqraвasini topladi.

Katta toj marasimini jasaв, kelgan mihmanlarni вəzm arasiga saldi.

Xursandcilikka вerilişiв, neca keca-kunduz məjxorliklar вoldi.

Şadlik tantanasi toxtadi, вəzmdan məj kasalari kotarildi.

Gul juzli kelin вlan kujavnin har ikkalasiga ziв-zinatlar вerdilar.

Qizni ajdek toqquz nqaв va pardalar iciga oradilar.

Kujavni вəzm iciga keltiriв, kşilar arasiga otirqizdilar.

Isanəma mu'çizalar korsatguci mulla, haq həmdu va sənasin oquв,

aj вlan qujaşni nkah qildi va ularnin вaşlaridan kop kumuş va altinlar sacdilar.

Qujaş ham kelinlardek jaşindi, tun ham kujav kaвi jerga вukindi.

Aləm ham вu işni muvafiq koriв, toqqiz taвaqda saciq keltirdi (toqquz asmannin juzduzlari dejilmakci).

Bularnin ikkavi ucun taxt jasatiliв, korpalar toşalgan edi.

Ojin-kulgi, vaqti-caqliq вlan ularnin ikkavini keltirdilar, lekin kujav вlan qiz cəndan kulmas edilar.

Məçnunni qərin qiliв pəriqə,
Taвşurdilar ani muştəriqə.

Uj girdidin elni surdi Nəvfəl,
Kim qalmadi anda elga mədxəl.

Ul tegrada çəm' ja çəridə,
Əlqissə joq erdi afəridə.

Bir pas cu tundiņ otdi ul xəjl,
Toşluq toşi qildi ujquqa məjl.

Nəvfəl jiraq olturuв iciв mul,
Hərdəm qilur erdi вir təxəjjul.

Səvdasi вu jolqə tutti ani,
Kim uj janiqə keliв nihani.

Sekin qiliв uj kjizin parə,
Ul furçədin əjladi nəzarə.

Kordi jeridin qizin ki qoвti,
Məçnun qaşiqə keliв jer oвti.

Bunjad etti: «Kej jəganə,
Işq icra jəganəji zəmanə.

Həm mehri səfa juzuņda tali',
Həm nuri vəfa enginda lami'

Bu nuktə erur qaşimda rəvşən,
El alida həm erur muəjjan.

Kim Ləjli işida natəvansen,
Işqida çəhanqə dastan sen.

Koņluņdur əniņ qəmida məhkəm,
Kim işqi erur senga musəlləm.

Koņluņ otidin savutmaqiņdur,
Ul вarida jar tutmaqindur.

Ikkimiz atasinin rizasi,
Salmiş seņa вu iş iвtilasi.

Cun kişvəri işqniņ şəhisen,
Işq əhli otinin agəhisen.

Bardur meņa daqi dərdməndi,
Işqim rəsəniqa paj вəndi.

Maçnunni pəriga jaqinlaştiriв, uni xaridariga tapşirdilar.

Navfal uj tevaragini kşilardan xali qildi, elniŋ ham qatnavi toxtadi

U atrafda hec qandaj kşi ham qalmagan edi.

Vaqt jarim kecaga jaqinlaşganda, el ham oz ujlariga ketiв, ujquga qarq вoldilar.

Navfal məj iciв, uzaq otirdi, turli-tuman xajallarga вarar edi.

Savdasi, uni вaşlaв вildirmasidan uj janiga keldi.

Sekingina uj kgizini jirtiв, oşa teşikdan moralaв,

qizniŋ ornidan turiв, Maçnun qaşiga вariв, jer opa jatganini kordi.

U dejardi: «Ej, ozi tanha, işq icra zamananiŋ jaganasi,

ham pak muhaввat juziŋda вalqigan, ham vafa nuri ustiŋda şu'lalangan.

Menga ham ravşan, elga ham ma'lum вolgan вir soz вarki,

u ham вolsa, seniŋ Ləjli kujida natavanligiŋ, işqida çahanga dastan вolganiŋdir.

Uniŋ qami koŋliŋga mahkam çajlaniв, işqi вolsa senga tapşirilgandir.

Koŋliŋni uniŋ otidan savitmajsan, uniŋ вarligida jar tutmajsan.

Atalarimizniŋ rizasi natiçasida şundaj işlarga ducar вoliвsan,

işq olkasiniŋ şahisan, işq ahliniŋ otidan xaвardarsan.

Işq zançiriga ajaqi вaqlangan, meniŋ ham вir dardmandim вar.

Dərdim oti icra taʙi aniŋ,
Men dəqi keliʙ xəraʙi aniŋ.

Lekin ikimiz oti nihani,
Ne meni ulus ʙiliʙ, ne ani.

Fikr əjlaki ul əsiri məhçur,
Fəhm etsə seniŋ ʙila meŋa sur.

Bu keca əniŋ ne hali ʙolqaj?
Umri kuniniŋ zəvali ʙolqaj!

Sirrimni seŋa cu əjladim faş,
Sendin meŋa ʙudur emdi padaş:

Kim razi ʙoluʙ qəramətimqa,
Bojnuŋni qojuʙ məlamətimqə.

Qilmaj meni el əra fəzihət,
Qoʙsaŋ dəqi əjlasaŋ əzimət.

Hər kimgaki ʙu fəsanə jetsa,
Ul xəjl seni məlamət etsə.

Men ʙolmasam el əra muatəʙ,
Qilsaŋ sen oziŋni oq muxatəʙ.

Bu nəv' muruvvət olsə sendin,
Izhari futuvvət olsə sendin.

Ummedim erurki qadiri pak,
Ləjliniki keldi nadiri pak.

Oz hifzi əra zimanda tutqaj,
Hər məhləkədin əmanda tutqaj.

Həm haçrida almaqaj şikiʙiŋ,
Həm vəslini əjlagaj nəsiʙiŋ!».

Məçnunqə jetiʙ ʙu sozdin azar,
Ul xəstə işiga jiqladi zar.

Dedikim: «Əja rəmidə pəjvənd!
Bol işq muhəʙʙətiŋqə xursənd.

Jariŋga vəfa şiariŋ olsun,
Kim təŋri həmeşə jariŋ olsun.

Men xud tuşuʙan icimga ənduh,
Qilqum edi əzmi vadiju koh.

U, dardim otida kujgandiг, men ham oşani deв xaraв bolganman.

Lekin ikkimizniņ ham otimiz jaşrin, nə uni, nə meni el вilmajdi.

Oziņ ojlaв qara, u hiçranga əsir вolgan, sen вlan menga вolajatgan вu tojni eşitiв qalsa,

вu kecada uniņ ahvali nma вoladi? Umriniņ kuniga zaval jetişadiku!

Sirlarimni senga ajtdim, endi senga вir otincim вar:

Meniņ məlalatimga qalsaņ ham, şu aqir soravimga razi вolsaņ,

meni xalq aldida aвrusizlantirmaslik ucun, вu jerdan turiв ketsaņ.

Kimki вu vaqiadan xaвardar вoliв, seni malamat etsa,

men elniņ qahrli mazamatiga qalmasam, sen şundaj malamatlarga oziņni tutsaņ.

Menga şundaj muruvvat вaqişlasaņ va şundaj mardlik korsatsaņ.

Ləjlini pak va nadir jaratgan taņridan umidim şuki,

uni oz panahiga aliв, har вir вəla-qazadan amanda saqlasin.

Haçrida seni saвr va taqatli qiliв, vaslini ham senga nasiв etsin!»

Maçnun вu sozlardan azar tartiв, вecara qizniņ ahvaliga zar-zar jiqladi.

Dedi: «Ej koņli rançigan! Oz işq va muhaввatiņga xursand вol!

Jariņga vafa etmak şiariņ вolsin, taņri hamişa seniņ jariņ вolsin.

Meniņ ham icimga qajqu cokkanidan, taq, vadilarga ketmakci edim.

Koŋluŋni qilur ucun riajət,
Aşuftə zəmir edim вəqajət.

Bu lutfiki sendin oldi zahir,
Uzriŋni necuk qolajmen axir?

Ketmakkaki çəzm nijətim вar,
Ketsam seŋa xud ne minnətim вar.

Men xud ketar erdim uşвu saət,
Berdiŋ səfərimqa istitaət.

Minnət seŋa joq ozumga qojdum,
Çan вirla iki kozumga qojdum»,

Deв qoвti aŋa dualar əjlaв,
Mundaq kərəmu ətalar əjlaв.

Saz etti aqaliqu siŋillik,
Koв istadi siŋlidin вihillik.

Ciqdi dəqi əzmi pojə etti.
Qəm вadijəsiqə kirdi ketti.

Nəvfəl koruвan вu turfə halət,
Qiz вirla kujav ara məqalət.

Qoвtiju ujiga teвradi dəŋ,
Məj icra jegan kşi kiвi вəŋ.

Korgan neki jad etiв ujaliв,
Ne əsra aliв, ne ajta aliв.

Ujniŋ jana sari qəhru kinda,
Qiz aşiqi вar emiş kəminda.

Ilki ara dəşnəji tutuв tez,
Kim вolsa ul iki işrət əngez,

Ul ikini həm həlak qilqaj,
Oz koksini dəqi cak qilqaj,

Pak erdi cu işqi icra ul zar.
Işq əjladi əngə otni gulzar.

Məçnunqə tutuв ozini təslim,
Koв tapti təriqi işq tə'lim.

Tufraqiqa surtuвan çəвinlar,
Təvriqə dedi koв afərinlar.

Koņliņni kotariş ucun juragim qajat kujgan va qajquda edi.

Sen şundaj lutfni izhar etdiņ, endi qandaj qiliв senga uzrimni вildirsam?

Ozimniņ ham ketişga nijatim вar, ketsam sendan nma deв xafa вolaman.

Men ozim ham şu saatda ketmakci edim, sen safarimga madad вerdiņ.

Minnatni senga emas, ozimga, вalki çan вlan ikki kozimga qojganman».

Şundaj dualar va ihsan-muruvvatlar вaqişlaв ornidan turdi.

Əkə-siņillik mihri вlan, siņlidan kop afvlar soraв,

ujdan ciqdida, jana qam sahrasiga kiriв ketdi.

Qiz вlan kujav arasida вolgan şundaj sozlarni, şundaj qziq ahvalni korgan Navfal,

çinnilardek va nəj ustiga nəşə cekkan kşilardek ornidan turiв, uj taman gaņragan halda qozqaldi.

Korganlarini esga aliв, ujalganidan nə ajta alar edi, nə saqlaj alar edi.

Ujniņ вir вurcagida qizniņ aşiqi qahr va qazaв вlan вerkiniв turgan edi.

Qoliga keskir xançar aliв, agar ular işratga juz qojsalar,

ularniņ har ikkalasini ham halak qilmaqci va oz koksini ham cak etmakci edi.

U вecara oz işqida pak edi, işq unga otni gulzar etdi.

Maçnunga qol вeriв, işq maslagidan ta'lim aldi.

Ajaqi astiga peşanasini qojiв, Maçnunniņ вundaj qilmişlariga afarinlar oqudi.

Həm dilʙəridin tapiʙ nişanə,
Ajini vəfada qajiʙanə.

Bexud qiliʙan ʙu halət ani,
Ul mehru muhəʙʙəti nihani.

Cun şəvqida taqəti ʙoluʙ taq,
Uj icra kiriʙ hərif muştaq.

Jer ustida əjladi tənin pəst,
Tufraqqa çanni qildi hamdəst.

Mə'şuq cu kordi natəvanin,
Juz sə'j ila əsradi fiqanin.

Mehr ila ʙaşiqa sajə saldi,
Başini kotardi koꞑlin aldi.

Jillarki ʙu işq arada erdi,
Kundin-kunga zijadə erdi.

Bermajdur edi ikavga pəjvəst,
Bu tunqaca vəsl dəvləti dəst.

Bir-ʙiriga mehr etiʙ pədidar.
Boldilar ikavla məsti didar.

Xud nəfs muradi kim joq erdi,
Ozga ʙari kam dəst ʙerdi.

Taꞑ atqucə guꞑu lal edilar,
Sərməsti məji vsal edilar.

Cun taꞑ quşi nalə jad qildi,
Aşiq dəqi xəjr ʙad qildi.

Baş aldiju ketti vəsldin şad,
Mə'şuqəsi qaldi qəmdin azad.

Cun suʙh ərusiniꞑ juzida,
Korguzdi səpidə dəm səpidə.

Məşşatəi cərx tutti otru,
Kun cəşməsidin juziga kozgu.

Sur əhli juz urdi ʙamdadan,
Qiz ʙirla kujav qaşiqə şadan.

Ul ujda ʙiri edi, ikav joq,
Qiz jəlquz edi, vəle kujav joq.

Oz dildarinin qaiвana vafasidan xursand вoldi.

Bu jaşirin mihr-muhaввat uni вexud qilgan edi.

Unin şavqida taqati taq вolgan çazman jgit, ujga kiriв algan edi.

Jerga jiqiliв, çanini tupraqqa qoşdi.

Ma'şuq oz natavanini koriв, ozini juz maşaqqat вlan jiqidan toxtatdi.

Mihriвanlik вlan вaşiga saja saliв, вaşini kotariв, konlini aldi.

Bularnin arasida jillar вojі davam etgan вu işq kundan-kunga zjada вolar edi.

Şu kecagaca vasl davlati вularnin qoliga kirmagan edi.

Bir-вirlariga muhaввat izhar etişiв, вir-вirlarinin didarlaridan mast вoldilar.

Bu keca har ikav aşiqqa, nafsdan вaşqa hamma narsa mujassar вoldi.

Vsal məjidan məst вolganliklaridan, tan atgunca вir-вirlari вlan sozlaşalmaj ciqdilar.

Tan quşlari nala cekkanda, aşiq ham xajrlaşiв,

jar вlan tapişganiga xursand вoliв, ciqiв ketdi, ma'şuqasi ham qamdan azad вoliв qaldi.

Tan kelininin juzi tolişiв, aqarişiв kelar edi.

Falak pardazcisi unin juziga qujaş kozgusini roвaro qildi.

Toj ahli tan saharlaв, şadlik вlan qiz va kujav aldiga keldilar

Ujda вiri вar, ikav joq edi, qiz jalqiz ediju, lekin kujav joq edi.

Boldi jana qəmdin ul ərazi,
Məçnun eli xud olumga razi.

Nəvfəl ʙiliʙanki nedur əhval,
Əjturqə vəle tili ʙoluʙ lal.

Maçnun eliga ʙəse qoluʙ uzr,
Əjtur sozi sərʙəsər ʙoluʙ uzr:

«Kim təŋridin erdi ʙujlə təqdir,
Nekim təqdir erur ne tədʙir.

Ne sizdin oluʙ ʙu iş, ne ʙizdin,
Bəlkim ne oquldinu ne qizdin.

Təqdirdin erdi ʙujlə halət,
Şukr əjlaŋu rəf' etiŋ məlalət!»

Bu uzr ilə ʙarcəni uzatti,
Jandi oziju uzaldi jatdi.

Ul nəv' nuhuftə rənçu temar,
Bistər oz çismin etti ʙemar.

Bemarmen e təʙiʙi haziq,
Təşxisiŋ emas vəle muvafiq.

Çanimni alurqə qəm nihanim,
Dəf' əjla va ja ʙaqişla çanim.

Maçnun eli oşa jerda qamga вatiв, olimga ham razi вoldilar.

Ahvalniŋ nmaligini вilgan Navfal, nma dijişini ham вilmaj, tili lal вoliв qalgan edi.

U, Məçnun elidan kop uzrlar soradi, ajtar sozi sər-вəsər uzr edi:

«Taŋriniŋ taqdiri ekan, taqdirniŋ carasi вolmajdi.

Bu işlarga siz ham, вiz ham, oqul ham, qiz ham gunahkar emas.

Bu ahvallar taqdirdan вoldi, şukr qiliŋ, artiqca qam tartmaŋ!»
Şundaj uzrlar вlan ularni uzatiв qajtdida, uzaliв jatdi.

Dard-maşaqqatlar вergan вu sir, uniŋ çismini kasallantiriв, korpaga jatqizdi.

Ej dana taвiв, вemarman, lekin tekşirişiŋ muvafiq emas.

Bu jaşirin qam çanimni almaqda, ja uni daf' et, ja çanimni вaqişla.

# XXIII

## Iʙni-Səlam ʙlan Ləj-liniꞑ toji va Ləjliniꞑ Iʙni-Səlam qolidan qaciʙ, dəştdə Maçnun ʙlan ucraşgani.

Kilkiki вu səfhə qildi xariş,
Əfsanə вu nəv' etar guzariş:

Kim ul necə kunki cərxi purfən,
Kim koвraq əŋa fireв erur fən.

Həzl etti ne həzl, вehəjaliq,
Məçnunqə вujurdi kədxudaliq.

Həm Iвni-Səlam ittifaqi,
Saz əjladi ujlanur jəraqi.

Hər neki kerak qiliв murəttəв,
Ləjli həşəmiqə surdi mərkəв.

Ciqtilar əlar daqi tapiв kam,
Berdilar əŋa uj icra aram.

Xəjlini dəqi tuşurdilar вat,
Bəzm icra qədəh keturdilar вat.

Ul nəv'ki rəsm erur zijafat,
Əjlaв əŋa daqi koв izafat,

Əjş əjladilar necə tunu-kun,
Kim ne kuni məjsiz erdi ne tun.

Cun вoldi məhəlki əqdi təzviç,
Bergaj вu nişat işiga tərvıç.

Bolmiş edi saət ixtijari,
Çəm' oldi qəвilə əhli вari.

Til cekti xətiвi hərzə pəjvənd,
Əqd icra kujavni əjladi вənd.

Bu sahifalarni cizgan qalam, afsanani şundaj hkaja qiladi:

Işi koprak hijla va aldavdan iʙarat ʙolgan falak, ʙir neca kun

Maçnun ʙlan hazillaşiʙ, joq, ʙalki ʙehajalik ʙlan uni ujlanişga ʙujurdi.

Ittifaqa Iʙni-Səlam ujlaniş ucun toj ançamlarini tajjarladi.

Butun kerakli narsalarni hazirlaʙ, Ləjli sarajiga at surdi.

Ular ham mihmanlarniŋ keliş xaʙarini eşitiʙ, Iʙni-Səlamni ujga ʙaşlaʙ otqazdilar.

Uniŋ ʙlan kelgan adamlarni ham qarşilaʙ, məj ʙəzmi qurdilar.

Adatda ʙoladigan zjafatni, haddan zjada katta qiliʙ jasadilar.

Bir neca keca-kunduz əjş surdilar, kecalar ham, kunduz ham məjsiz otmadi.

Nkah tuziş saati keliʙ, ʙu toj tantanasini jana rvaçlantirar edi.

Belgilaŋgan pajtda qaʙila ahli ham toplandilar.

Bolmaqur, ʙema'ni sozlarni oquci mulla ham nkah əqdi ʙlan kujavni ʙaqladi.

Cun tapti nikah işi sərənçam,
Ləjli həramiqa urdilar gam.

Kim məjl etiʙan tuman çəfaqə,
Bergajlar ul ajni əzdəhaqə.

Jar ilki cu ilkiga javuşti,
Miskinqa qəriʙ qissə tuşti.

Təʙ'i xəfaqandin erdi mə'lul,
Koʙ ʙolsə edi qədəhqə məşqul.

Əndaq salur erdi çismiqa pec,
Kim kelmas edi əŋa nəfəs hec.

Icti necə kun cu ʙemədara,
Ul zəhməti ʙoldi aşkara.

Ul nəv'ki tərki huş qildi,
Olgən kşilar kiʙi jiqildi.

Ul ʙoldi həjatidin cu məhçur,
Matəmqə muʙəddəl oldi ul sur.

Olgən saqiniʙ xəlajiq ani,
Bir ujga kigurdilar rəvani.

Qəvqa ʙoldi kujav ʙaşiqə,
Kim kelmadi el kelin qaşiqə.

Becara kelinni lal etiʙ fikr,
Tavusi şkəstə ʙal etiʙ fikr.

Koŋli ərа erdi juz təfəkkur,
Ul ʙardiju keldi miŋ təhəjjur.

Oz qətlini əjlamiş edi ʙiq,
Pinhan qiliʙ erdi zəhrlik teq.

Kim xəsm tapar nəfəs əngə kam,
Olturgaj ozini kam-nakam.

Əqjardin ozni ari etgaj,
Oz jari vəfasi ʙirla ketgaj.

Teq oziga ixtijar qildi,
Xəsmi ʙədəniqə kar qildi.

Korguzdi ʙutun fələk nifaqi,
Koʙ əmri qəriʙ ittifaqi.

Nkah işi sarançam вolgac, Ləjli uji taman вardilar.

Miņlarca çafalarga məjl qilişiв, u ajni azdahaga tapşirmaqci вoldilar.

Jarniņ qoli, qoliga jaqinlaşganda unga açajiв vaqia duc keldi.

Taвiatida xafaqan (jurak uruş) kasali вar edi, agar məjni kop icsa,

şundaj tolqanişga tuşar ediki, hatta nafasi ham tutiliв qalar edi.

Bir neca kun toxtavsiz icişni davam qildirganidan, oşa kasali jana qozqaв qaldi.

Huşidan keliв, olgan kşilardek jiqildi.

Şundaj qiliв hajatidan açralgac, toj matamga ajlandi.

Xalajiq ham uni olgan hsaвlaв, tezdan вir ujga keltirdilar.

Barca toplanişiв, kujav вaşiga jiqildilar, kelin вlan hec kimniņ işi вolmadi.

Becara kelinni şundaj fikr вasgan ediki, u qanati singan tavusdek maçalsiz edi.

Koņli juz xil fikrlar вlan вand вoliв, miņ xil ojlarga вardi.

Ozini oldiriş ucun вir zaharlik pcaq jaşiriв qojgan edi.

Agar duşman oz maqsadiga erişgandaj вolsa, u car-nacar ozini oldirişga qasd qilgan edi.

Ozga kşidan ar qiliв, oz jariga vafadar вoliв aləmdan otişni ojlardi.

Oziga urmaqci вolgan zaharli pcaq, goja javniņ вadaniga kar qilgan edi.

Bu keca falakniņ ikki juzlamaligi, kop açajiв vaqialarni toqri keltirdi.

Bu erdi вiriki ul iki fərd.
Kim çanlari erdi dərdpərvərd.

Bəhri fələk urdi ul sfət məvç,
Kim əjladi ikki fərdni zəvç.

Hər вirni jana вirav вila çuft,
Jetkurmadi hec dur əra suft.

Bir вulki вu nəv' iki kudurət,
Bir keca icinda tutti surət.

Həm ul keca ajrilştilar вat,
Oz вolmajin oldilar jana jat.

Gojaki munəççimi nəzərвin,
Bir erdiki saət etti tə'jin.

Bu işda munəççim ər zəвundur,
Ja'ni kəzəвəl-munəççimundur.

Əlqissə kujav cu вoldi вehal,
Zə'f əjladi pəjkərini pamal.

Məçmu' el anda erdi ul tun,
Kədвanuvu, zalu, вikru xatun.

Ləjli вoluв ul вoladin azad,
Taвti qəmgin zəmirini şad.

Kordiki qaşida kimsə joqdur,
El вarcə kujav вaşida oqdur.

Konli tola erdi huçrə xali,
Uj janida вir qum erdi alij.

Ujdin taşqari qojdi gamin,
Ul qum uza korguzuв xiramin.

Tutmas edi ləhzə-ləhzə aram,
Sekin-sekin urar edi gam.

Hər ləhzə der erdi şukr вari,
Barurda joq erdi ixtijari.

Ta ancə məsafət əjladi təj,
Kim qilsa nəzər korunməgaj Həj.

Məçnun daqikim tutuв вijaвan,
Bu sari kelur edi şitaвan.

Biri şundaj edi: çanlari dardga tola вu ikki şaxsni,

falak deŋizi mavç uriв, har ikkalasini ham ajrim-ajrim qavuştirmaqci вolgan edi.

Bularniŋ har вirini вaşqa вirav вlan çuft qildiju, har ikki gavharni ham вeçrim saqladi.

Jana вiri şuki, вu ikki qamli vaqia вir keca icida вolgan edi.

Xuddi şu keca, вular tezlikda вaşqalarga oz вolmasdan, jat вoliв ajriliştilar.

Goja şu vaqialardan nazarini uzmagan munaççim, вu işlarni ma'lum вir saatga ta'jin qilgandek edi.

Lekin вu işda munaççim ham açizlik qilar edi, ja'ni u jaŋlişadi.

Əlqissa kujav haldan ketiв, kucsizlik uniŋ tənini pajmal qilganda,

oşa keca вutun el va ajal, kampir, qizlar uniŋ вaşiga toplangan edilar.

Ləjli u вəladan azad вoliв, qamgin koŋli xursand вoldi.

Oziniŋ вaşida hec kim joqligini va вarcaniŋ kujav вaşiga toplanganini kordi.

Huçra xali edi, koŋli ham toq edi. Uj janidagi katta вir qumga kozi tuşiв qaldi.

Ujdan taşqari ciqdida, qum вojlaв juriв ketdi.

Bir ləhzə tinmaj, aram almasdan, sekin-sekin qadam taşlar edi.

Har nafasda miŋ вar şukr qiliв, qandaj вarajatganligini ham вilmas edi.

Çuda uzaq masafani вaskanidan, Həj qaвilasi ham koziga korinmaj ketdi.

Maçnun ham вjaвanda, şu tamanga ştaв вlan kelar edi.

Ul munga, ʙu əngə cun javuşti,
Ikisiga iztiraʙ tuşti.

Ləjli taniʙan ənin̡ nəvasin,
Nəvhə əra nəzmi çan fzasin.

Məçnunqə jetiʙ ənin̡ nəsimi,
Qalmaj icida firaq ʙijmi.

Ta ʙir-ʙiriga jetuştilar ʙat,
Kim kordi visal ʙujla həjhat?

Cun ʙir-ʙirini tanıştilar çəzm,
Ruh etti ʙədən hərimiqə əzm.

Ja'ni ʙədən oldi zaru məçruh,
Mə'şuqi oşəl ʙədən əra ruh.

Ruhi qudusi nuzul qildi,
Xaki tən əra hulul qildi.

Ikki guhər orni ʙoldi ʙir durç,
Ikki qujaş əvçi ʙoldi ʙir ʙurç.

Bir saqər əra tuşuʙ iki mul,
Bir guluʙun əra ʙutuʙ iki gul.

Bir çismda ikki ruh oluʙ gum,
Bir koz ərasida ikki mərdum,

Vəsl əjladi ikkilikni ʙaqi,
Vəhdət qədəhini tutti saqi.

Bu ʙadə ʙirini məst qildi,
Ul ʙirini məjpərəst qildi.

Joq, joqki ikisi məst ʙoldi,
Həm ikkisi məjpərəst ʙoldi.

Bu turfəki gər iki edi at,
Tapilmas edi ʙəqəjri ʙir zat.

Ikki qədəhi aʙi zindəgani,
Qoşulsə, kim ajru əjlar ani?

Bu qənd ediju ul zulal manənd,
Çəzʙ əjladi ul zulalni qənd.

Bul su edi ul huʙaʙ hasil,
Bir ah ila oldi əngə vasil.

Bir-вirlariga jaqinlaşgac, har ikkalasi ham iztiraвga tuşdilar.

Ləjli, uniŋ çaniga huzur вerguci, muŋli taniş qoşuqini eşitti.

Maçnun esa вuniŋ nasimidan вahra tapganidan, koŋlida fraq va ələmlari qalmagan edi.

Tezlik вlan вir-вirlariga jetişdilar, həjhat!... Bundaj vsalga kim erişgan ekan?

Ular вir-вirlari вlan tanişdilar, şul caq ruh вədən hərəmiga kiriв kelgandek вoldi.

Ja'ni u natavan, parcalangan вadanga ma'şuqi ruh вoliв kirdi.

Muqaddas ruh, uciв keliв вadan tupraqi вlan juquriliв ketdi.

Bularniŋ şu hali, ikki gavhar вir qutida saqlangandek, ikki qujaş вir вurcakdan ciqqandek вoldi.

Bir qadahga ikki məj qujildi, вir şaxda ikki gul kokardi.

Bir çismga ikki ruh siŋiв, вir kozda ikki qaraciq korindi.

Vasl вu ikkilikni вaqij ajlaв, saqij vəhdət (вirlik) qadahini tutdi.

Bu məj вirini məst qilgan вolsa, вaşqasini məjpərəst qildi.

Joq-joq, вalki ikkisi məst, ham məjpərəst вoldi.

Bu ikki aşiq-ma'şuqlarniŋ ismlari garci ikki xil вolsa ham koriniişlari вir çism edi.

Ikki qadahdagi aвihajat qoşilsa, kim uni açrata alar edi?

Bunisi qand, u вiri esa suv edi, qand вolsa u suvni oziga şimiв aldi.

Bunisi suv edi, u вiri esa suvdan hasil вolgan kopiklar вoliв, вir ah вlan unga jetişdi.

Bir ləhzə spehr oluв mulajim,
Fitnə kozin etti kecə najim.

Əflak vəfaqə вoldi вais,
Əflak ujidin ciqiв həvadis.

Əmn ila zəmanəi muşə'вəd,
Ətrafiqə dəhrniŋ cekiв səd.

Jar, erdi spehru. dəvr javər,
Əql əjlamajin вu işni вavər.

Hər neki hsaвi afəriniş,
Əjlaв ul ikavga vəsl xahiş.

Orgamci şəвaqqə çulni qirmaв,
Tumşuqini riştə вirla cirmaв.

Xəffaşki səjr etarda taliв,
Aləmqə qənati pərdə saliв.

Juziqə tuşuв вori qulaqi,
Əndin japiliв kozi cəraqi.

Nagah ukki cekmagaj deвan un,
Tumşuqi etiв kozini caвun.

Qojci itin ujqu devi вasiв,
Qojlar juŋgi riştəsidin aşiв,

Məkr ila səvadi ənвər alud,
Tulku teşukiga saliвan dud.

Asudə cərəndəvu, pərəndə,
Ujquda gəzəndəvu dərəndə.

Imdad əjan qiliв təвaji',
Bolmasqə вu nəv' vəsl zaji'.

Ne gərd qopuв, ne jel rəvanə,
Suv sakinu cekmaj ot zəвanə.

Jaвmaqqə həva mizaçi majil,
Otniŋ kurasi juziga hajil.

Həm pərdə tiraz ot həriri,
Inmasga sipah zəmhəriri.

Ul dəqi fələk juzin tutuв pak,
Bir-вir juzini toqquz əflak.

Dunja ham вir pəs oz havridan tuşiв, tun вutun azaв-kulfatlarniŋ koziga ujqu вerdi.

Çahan esa vafa вlan toliв, вutun вaxtsizliklar falakniŋ ujidan ciqiв ketdi.

Makkar zamana aman-amanlik вlan, aləmniŋ atrafiga jamanliklar otmasin deв səd cekdi.

Bularga falak jar вoldi, davran javarlik qilganidan, вu işga aql вavar qilmas edi.

Çahandagi вarca maxluqatlar, şu pajtda har ikkalasiniŋ vaslini tlar edilar.

Orgamci ham şuvaqqa oraliв, iplari вlan oz tumşuqini вaqlaв algan edi.

Korşaparak ham sajr qilişdan carcaв, qanati вlan aləmga parda salgan edi.

Boriniŋ esa qulaqlari juziga tuşiв, koziniŋ craqi ham ocgan edi.

Ukki вolsa nagah avaz ciqariв juвarmasligi ucun, tumşuqini pərlari iciga algan edi.

Qojci itini ujqu devi, har вir çuniga kiriв algandek, вasiв algan edi.

Bu ənвəralud qaranqu keca, makr вlan tulkiniŋ ujasiga tutun salgan edi.

Parranda va haşaratlar (cərəndələr) tinclaniв, gazanda va jirtqiclar esa ujquqa talgan edilar.

Bundaj vaslniŋ zaji' ketmasligi ucun, taвiat ham mədəd korsatardi.

Nə gərd uciв, nə jel esar edi, suvlar ham çimgina aqiв, hec qandaj otniŋ jalqini korinmas edi.

Hava ot kurrasiniŋ juzini tosiв alişga majil edi.

Savuqliq spahi tuşmasin ucun, otniŋ pardasi tosqunliq qilardi.

Şu savuqliq falak juzini вutun qaplagan va toqquz falak вir-вir ustun tosgan edi.

Nəhsijjətidin kecib səvabit,
Səjjari səadət icra sabit.

Aj qursida joq zija nişani,
Jer əngə qujaş komacdani.

Taŋ alquca jummajun kozin ter,
Əjlar edi «injəkadu» təhrir.

Zuhrə ne oqub, ne caliban cəŋ,
Pərdə əra kirmak əjlab ahəŋ.

Kun şəm'iki jer tubiga barib,
Xilvət keco şam'ini ciqarib.

Bəhram cekib sinan salib şor,
Kim baqsa jaman koz əjlagaj kor.

Birçis qol aciban duaqə,
Fursət tilab ikki dilrəbaqə.

Nəhsijjətidin zuhəl tuşub nəng,
Tungə berur erdi nuridin rəng.

Tun qirqa bulqaban qolini,
Berk əjlar edi səhər jolini.

Savuq nəfəsini urmajin subh,
Tun kullərini savurmajin subh.

Sadiqqə nəfəs urar həvəs joq,
Kazibqa xud ul keco nəfəs joq.

Tun dudi tutub fələk xəmini,
Tutmiş edi subhlər dəmini.

Joq elgə jaruq cəraqi beniş,
Ujqu əra qalib afəriniş.

Ul ikki necukki bəxt bedar,
Bolub bir-biriga məsti didar.

Jillar bolgan fələk xilafi,
Bir kecədə tapiban təlafi.

Cirmaştilar ujlakim tənu-çan,
Sərvi sihi uzra işq pecan.

Gahi bu opub ənin əjaqin,
Gah ul silaban munin̦ soqalin.

Harakatsiz julduzlar esa, ʙaxtsizlik keltirguci njatlaridan vaz kecib, saadat ʙaqişlavci julduzlar arasidan orun aldilar.

Ajniŋ kulcasida nur ham korinmas edi, u qujaş komacdaniga komilgan edi.

Ətarud hec kozini jummasdan, «koz tegmasin» ajatini jazib turar edi.

Zuhra julduzi aşula qilmaj, cəŋ calalmaj, parda iciga jaşrinmaqci edi.

Qujaş şam'i jer tagiga ʙatib, xilvat keca oz şam'ini ciqargan edi.

Mirrix julduzi najzalari ʙlan, harkim jaman koz ʙlan qarasa kor qilmaqci ʙolib turar edi.

Muştari esa ʙu ikki dilraʙaqa fursat tlab, qol acib dua qilar edi.

Zuhal julduzi esa ʙaxtsizlik jaqdirişdan namus qilib, tunga oz juzidan qara raŋ ʙerar edi.

Tun ham zulmatga qollarini ʙulqab, sahar jolini tosar edi.

Taŋ savuq nafasini (taŋ şaʙʙadasi) urmas, va tun kullarini ham savurmas edi.

Cin taŋ nafas alişga ham havas qilmas, jalqan taŋga esa ʙu kecada orun ham joq edi.

Falak girdini tun dudlari tutib, taŋniŋ dəmini qajtargan edi.

Eldagi aql caraqida jaruq ham joq, ʙutun maxluqat cuqur ujquga talgan edi.

Ular ikkisi ʙaxti ujqaq kşilardaj, ʙir-ʙirlariniŋ didaridan mast ʙolgan edilar.

Falakniŋ jillar ʙoji davam qilgan xilaf adati, harakatlari ʙir kecada tuzalgan edi.

Sarv daraxtiga cirmaşgan pecak guldek, ʙu ikki tən va çan ʙir-ʙirlariga cirmaştilar.

Gah Məçnun, Ləjliniŋ ajaqini opar, gah Ləjli uniŋ ijagini silar.

Bu gah qiliв qolini qullaв,
Ul tənqə saci kiвi uruв taв.

Ul gah tutiв muniŋ qolin tuz,
Gəh surtuвan əngə koz, gəhi juz.

Bu gah acar edi qulacin,
Cirmar edi qolqa jar sacin.

Ja'ni əŋa gənç kim həvəsdur,
Cirmaşsə jilan əçaв emasdur.

Ul gah munga əjan qiliв dərd,
Żolidə sacidin ariтiв gərd.

Jə'ni вu səvadi qəm quвari,
Behkim meŋa nafəi tətari.

Məçnun saqiniв ozini Ləjli,
Əjlar edi nazu işvə məjli.

Ləjli ozini saqindi Məçnun,
Şukr ettiki jari erdi məqrun.

Ul вu oldi, vəlek вu ul,
Taвmadi əradə ikkilik jol.

Hər işki otuв həlaklikdin,
Əjru emas erdi paklikdin.

Işq əhli вu nəv' olsəlar pak,
Gər vəsl muəввəd olsə neвak?

Aşiqki muradi kam вolqaj,
Aşiqliq əngə həram вolqaj.

Əlqissə ul iki jari dilвənd,
Cun вoldilar ujla vəsl pəjvənd.

Pəjvəndi spehrniŋ uzuldi,
Ahəŋgi çəfa jana tuzuldi.

Jalqan kulariqa вoldi raqiв,
Kim qildi tulu' suвhi kaziв.

Cun suвh şərari taqdin aşti,
Məçnun jurakiqə ot tutaşti.

Ləjlidin oluв tərəв gurezan,
Taŋ şəm'idek oldi əşk rezan.

Gah Maçnun qollarini halqa qiliв, Ləjliniŋ təniga saci kaвi orar.

Gah Ləjli, Maçnun qolini silar, gah juzini, gah kozini surtar edi.

Gah Maçnun qulacini aciв, jariniŋ sacini qoliga cirmar edi.

Ja'ni u xazinaniki havas qilərkan, unga ilan tarmaşiв qalsa taaççuв emas!

Ləjli gah oz dardini izhar qilar ekan, Maçnunniŋ tərtiвsiz saclaridan caŋlarini ərtər edi.

Ja'ni вu qara qamniŋ quвari-caŋi, tatarniŋ xuşвoj ətridan ham menga jaxşi der edi.

Maçnun ozini Ləjli fahmlaв, nazu işvalar qilar edi.

Ləjli ham ozini Maçnun hsaвlaв, jarga jaqin вolganligiga şukr qilar edi.

Maçnun Ləjli вoliв, Ləjli Maçnun вoldiju, aralarida ikkilikka hec jol qalmadi.

Kop halakatli işlarni вaşlaridan otkazgan вolsalar ham, paklikdan açrim emasdilar.

Işq ahli вulardek pak вolarkan, ularga əвədij vsal mujassar вolsa nma əçəв?

Nafs maqsadida aşiq вolganlar ucun aşiqlik haramdir.

Bir-вiriga koŋil вergan вu aşiq-ma'şuqlar, şundaj qiliв vaslla-riga erişdilar.

Asmanniŋ pajvandi uzuliв, çafa jurişi jana вaşlandi.

Jalqan kulişlarga raqiв вoliв, jalqan taŋ ham korina вaşladi.

Taŋniŋ ucqunlari taqdan aşgac, Maçnun juragiga ot tutaşti.

Ləjliniŋ ham şadligi qaciв, taŋ şəm'i kaвi koz jaşlarini tokdi.

Bildilar ikavki cərxi вemehr,
Oz mehriga zahir etgusi cehr.

Juz uzr ila qoвti sərvi nəvxez,
Nərgislarin əjlaв ərquvan rez.

Şərh ettiki fitnəi həvadis,
Aqşam ne iş etmiş erdi hadis.

Jə'ni: «Turarimqə juz çihətdur,
Barsam dəqi əjni məslihətdur».

Baqri jarasin вu daqi sokti,
Bə'zi kecə otkən işni tokti.

Bir-вirlarinin̡ opuв əjaqin,
Tazə qiliвan firaq daqin.

Devanəqa qaldi qəm tuni dərd,
Oz вurciqa ciqti mahi şəвgərd.

Xuş dəvlət erur visal şami,
Acilmasə suвhi həçr dami.

Ul şam juz jil cakəri həvəsdur,
Cun suвh dəm urdi вir nəfəsdur.

Har ikkalasi ham вemihr falakniŋ oz qujaşiga juz korsataçagini вildilar.

Jaŋi osgan sarv (Ləjli) juz uzr-hurmatlar вlan ornidan turiв, şəhla kozlaridan arquvan danalar tokdi.

Oşa aqşamda вaşiga tuşgan вaxtsizlik va kulfatlarni вir-вir şarh qiliв dedi:

«Meniŋ вu jerda turişim qanca jaxşi вolsa ham, lekin qajtişim maslahatraqdir».

Har ikkisi ham oşa keca, вaşdan otkazgan vaqialarini ajtişdilar.

Bir-вirlariniŋ ajaqlarini opiв, ajriliq daqini tazaladilar.

Qamli tunniŋ dardi devanaga qaldi; kecalari dajdiв juruci aj ham oz minarasiga ciqqan edi.

Agar ajriliq taŋiniŋ вand — tuzaqi acilmasa, vsal şaminiŋ ozi jaxşi davlatdir.

Juz jillarca u şamniŋ həvəsi вolsada, taŋ dəm urgac uniŋ вir nafas ekanligi вilinadi.

# XXIV

## Maçnunniꞑ Nəçd taƣiga ciqiʙ, oz Ləjlisini jadlaʙ kjikka qaraʙ ajtgan sɵzlari.

Əfsanə səraji dərd pərvərd,
Mundaq dedi вu fəsanəi dərd:

Kim ul kecəkim iki dilaram,
Bir-вirini vəslidin tapiв kam.

Dəşt uzra вirisi qaldi jəlquz,
Qojdi вirisi qəвiləqə juz.

Xali qaliв erdi xirgəhi mah,
Saldi ozin əndə mahi xirgah.

El вolmadi halidin xəвərdar,
Kim vəslidin oldi вəhrə вərdar.

Ul zumrəi namurad qafil,
Kim вoldi əngə murad hasil.

Cun suвh kujavdek əjlaв ara,
Çilvə вila вoldi aşkara.

Təŋgi nəfəs etti ani əsfər,
Ul rəŋ ilakim guli muəsfər.

Sahiв xəfəqan kujav koz acti,
Başidaqi el sari soz acti.

Dedjki keturdilar əmari,
Əzm əjladi oz vusaqi sari.

Kim zə'fi qəcanki вolsa zajil,
Bolqaj jana əjlər işga majil.

Dardlar ʙlan tolgan afsana kujlavci ʙu dardli afsanani şundaj ʙaşlajdi:

Oşa kecasi ikki dilaram ʙir-ʙirlari ʙlan ucraşgandan soŋ,

ʙiri daştda qaldi, ʙiri oz qaʙilasiga ketdi.

Ajniŋ cadiri (ja’ni Ləjliniŋ uji) ʙoş qalgan edi, şu cadirniŋ aji qajtiʙ ʙardi.

Ləjliniŋ halidan hec kim xaʙardar ʙolmaj, uniŋ vaslidan kim ʙahra alganligini hec kim ʙilalmadi.

Iʙni-Səlam todasi, maqsadlariga erişalmasdan qaflatda edilar. Ləjli esa oz muradiga jetgan edi.

Taŋ kujavdek ʙezaniʙ, çilva ʙlan korindi.

Taŋ nafasi ʙoqulqanidan, sariq sədʙərg gulga oxşaʙ raŋi sarqajgan edi.

Xafa qan kasalidagi kujav koz aciʙ, ʙaşiga toplangan kşilarga gapirdi:

Əmari (kaçava) keltirişni ajtdi, oz sarajiga çonadi.

Kasalligi qacan tuzalsa, jana oz işini ʙaşlamaqci edi.

Ləjliki uj icra tutti təskin,
Həçr ənduhidin koв oldi qəmgin.

Jar isi tapiв edi dimaqi,
Ansiz вola almadi fəraqi.

Həm dərdida вar edi qatiqliq,
Həm əjşidə вar edi aciqliq.

Məçnunqəki jetti dəvləti vəsl,
Fəhm etmagan erdi ləzzəti vəsl.

Kujuв qəm otiqə ujlakim xəs,
Vəsl ati eşitur erdiju вəs.

Cun vəsl ilə tazə вoldi çani,
Noş etti juz aвi zindəgani.

Tokti вu həjat noşin əjjam,
Tutti jana zəhr tolduruв çam.

Həçriki əngə murəttəв oldi,
Əvvəlqidin emdi əs'əв oldi.

Konli əra juz вəlaji hajil,
Boldi jana Nəçd sari majil.

Ul qulləki Nəçd derlar ani,
Jer uzra keliв spehri sani.

Əvçiki jetiв fələk səmain,
Qəвlandin aliв qəmər nizain.

Həm qəвlanidin əsədqə emgak,
Həm təkkəsi çəddi вirla həm tək.

Gulgunəu vusmədin juzi fərd,
Jə'niki joq ənda səвzəu vərd.

Qalqaniqə ajniŋ uruв teq,
Bəl mehr juziga jetkuruв teq.

Teqi uza parə-parə xarə,
Əndaqki qlicda səng parə.

Xara edi çismi koh ta koh,
Aşiqqə necukki kohi ənduh.

Ləjli oz ujiga keliв, koŋli taskinlangac, jana hiçran ələmidan kop qamga tuşdi.

Uniŋ dumaqi jar вojini iskaganidan, вir zum ham tincijalmas edi.

Ham dardiniŋ qattiqliqlarini cekar, ham əjşiniŋ acciqligini sezar.

Məçnun vasl davlatiga erişgac, vasl lazzatini ham sezalmagan edi.

U, qam otida xəs kaвi janiв, vasliniŋ atinigina eşitardi xalas.

Juzlarca aвihajat suvini icgandek, вu vasl вlan çani taza вoldi.

Zamana вu hajat suvini tokiв, orniga jana zahar tolgan çamni tutdi.

Haçri şu daraçaga jetgac, avvalgidan ham muşkilraq halga tuşdi.

Koŋliga juzlarca вəlalarniŋ vahimasi tuşgac, jana Naçd taqiga ciqdi.

U coqquni Naçd deв ajtadilar, u, jer juziniŋ ikkinci asmani hsaвlanadi.

Uniŋ uci falakniŋ qulaqini teşiв, qaplanniŋ ocini ajdan algan.

Naçddagi qaplandan, asman şeriga (əsədiga) kulfat jetardi, takasi (eckisi) esa, asmanniŋ takalari (çaddilari) вlan вaraвar jugurar edi.

Uniŋ koksida osumliklar kokarmagan edi, nə gullar nə səвzəlardan əsər вar edi.

Uniŋ uclari ajniŋ qalqaniga tiqdek tegar, вalki qujaşniŋ juziga ham jetar edi.

Uniŋ qirrasidagi taş parcalari, xuddi qilcniŋ tepasiga qojilgan taşlardek edi.

Aşiqdagi qajqu taqidek, uniŋ вarliqi taşdan iвarat edi.

Aşiqqə çəfa qilur ucun faş,
Qojniju etaklari tola taş.

Hər xar əngə həçr neşidek tez,
Hər xarə firaqdek qəm əngez.

Məçnunqə ʙu taq əvçi məskən,
Ul əvçda xarə roʙu xəskən.

Jə'ni ʙuki tutqac anda mənzil,
Mənzuri edi ʙari qəʙail.

Ləjli həşəmin qiliʙ nişani,
Kozidin iturməs erdi ani.

Bu nəv' qiliʙ qəmiqə carə,
Ul Həjni qilur edi nəzarə.

Ciqsə edi ul qəʙilədin dud,
Əjlər edi kozni surmə əndud.

Gərd olsə fələk sari ələmkəş,
Bar erdi kozigə totijavəş.

Urdi jana ul tərəf qədəmni,
Tartiʙ jana ahi dəmʙədamni.

Ul taq uza ciqti atəş əngez,
Əndaqki ʙijikka ot ciqar tez.

Tikti jana ul qəʙiləqə koz,
De ʙaşladi oz-ozi ʙila soz.

Dəvrida vuhuş ʙoldi pəjda,
Huş icra ələr, vale ʙu şəjda.

Girdida təjur ʙoldilar çəm',
Pərvanə ələr, vəlek ʙu şəm'.

Bu nəv' ʙoluʙ şiari anin,
Ul xəjl ila rozgari anin.

Ul vəhşiki erdilar çəlisi,
Bir çəjrən edi ənin ənisi.

Kim koziju ʙojni şoxu nazuk,
Həm pəjkəru şəxsi custu caʙuk.

Surət ana lutf xaməsidin,
Nafə əngə çan şəmaməsidin.

Aşiqqa çafa korsatiş ucun, uniꞑ qojni va etaklari taş вlan liq tolgandi.

Harвir tkani haçr nişidek otkur, harвir taş parcasi esa, îraqdek qam keltirgucidir.

Bu taqniꞑ uci Maçnunga çaj вoliв, unda Maçnun taş parcalarini tazalar, xəs-xaşaklarni şipirar edi.

Maçnun вu taq ucini oziga manzil etgac, вutun qaвilalar koziga koriniв turar edi.

Ləjli ujini molçalga aliв, undan kozini hec uzalmas edi.

Həj qaвilasiga qaraş вlan, oz qamiga cara tapmaqci вolardi.

Oşa qaвiladan ciqqan tutunni koziga surma qiliв surtar edi.

U qaвilaniꞑ tuq kaвi asmanga ciqqan caꞑlari, Maçnunniꞑ koziga totija edi.

Tez-tez ah tartiв, jana oşa tarafga jurdi.

Kokka kotarilgan otga oxşaв, Maçnun ham alavdek taq ustiga ciqdi.

Jana oşa qaвilaga koz taşlaв, oz-ozica sozlaşdi.

Uni vahşij hajvanlar davra qiliв oraв aldilar, ularniꞑ huşlari çajidaju, вu вehuş şajda edi.

Atrafiga quşlar çam' вoldilar, ular farvana, lekin вu şəm' edi.

Uniꞑ işi şundaj вoliв, hajvan va quşlar вlan kuni otar edi.

Vahşij hajvanlar uniꞑ kuc-qudrati вoliв, вir çajran uniꞑ dosti edi.

Bu çajranniꞑ вojni nazik, kozlari şox, вadanlari mahkam, ajaqlari jeꞑil, capanqic edi.

Uniꞑ surati lutf qalami вlan cizilgan edi, çani esa naîəniꞑ xuşвoj hididan edi.

Devanəqa jaru aşna ul,
Təkjə qilur olsə muttəka ul.

Bojnin qucar erdi korguzuв mehr,
Surtar edi cehrigə əniŋ cehr.

Əşkin əritiв qulaqi вirla,
Çismini qaşiв tuvaqi вirla.

Vəsfi əra saz etiв tərana,
Der erdi qulaqiqə fəsana:

«Kej dilşudəlarqa aşna xoj,
Baştin ajaqiŋga aşna roj.

Malidə təniŋ ipak kijiв çum,
Astiŋda ipək jeriga qaqum.

Həm tazə kuful вila səriniŋ,
Həm turfə uzar ila çəвiniŋ.

Aqziŋ əra lalədin nəvalə,
Tildin qaliв ənda вərg lalə.

Tişlar senga lalə uzra moldur,
Moldur demajinki riştəi dur.

Qilmaq вila lalə вərgidin qut,
Erniŋ tapiвan dur uzra jaqut.

Rəŋ icra iki kozuŋ qərasi,
Pazəhri ila qəra ərasi.

Juz noşdin elga jetkuruв вəhr,
Hər koz jumuв acqucə вu pazəhr.

Ja qətl qilurqə keldi xəşmiŋ,
Pazəhrdin oldi zəhr cəşmiŋ?

Pazəhr demaj qəra вəla ul,
Çan вirlə koŋul əra вəla ul.

Ləjli kozidek fusungəru şəŋ,
Be surmə volek surməgi rəŋ.

Nazuk qələmiŋ nəzərdə mutləq,
Jonqan qələmi durur uci şəq.

Tujnaq eməs əŋlasam kəmahi,
Juqmiş qələm uciqə sijahi.

U çajran ʙu devananiŋ jar va aşnasi, sujanganda sujanciqi edi.

Maçnun mihriʙanlik ʙlan çajranniŋ ʙojnini qucaqlar va juzini-juziga surtar edi.

Çajran esa qulaqi ʙlan Maçnunniŋ koz jaşlarini ərtər, tujaqlari ʙlan ʙadanini qaşir edi.

Maçnun uniŋ vasfini kujlaʙ, qulaqiqa afsanalar ajtar edi:

«Ej, aşiqlarga aşna taʙiatli va ʙaşdan-ajaqigaca dostlik mihri tolgan.

Silliq tanlariŋga ipak kijim kijiʙsan, tagiŋda esa ipak ornida qaqim ʙar.

Jelkaŋ va saqriŋ taza, peşana va ʙetlariŋ crajlik.

Jemagiŋ lala ʙolganidan, aqziŋda lalaniŋ ʙir ʙargi til ʙoliʙ qaliʙdi.

Tişlariŋ lala ustiga tuşgan şəʙnəmdir, şəʙnəm emas, ʙalki ipga tizilgan durdanalardir.

Şu lala ʙargidan aziqlanganiŋ ucun, dudaqiŋ dur ustidagi jaqutga ajlaniʙdir.

Ikki koziŋniŋ qaraligi pazəhr (zaharni toxtatadigan) ʙlan qara-arasida alahida raŋ kasʙ etiʙdir.

Koziŋniŋ har aciliʙ, jumilişi, elga juzlarca əsəldan ʙəhrə jetkizadi.

Ja adam oldiriş ucun acciqlandiŋmi, pazəhr ʙlan koziŋ zaharga toliʙdi?

Uni pazəhr demajin, ʙalki çan ʙlan koŋil arasidagi qara ʙəladir.

Çadu koziŋ Ləjlinikidek şoxdir, ozi surmasiz ʙolsa ham daim surma surtgandek qap-qaradir.

Nazik ajaqlariŋ daima kozlarga jonilgan va uci kesilgan qalamga oxşaʙ korinadi.

Bilsam, tujaqiŋ qalam uciga juqqan sjahi ekan.

Rə'na songakin songakka pəjvənd,
Əndaqki qələmdə həm вolur вənd.

Bu turfəki jazqali rəqəmni,
Jonmişsen вəndlik qələmni.

Uşвu qələmin вila xiram et,
Ləjli həşəmi sari məqam et.

Ciqqanda вəhar gəşti sari,
Gər tuşsə senin sari guzari.

Dəvr əjla вurun jugur qiraqdin,
Ujrul вaşiqə vəle jiraqdin.

Cun dəvr ila əjlasan təku poj,
Tufraqqə hər qədəmdə juz qoj.

Tut səjrda jol vəlek mendin,
Xaki rəhi вol vəlek mendin.

Həm juzni senin juzunga surtaj,
Həm kozni senin kozunga surtaj.

Ul janki xiram etar rəvan вol,
Lalə вilə gul əra nihan вol.

Jetkac ajaqiqə surt juzni,
Xaki qədəmiqə ikki kozni.

Bozlaв qəmim əjla aşkara,
Munraв munum ajt вemadara».

Bu nəv' kjik вilə nijazi,
Quşlar вilə ozgə nəv' razi.

Hər вirgə deв ujla qissəi qəm,
Kim quş tili jalвariв dəmadəm

Çan səfhəsi uzra namə jaziв,
Hər ləfz jazarda konli aziв.

Çan riştəsi вirla naməni cust,
Baqlaвan əlar qənatiqə rust·

Gəh təjri həvadin əjlaв i'lam,
Gəh вadi səвadin əjləв i'lam.

Konli həvəsi visal вirla,
Lekin вu həvəs xəjal вirla.

Boqimii qamiş qalamdek, nazik sujaklariŋ ham вir-вiriga paj-vanddir.

Taaççuвki xat jaziş ucun, вoqunlik qalam aciвsan.

Şu qalamiŋ вlan juriв, Ləjli sarajiga вariв çajlangin.

Bahar gaşti вlan ciqqanda, sen tarafga qaraв jursa,

cetraq çajda dəvrə aliв jugur, uzaqdan turiв вaşidan ajlan.

Uniŋ atrafida capiв, ajlanganiŋda har qadamda tupraqqa juz qojgin.

Meniŋ ucun səjriniŋ joli вolgin va joliniŋ tupraqi вolgin.

Ham juzimni juzinga, ham kozinni kozimga surtajin.

U, xram etgan tamanga sen ham ravan вol, lala va gullar ara-siga вerkingin.

U, kelgac ajaqiga juziŋni va qadaminiŋ tupraqiga ikki koziŋni surtgin.

Bozlaв meniŋ qamimni aşkara etgin, hoŋraв qariвligimni va muŋimni ajtgin.»

Maçnun kjikka şundaj jalвariв, quşlarga ham oz hasratlarini вajan qilardi.

Quslarniŋ har-вiriga dəm-вədəm quş tili вlan jalвariв qam qissasini ajtar edi.

Çan sahifalariga nama jazarkan, har dəmda koŋlidan ketar edi.

Bu naməni çanniŋ iplari вlan ularniŋ qanatiga mahkam вaqlardi.

Gah havadagi quşlar вlan, gah taŋ şaвadasidan xaвar juвarar edi.

Koŋli vsal həvəsiga tuşsa ham, lekin вu həvəslar xajalda edi.

Ul vəslki tapmiş əjlaвan jad,
Anin вila konlin əjləвan şad.

Juz jil kşi həçr əra cekiв dərd,
Bolsa nəfəsi vsal pərvərd.

Qəm joq jana вolsə həçr pəjvəst,
Ul ham sena vəhki вermadi dəst!

Macnun, Ləjli вlan tapişgan vaqtlarini ojlaв, konli şad воlar edi.

Kşi hiçran dardini juz jil tartiв, вirdəm вolsin vsalga erişsa,

ajriliq ustiga, ajriliq kelsa ham qami вolmajdi, afsuski osa dəm senin qolinga kirmadi!

# XXV

## Maçnun ata-ana-siniꞑ olumi va Maçnunniꞑ ʙu vaqiani tuşida koriʙ ularniꞑ qaʙriga keliʙ jiƣlaşi.

Bu вəzmi qəm icrə dərd pərvərd,
Bu nəv' cekar surudi purdərd:

Kim Nəvfəl ujidin ul çigərxun,
Jə'niki qəriв xəstə Məçnun,

Cun вadijə sari əzm qildi,
Tanlaki ata-anasi вildi.

Bəskim cekiвan ulus ujati,
Qət' oldi ikisinin həjati.

Azim вoluв ujgə zarliqdin,
El alida şərmsarliqdin.

Juzlandi atasiqə isitmaq,
Ter sujini çismidin ilitmaq.

Bistər uza jatti dərd вirla,
Issiq teru ahi sərd вirla.

Koвrak necə qildilar ilaçi,
Sihhətga juz urmadi mizaçi.

Hikmət eli korguzuв məharət,
Kəm вolmadi təв'idin hərarət.

Şərвət kiвi icsə erdi kafur,
Təв'i oti əjlar erdi məhrur.

Cun nəxli həjat вoldi вeвərg,
Şərвət вolur elga şərвəti mərg.

Bu qam вazmida dərdga tolgan, kop dərdli navhalarni şu xilda kujlajdi:

U çgari qan, ja'ni qariв, xasta Maçnunnin Navfal ujidan ciqiв.

daştga ketganini ertalaв ata-anasi вildi.

El aldida ujatga qalgan ata-ananin hajati tar-mar вoldi.

El icida şərmisar вolganidan va ələm вlan kujganidan har ikkisi ujiga qajtganlarida,

atasini isitma tutdi, вadani ter suviga pişidi.

Dərd вlan kasallik toşagiga jatiв, issiq terga вatiв, savuq ahlar tartdi.

Kasalni tuzatiş ucun kop ilaç-caralar qilsalarda, təni səhət tapmadi.

Fan kşilari va taвiвlar şuncalik maharat korgazsalarda, taвiatidan hararat ketmadi.

Kafurni şarвat kaвi icgan sari, вadanidagi hararat otga ajlaniв ketar edi.

Vaqtiki hajat daraxti вargsiz qalsa, undaj kşiga вirdan-вir şarвat, olum şarвati вoladi.

Gər вersə təвiв tuxmijanə,
Bil zəhri gijəh вutarga danə.

Ic qəвz tapar tərənçəвindin,
Səfra artar skənçəвindin.

Bolur tə'viz вirla əfsun,
Bais вari rənç olurqə əfzun.

Bəs muhlik edi məriz rənçi,
Bolmadi ilaç carə sənçi.

Cun jetti suruşi asmani,
Taвşurdi vədiəti nihani.

Əzm əjladi təjri sidrə məskən,
Oz məskənin etkəli nişemən.

Juzləndi qəвiləqa əzaji,
Sok əhliqə tuşti haj-haji.

Bu vaqia icra natəvan zal,
Əndinki degajlar oldi вədhal.

Bir jandin oqul qəmu şkənçi,
Bir jandin əвuşqə dərdu rənçi.

Bəskim ozin etti parə-parə,
Joq erdi həjatidin şumarə.

Aq sacini uzdi jelga вerdi
Bir tar zəif çismi erdi.

Ani daqi gunвəzi çəfakoş,
Oz çuftiqə əjladi həmaqoş.

Gər oqli firaqi вirla ketti,
Ne вolsə əвuşqəsiqə jetti.

Tuttilar ənin daqi əzasin,
Kijdilar ənin daqi qərasin.

Goristani muəjjən erdi,
Kim ul Həj eliga mədfən erdi.

Cun jetti koz acmas ujqu caqi,
Jandaşti ikavla anda daqi.

Agar taвiв kasalga həв dari вersa, uniŋ danalaridan zaharli gjahlar osadi.

Taвiвniŋ tərənçəвin (icni jumşatadigan) darusi kasalniŋ icini qaвzijat qilar, skənçəвin (safra maddasini joqatadigan) darusi вolsa safrani kopajtirar edi.

Kasal ucun qilingan вuttun tumar, çadugarlik va duaxanliklar kasalniŋ azaвini jana ham aşirişga saвaв вolar.

Kasalliginiŋ azaвi qorqincli вolganidan вu azaвlarni toqtatişga ilaç tapilmadi.

Kokdan: «Amanatni вer!» degan tavuş kelganidan soŋ, ozidagi çan amanatini tapşirdi.

Juqariga ucuci uniŋ ruhi oz çajiga вariв otirdi.

Qaвila əzada qaliв, qam ahli ah-vajga tuşdi.

Bu vaqialarniŋ icida qalgan natavan kampirniŋ ahvali çuda aqirlaşdi.

Bir jaqdan oqul qami вlan qijnaliş, ikkinci jaqdan calniŋ dardu-ranclarini tartiв,

natiçada ozini parə-parə etdi, hajatidan ham вaşqa umidi qalmagan edi.

Aq sacini uziв jellarga ucirdi, kucsiz çismi ham вir sac talasidek вoliв qalgan edi.

Çafalar keltirguci dunja, uni ham oz çuftiniŋ qucaqiga saldi.

Oqlini koralmasdan, uniŋ fraqida ketgan вolsada, lekin caliga jetişdi.

Qaвila, вu вecara kampirga ham əza tutiв, uniŋ ucun qara kijdilar.

Oşa qaвilaga taalluqli вir goristan вar edi.

Əвədij koz acmas ujqu caqi keliв, ikkavi ham oşa jerda jandaşdilar.

Mundinki ne fi'l qildi gərdun,
Nəçd uzra xəвərsiz erdi Məçnun.

Bir kun aşiвan iciga qajqu.
Keldi nəfəsi koziga uiqu.

Cun kozlari вoldi rahət amez,
Korguzdi xəjal surət əngez.

Kim ikki kəвutəri jəganə,
Bir ujda ciqardilar çəvanə.

Cun ciqti çəvanəqə pəru вal,
Cərx əjladi ani muztəriв hal.

Aşuftə вoluв dimaqi raji,
Bolmiş edi muddəti həvaji.

Ata-anadin tətam uzuldi,
Səhraji xijəl əra qoşuldi.

Ul ikisi kelturурga ani,
Pərvaz ilə tuttilar həvani.

Taptilaru ram вolmadi hec,
Çojaji məqam вolmadi hec.

Jandilar əlar ikavla nəvmed.
Kim вoldi əjan вəlaji çaved:

Juqaridin indi ikki вurgut,
Qildilar iki hamaməni qut.

Cun vaqia korguci koz acti,
Kozdin qanliq sirişk sacti.

Cun istədi ul tuşiga tə'вir,
Oz haliqə dal tapti вir-вir.

Bildiki ata-anasi olmiş,
Xurşedi həjati tijrə вolmiş.

Taqdin qopuв ajladi quji məjl,
Hər qolqə tokuв sirişkidin səjl.

Ul jergəcə əjlaв ahu zari,
Gam urdiki xəjlinin məzari·

Qildi cu quвurni nazarə,
Boldi iki qəвr aşkarə.

Falaknin̦ вundaj işlaridan Naçd taqida jurgan Maçnun xaвarsiz edi.

Kunlardan вir kun unin̦ qajqusi çuda aşiв, koziga вir nafas ujqu kirgan edi.

Kozlari ujquga вatiв, rahatlangac, tuş kordi:

Qarasa, jagana ikki kaptar вir ujda вala acgan, kaptar вalasinin̦ qanatlari osgac, zamana uni iztiraвga saldi.

Parişan xatir воliв, qajquga вatgan вu kaptar вir muddat havaji воliв qaldi.

Ata-anasidan tamam açraliв, sahradagi çanivarlarga qoşildi.

Ata-ana esa uni keltiriş ucun parvaz etdilar.

Ular hamma çajni axtariв, uni tapsalar ham, kaptar вala hec ata-anasiga qulaq salmadi, ularnin̦ ajtganiga konmadi.

Ular ikavi naumid воliв qajtganlarida, əвədij вir вəlaga ucraв qaldilar:

Juqaridan ikki вurgut uciв keliв, вu ikki kaptarni вir luqma qiladi.

Bu tuşni korgan Maçnun kozini aciв, qanli jaşlar tokdi.

Bu tuşnin̦ ta'вirini вilmakni istaв, вu ahvalni oz haliga oxşatdi.

Bildiki ata-anasi oliв, hajatinin̦ qujaşi qaranqulangan ekan.

Taqdan sapciв pastga qaraв jugurdi, seldek koz jaşlar tokdi.

Qaвilasinin̦ qaвristanigaca ah-zar tartiв вardi.

Qaвrlarni koriв jurganida, ikki qaвrga kozi tuşdi:

Tufraqlar əra jəŋi jasalqan,
Qəm вalciqidin juzi şuvalqan.

Ustiqə jaqiв quвari mehnət,
Butgan əjaqida xari mehnət.

Mehnət tikanidin aciliв vərd,
Rəjhani məşəqqətu guli dərd.

Laləsida kim korunuв ənвuh,
Xunaвi firaqu daqi ənduh.

Taşi uşatiв nişat əjaqin,
Gərdi jaşuruв tərəв cəraqin.

Vəsfi iki şəm'kim jiqilqan,
Ənduh şəmali tijrə qilqan.

Mədfunlari iki qəm siriştə,
Ul nəv'ki şəm' icinda riştə.

Demə iki şəm'i munxəsifdek,
Aşiq tənida iki əlifdek.

Qilqan'əni çism xaksari,
Çani вila koŋliniŋ qərari.

Cun kordi ata-ana məzarin,
Goja caqin urdi çismi zarin.

Başiqə savurdi əncə tufraq,
Gojaki jiqildi вu kuhən taq.

Taş urmaq ila təni nəzəndin,
Gojaki ajirdi вənd, вəndin.

Cekmak вila ah oti duxanin,
Tar əjladi dahr xanumanin.

Urdi atasi məzariqə вaş,
Kim kul-komək etti вaşin ul taş.

Cun cekti fiqani çan gudazin
Mundaq tokti nuhuftə razin:

«Kej вadijə əhli ərçuməndi!
Kok taqiqə himmətiŋ kəməndi.

Ne вadijə вəlki Məkkə, ta Şam,
Dəşt əhliqə xani ni'mətiŋ am.

Korsaki tupraqlar arasidan jaŋi jasalgan, qam вalciqidan şuvalgan.

Qaвrlarniŋ ustini kulfat caŋlari вasiв, uniŋ atrafiga mihnat tkanlari osgan.

Kulfat tkanlaridan qzil gullar, maşaqqat rajhanlari va dard gullari acilgan.

Qaвrniŋ lalasi esa вehəd fraq qanlari va qam daqlari вlan korinar edi.

Taşlari şadlik pjalasini uşatiв, caŋlari xurramlik craqini ocirgan edi.

Qam şamali ikki şəm'ni jiqitiв, ocirganga oxşajdi.

Bu qaвrda jatganlar xuddi şəm' arasidagi pilikdek qam вlan qavişiв ketganlar.

Bularni ocgan ikki şəm' dema, aşiq kalimasiniŋ icidagi aliflardir.

Çan va koŋillariniŋ qarari вolgan Maçnun, ularniŋ tənini şundaj taptagan edi.

Ata-anasiniŋ mazarini korgac, uquвatlar tolgan вadaniga xuddi caqin tekkandek вoldi.

Başiga çuda kop tupraqlar savurganidan, goja kohna asman вaşiga jiqilgandek вoldi.

Azaвlangan вadaniga taşlar uriв, u вadanniŋ вand-вandidan ajiriв juвargandek вoldi.

Ahiniŋ tutunlari вlan, dunjaniŋ xanu-manini qarajtiriв juвardi.

Atasiniŋ mazariga вaş urdi, u taşlar uniŋ вaşini janciв joqatiв juвardi.

Çan acitguci şundaj fqanlar вlan, jaşirin sirlarini ajta вaşladi:

«Ej sahra ahliniŋ azizi! Himmatiniŋ kəməndi asman ucigaca jetgan!

Məkkədan ta Şamgaca вolgan вutun daşt ahli, seniŋ ni'matiŋdan fajdalanardilar.

Ə'raв krami zerdəstiŋ,
Mendin jetiвan вari şikəstin.

Həm koŋluŋ oluв qəmimda naşad,
Həm umruŋ oluв işimda вərвad.

Istaв meni вolqali fəraqiŋ,
Mendin ocuвan jaruq cəraqiŋ.

Tapmaqda meni saciв dirəmlar,
Tapmaj mendin вəçuz ələmlar.

Gəvhər вila zeвliq tilaв вaş,
Başiqə həmul guhər вoluв taş.

Zəxmiŋqəki istaвan fətilə,
Daq ortagali вoluв vəsilə.

Teqiki tilaв necukki paki,
Həm əndiŋ oluв təniŋda caki.

Şəm' istaвan uj qilurqa rəvşən,
Əndin kujuв uj demajki xirmən.

Ja'ni meni muвtəlani istaв,
Iki juzi çum qərani istaв.

Aliв вu qəra seniŋ qərariŋ,
Əjlaв qəraroz-rozgariŋ.

Bu qəmda netiв tirik вolaj vaj?..
Uzruŋni ne til вila qolaj vaj?

Əmriŋ вila cunki tutmədim jol,
Ruhuŋqa necuk dejin вihil вol?

Nagahda mendin ujla tojduŋ,
Kim qəm taqin arqam uzra qojduŋ.

Bir-вir songakim uşattiŋ axir,
Tufraqqə tənimni qattiŋ axir.

Hər necəki вar esəm вəd əxtər,
Qilqan esə taliim rəd əxtər.

Əfv əjla kərəm вila gunahim,
Ruhuŋni oq əjla uzr xahim».

Araвlar icidagi hurmatli kşilar ham senga вaqar edilar, вutun вaxtsizliklariŋ mendan вoldi.

Koŋliŋ ham meniŋ qamimda naşad вoldi, umriŋ ham meniŋ işim arqasida вarвad вoldi.

Rahat tapaman deв meni istagan ediŋu, lekin jaruq craqiŋ men tufajli ocdi.

Farzand deв kop pullar sadaqa qildiŋ, lekin meni koriв ələmdan вaşqa narsa tapmadiŋ.

Gavhar вlan вaşiŋni zinatlantirmaqci вoldiŋ, u, gavhar вaşiŋga taş вoliв tegdi.

Jaralariŋga qojmaqci вolgan malhamiŋ, uni kujdirişga saвaвci вoldi.

Pakidek otkur tiq tladiŋ, lekin undan вadanlariŋ tilim-tilim вoldi.

Ujiŋni ravşan qilmaq ucun şəm' tladiŋ, lekin u şəm'dan вutun xanu-maniŋ kujiв ketdi.

Ja'ni mendek muвtala va ikki juzi qarani istadiŋ.

Bu juzi qara seniŋ aram va qarariŋni joqatdi. Rozgariŋga qara kunlar tuşurdi.

Ej vaj, вu qamlarga qandaj cdaş вerajin, qajsi til вlan tavвa qilajin?...

Əmriŋ вlan jol tutmadim, ruhiŋni qandaj qiliв razi etajin?..

Nagah mendan şundaj tojiв, qam taqini ustimga qojdiŋda,

sujaklarimni вiram-вiram uşatiв, tənimni tupraqqa komdiŋ.

Harqanca вadвaxt va tali'siz вolsam ham, kərəm вlan gunahimni kecirgin, ruhiŋdan çuda kop uzrlar tlajman» deв

Taş uzra qiliв tənini sərkoв,
Muzganini əjlaвan zəmin roв.

Cun вoldi vətən anasi gori,
Tuşti jana aləm icra şori.

Koksin jaqa orniqə qiliв cak,
Urdi jurakiqa teqi веваk.

Jerni teŋiz etti əşkidin səjl,
Baliqdin oluв quвuri hər xəjl.

Qum ustida lek taв ahi,
Oz çismini etti ta вə mahi,

Taвə uza çismi soznaki,
Buqdaj kiвi koksi uzra caki.

Əndaq təni dərdnak вirla,
Joq, joqki вu çismi cak вirla.

Koв əвri вəhardek okurdi,
Kəf səjl kiвi juziga urdi.

Qildi anasiqə mojə aqaz,
Juz dərd ila вoldi nəvhə pərdaz:

«Kej çanima qiвlə, qiвləma nur,
Muşkuŋ вoluв emgakimda kafur.

Çanim tərəвi kozum cəraqi,
Koŋlum xuşi xatirim fəraqi.

Sen Kə'вə meŋavu men tilaв dəjr,
Təvfiŋ sari hec qilmajin səjr.

Saliв seŋa iztiraв hərdəm,
Ka'вəmni qiliв xəraв hardəm.

Kə'вəm вolmiş meniŋ xəraвim,
Taŋriga ne вolqusi çəvaвim?

Çismiŋ sədəfidə carxi əvвaş,
Salqan emiş inçu saqiniв taş.

Tuqqanda ne вolqaj olsəm erdi,
Tuqmaqan ilə teŋ olsəm erdi.

Olmaj men mudвiri sijəh roz,
Boldum seŋa cun вəlaji çansoz.

вaş va tənlarini taşga uriв, kipriklari вlan jerlarni şipirdi.

Anasiniŋ qaвriga keliв toxtagac, farjad-fqanlari aləmga siq-maj ketdi.

Jaqa orniga koksini cak qiliв, juragiga rahimsiz tiqlar urdi.

Koz jaşiniŋ selidan jerlar deŋizga ajlaniв, qaвrlar esa вaliqlar kaвi korindi.

Ahiniŋ şiddatidan, qum ustida təni qavrilgan вaliqqa ajlandi.

Tandirdek qumda kujgan təni, koksi cak вolgan вuqdajga oxşaв qaldi.

Təni dard вlan tolgan halda, вalki çismi cak вolgan halda,

вahar вulutidek вokuriв, sel kaвi juziga şapalaq urdi.

Juz dard вlan jiqlaв, anasiga şundaj marsijani oqudi:

«Ej, çanimniŋ qiвlasi, qiвlamniŋ nuri, qara saclariŋ meniŋ azaв-larim вlan aqardi.

Çanimniŋ sevinci, kozimniŋ craqi, koŋlim xuşi, xatirimga rahat

вerguci, sen ka'вam ediŋ, men kəlisani tladim, atrafiŋda hec səjr etmadim (zjarat qilmadim).

Har vaqt seni iztiraвlarga saliв, ka'вamni xaraв etdim.

Ka'вam xaraв вolgac, taŋriga nma deв çavaв beraman?

Oz вaşimca falak, çismiŋdagi sadaf iciga inçu deв taş saliвdi.

Tuqulqan vaqtimda darrav olsam вolmasmi edi, kaşki tuqulma-ganlar вlan teŋ вolsam edi.

Men вaxtsiz, qara kunlarda qalgan, trik qaliв, seniŋ çaniŋga вəla вoldim.

Mehrimqa koŋulni majil ettiŋ,
Qol məhdim uza həmajil ettiŋ.

Hər kun iciŋa işimda qajqu,
Hər tun kozuŋa həram ujqu.

Ujquŋni həram etiв fiqanim,
Inmaj keca zar jiqlaqanim.

Kunduz-keca mehnətimda tinmaj,
Icməkni, jeməkni həm saqinmaj.

Gər luqməi nanki əjlaвan qut,
Əndin qərəziŋ meŋa вoluв sut.

Bu nəv' umed ilaki nagah,
Bolsa seŋa zali cərxi kin xah.

Mehnat jukidin qədiŋ xəm etsə,
Cin вirla juzuŋni dərhəm etsə.

Çisminqə zərurət olsə вistar,
Başiŋ daqi вolsə təkjə istar.

Men xəm qəd ila turuв qaşiŋqə,
Gərdun kiвi ujruluв вaşiŋqa.

Qul jəŋliq oqulluqiŋni qilsəm,
Oqul kiвi qulluquŋni qilsəm.

Hər nəv' jetuşsə cərxdin вənd,
Meniŋ вila koŋluŋ olsə xursənd.

Cun вoldi вu iş əjan həmana,
Sen zaru zəifu men təvana.

Həm şəjвqə qaldi xəstə çaniŋ,
Həm çilvəgər oldi nəvçuvaniŋ.

Mundaqda meni ləim mudвir,
Bolmaj nəfase qaşiŋda hazir.

Şəfqət вila tutmajin qoluŋni,
Koz вirla supurmajin joluŋni.

Rənçiŋ təni natəvanqə qojmaj,
Uşвu minnətni çanqə qojmaj,

Joq, kəm xizmatliq əjladim koв,
Kafiri ni'mətliq əjladim koв.

Sen menga mihr qojiв, qoliņ daim вeşigimda вoldi.

Har kun meni deв qəjqu jutdiņ, tunlarda ujqu koziņga haram вoldi.

Kecalari tinmasdan zar-zar jiqlaв, ujquņni qacirgan edim.

Keca-kunduz meniņ taşvişlarim вlan aramsizlaniв, icmak-jemakni ham unitgan ediņ.

Bir вurda jegan naniņ ham menga sut hazirlaş ucun edi.

Umidiņ şundaj ediju, kampirga oxşagan carx вolsa senga ocakişiв,

əzaвlar juki вlan qaddiņni вuksa, əçinlar tuşuriв, juziņni tərəm-tərəm qiliв juвarsa.

Başiņ jastiqqa jetiв, вaşiņga sujanciq kerak вolganda,

men ham вukuliв qaşiņda tursam, asmandek вaşiņga ujrilsam,

quldek oqulliqiņni, oqul вoliв qulliqiņni qilsam!

Falakniņ har xil tuzaqlariqa tuşganiņda, men вlan koņliņ xursand вolsa.

Haqiqatan şundaj işlar вoldiki, sen kucdan keldiņ, men вolsam ulqajdim.

Xasta çaniņ вargan sari qariliqqa juz tutiв, men ham osiв vajaga jetdim.

Lekin men вaxti qara, la'nati, вir nafas ham qaşiņda hazir вolalmadim.

Şafqat вlan qoliņni ham tutmadim, kozim вlan jollariņni şipirmadim.

Tartgan azaвlariņga hamdardlik korsatalmaj, va ajtganlariņni ham çan вlan вaçaralmaj,

вalki kəm xizmatlik qilişgina emas, kop naşukurliklar qildim.

Sendin tunu-kun çudaliq ettim,
Bilmasligu вevəfaliq ettim.

Salqandek ozumni telвəlikka,
Konluŋ alaalmadim ilikka.

Dərdiŋqə xud etmadim dəvaji,
Bu turfəki hər nəfəs вəlaji.

Mendin seni natəvanqə jetti,
Konluŋ ələmimda çanqə jetti.

Gojaki вu rənçi вegərandin,
Ciqtiŋ qəmu dərd ila çəhandin.

Men hərzə səraji dəşt pəjmaj,
Joqkim Məçnuni вesəru paj.

Ruhuŋniki rəvzədur pənahi,
Çənnati nəim çilvəgahi.

Mendin вilsamki şad emasdur,
Ozdin ozuma вu zulm вəsdur.

Becarəmen ozga nəjlagajmeŋ,
Dərdimqə ne carə əjlagajmen?».

Deв вujla surudi вenəvaliq,
Ja nəvhəki əjlagaj əzaliq.

Məş'uf вu nəv' sozni derga,
Koв urdi sinuq вaşini jerga.

Ta zə'f qiliв jana dimaqi,
Pəst oldi jer uzra çismi daqi.

Ozdin jana ul məsaвə ketti,
Kim koji ata-anaqə jetti.

Ej dost, вaşimqə вir nəfəs jet,
Matəmzədəliqqə вaqu rəhm et!

Kim вoldi вu вekəsu fəqiriŋ,
Həçr icra jətimiŋgu əsiriŋ.

Tun-kun sendan çda воliв, xaвar almasdan вevafalik qildim.

Ozimni telвalikka salgandek воliв, konlinni alalmadim.

Ozim dardinga dava qilalmadim, har nafasda вu keladigan, вu turli-tuman вəlalar,

mendan sen natavanga jetdi, menin əlamlarimni tartiв, çandan açraldin.

Goja sen menin вundaj вepajan rançlarimni tartiв, qam va dard вlan çahandan ciqdin.

Men daştma-daşt, вehuda nalalar tartiв, ajaq jalan Maçnun воliв jurdim.

Ruhinnin çilvagahi çannat вaqlaridir.

Oşa вaqda ham, mendan şad emasliginni вilsam, şu zulm men ucun jetarlikdir.

Becaraman, вaşqa nma qila alar edim, dardimga qandaj cara ham tapardim»,

deв, şundaj qariвana kujlar вlan, əza tutiв jiqladi.

Aşiq şundaj sozlarni ajtgac, şkast tapgan вaşlarini jerga urdi.

Jana kucsizlaniв, axiri huşsiz halda jiqildi.

Şu daraçada ozidan ketdiki, goja ata-anasiga jetgandek edi.

Ej dost, вir nafas вaşimga keliв, men matamzadaga вir вaqiв, rahm et!

Bu kimsasiz faqirin, haçr daqlari icida jetimin va əsirin воliв qaldi.

## XXVI

### Ləjliniꞑ Maçnun ata-anasiniꞑ olumini eşitiʙ iztiraʙga tuşgani va rozgarini qara qilƣani.

Bu səfhəni əjlagan zərəfşan,
Soz ʙu sfət etti gəvhər əfşan:

Kim telʙaki ʙar edi nəvasiz,
Cun ʙoldi atasizu anasiz.

Ortaʙ edi ani jar daƣi,
Zəm ʙoldi ʙu ikki zar daƣi.

Hiçran ʙeriʙ erdi zəhri qatil,
Olguncə ʙu sog qildi ʙismil.

Firqət uşaturƣa taşin atti,
Sinƣanni ʙu sog həm uşatti.

Dərd ustiga dərd cun uzaldi,
Ul goristan icida qaldi.

Bar erdi məqami ul xətirə,
Aləm əngə misli gori tijrə.

Hər kun işi şəjnu nalə qilmaq,
Juz ƣəmƣa ozin həvalə qilmaq.

Oz çaniƣa əjlamək çəfalar,
Tutmaq ozi ozigə əzalar.

Ata-ana firqəti iki daƣ,
Hiçran qujuʙ ikki ot uza jaƣ.

Gərci iki daƣ edi nihan soz,
Hiçran oti erdi ʙərqı çan soz.

Bu sahifalarga zər sacuci, soz gavharlarini şundaj sacadi:

U kimsasiz, вecara telвa, jana ata-anasidan ham açraliв qaldi.

Maçnunni jar daqi ortagan edi, вuniŋ ustiga jana ata-ananiŋ ham daqi qoşildi.

Hiçran unga zahriqatil вergan edi, вu matam uni əçəldan ilgari oldirguci вoliв tuşdi.

Çdalik Maçnunni uşatiş ucun oz taşini atgan edi, вu matam esa singanni jana majdaladi.

Dard ustiga dard tuşganidan, u вecara goristan icida qalgan edi.

Bu kulfatxana uniŋ turar çaji вoliв, вutun aləm unga qapqara gordek korinardi.

Uniŋ kundalik işi qaвr janiga otiriв, nala qilmaq va juzlarca qamga ozini havala qilmaqdan iвarat вoliв qaldi.

Oz çaniga çafalar keltiriв, oz-oziga əzalar tutardi.

Ata-anadan çdaliq ikki daq va ikki ot edi, hiçran вu ot ustiga jaq tokar edi.

Garci вu ikki daqniŋ oti jaşrin kujdirsa ham, hiçran alavi esa çan kujdirguci caqmaq edi.

Cun muncə qəmu вəla iıqildi,
Ul qəmkəşu muвtəla jiqildi.

Zə'i oldi təniqə ujla qaliв,
Kim jatti həmul dəməndə qaliв.

Başi uza damu dəd saliв şor,
Kjiklar ediju ul qalin gor.

Boldi ənə iş cu вujla muşkil,
Bu nəv' rivajət etti naqil:

Kim əndaki gulruxi pərizad,
Boldi Məçnuni vəslidin şad.

Ul vəslni cərxi вemuhəssəl,
Qildi jana həçr ilə muвəddal.

Mərhəm jarasiqə jaqqac oq вat,
Ot jaqti təlaşiв əni həjhat.

Ortar edi вu ot ul sənəmni,
Dozəxqə saliв guli Erəmni.

Məhzun edi çani zari usru,
Betaв təni nəzari usru.

Kim jariqə jetti вujlə matəm,
Kim oldi ata-ana əngə həm.

Bu dərd qəmin fuzunraq etti,
Ənduhi joliņ uzunraq etti.

Ul vaqiəlarki dəst вerdi,
Bilmiş edikim səвəв ul erdi.

Məçnun əniņ erdi dərdnaki,
Məçnunniņ ata-ana həlaki.

Bu işgaki cərx qildi hadis,
Bir vasitə вirla erdi вais.

Bu mehnət əni nəzənd qildi,
Ənduh otiqə spənd qildi.

Jiqlar edi вu fəsanəni deв,
Nəvhə вila вu təranəni deв:

«Kim ej kəçrəv, spehri xudraj,
Zulmuņdin vaj, juz tuman vaj!..

Şuncalik qam va вəlalar jiqilganidan, u muвtala qamgin jiqiliв qaldi.

Zaiflik uniŋ təniga qaliв вoliв, şu вuziq xaraвaniŋ icida jatiв qaldi.

Vahşij hajvanlar uniŋ вaşiga toplaniв, qavqa qilişardi, u jerda faqat kijiklar va zic gorlargina вar edi.

Uniŋ ahvali şundaj muşkillikka tuşdi, naql etguci jana şundaj rvajat qiladiki,

u jerda gul juzli pərizad, Maçnun vaslidan şad вolgan edi, вraq, oşa vaslni вu unimsiz dunja, jana haçrga ajlantirdi.

Ləjliniŋ jarasi marham tapgandan soŋ, həjhat... jana вir ot uni tamaman jandirdi.

U, ot вu sənəmni kujdiriв, Erəm вaqiniŋ gulini dozaxga salar edi.

Betaв təni darmansiz va azaвga tuşgan, çani qajat mahzun edi.

Jariga, tuşgan вu matam, Ləjli ucun xuddi oz ata-anasiniŋ ələmini tartgandek tujildi.

Bu hal uniŋ dard, ələmini aşiriв, qam jolini uzunraq qildi.

Maçnun вaşiga tuşgan vaqialarniŋ saвaвcisi ozi ekanligini вilar edi.

Maçnun ata-anasiniŋ halak вolişlari, uniŋ Ləjli kujida dard tartişidan вoldi.

Falak tuqdirgan вundaj hadisalarga, вevasita saвaвci вoldi.

Bu kulfatlar Ləjliniŋ qamini artdiriв, uniŋ qam otiga isriq qiliв taşladi.

Qam-hasratlardan zarlaniв, qujidaqica jiqi taranasini вaşladi:

«Ej ozвaşimca, teskari dunja, zulmiŋdan vaj, juz tuman vaj!...

Çanimqə necə sitəm qilursen?
Konlumga nəsiв ələm qilursen?

Bir gulga necə təpancə urmaq,
Jafraqlarini uzuв savurmaq?!

Hər вərgki вujla вoldi hali,
Qilmaq вari xəlq pajmali.

Ul вərg qəm elga вermas erdi,
Bu kəvkəвi nəhsiņ ermas erdi.

Bir sərvqə zərвi dəst вermak,
Hər şaxiqə juz şikəst вermak.

Ortaв otunini вetəəmmul,
Şaxin otu, otin əjlamak kul.

Ul sərv emas erdi zuzəhaвiņ,
Nəhsijətidin çəhan xəraвiņ?

Bir lə'lqə neca xarə atmaq,
Iki taş ərasida uşatmaq?

Həm вolmajin iktifa вu pajə,
Taşlar əra əjlamak səlajə.

Bəhramiņa ermas erdi həmsəņ,
Qapi вilə tutmamiş edi rəņ.

Cun kormak вir qəzali muşkin,
Cekmak qətliqə xənçəri kin.

Bismildin həm kənarə qilmaq,
Hər uzvini вaşqa parə qilmaq.

Bu вar edi вir qəzali xuşвo,
Xud şum ediņ, eməs edi вu.

Bir turfə təzərv ucun qojuв dam,
Tutqac qətlida tutmaj aram.

Julmaqda pərin şitaв qilmaq,
Ot uzrə əni kəвaв qilmaq.

Ne вolsə вu erdi вir təzərv oq,
Səjd etguci nəsri tajiriņ joq.

Ləjliji zəifu вenavani,
Juz dərdu вəlaqə muвtəlani.

Qacanqaca çanimga stəm va konlimga ələmni nasiв etasan?!

Bir gulni şapalaqlaв, jafraqlarini savirmaq qacanqaca?!

Bir вərgniŋ hali şundaj вolgac, jana uni вarca xalqniŋ ajaq astiga taşlajsan.

U вarg seniŋ julduzlariŋga oxşaş, elga nəhs jetkizadigan va qam keltiradigan emas edi.

Bir sarvga qol uzatiв, şaxlariga juzlarca şkast вeriв,

otinlarini toxtavsiz jandiriв, şaxlarini ot qiliв, otini kulga ajlantirişdan muddaaŋ nma?!

U sarv seniŋ manhus, çahanni xaraв qiladigan julduziŋ emas ediku!

Bunca endi вir la'lga taş uriв, uni ikki taş arasida majdalamaq?

Bularga qanaatlanmaj, taşlar arasida talqan qilmaqcisan.

Ətarudiŋ вlan вaraвarlaşiв, qanidan raŋ algan emas edi.

Bir kjik вalasini koriş вlan, uni oldiriş ucun oc xançarini tartdiŋ.

Uni sojiв taşlaş orniga, tamaman a'zasini parca-parca qildin!

Men вolsam şundaj вir kjik вalasi edim, seniŋ oziŋ şum ediŋ, men esa şum emas edim.

Bir açajiв tustavuq ucun tuzaq qojiв, tutiв algac, uni oldiriş ga aşiqasan!

Acciq ravişda uniŋ parlarini juliв, ot ustida kaвaв qilmaqci вolasan.

Nma вolsada вir tustavuq edim, avcilik qiladigan nasr tajiriŋ emas edimku?

Benava, zaif, juz dard-вəlaga muвtala вolgan Ləjlini,

Olturmak ilə həm etmajin вəs,
Həçr otiqə salmaq ujlakim xəs.

Bu Ləjli edi nədur xəjaliņ.
Ermas edi hijlə peşə zaliņ?!

Savrulqasiz ej rəvəndəi xak!
Qozqalqasiz ej nuçumi əflak!

Çismimni qil qildiņizla!
Çanimni zəlil qildiņizla!

Buqdaj kiвi necə qavrulajin,
Saman kiвi necə savrulajin?

Həm huçrai xilqətim вuzuldi,
Həm riştai taqətim uzuldi.

Çismim gərdin ucurdi ahim,
Ej cərx ərimadimu gunahim?!

Buzdi koņlum ujin şikənçiņ,
Ej dəhr, tuganmadimu rənçiņ?!

Bu dərdu şikənç həm meņadur,
Jarimdaqi rənç həm meņadur.

Aniņki ata-anasi olmiş,
Gojaki menga вu sog вolmiş.

Ul gər вoluв ersə dardpərvərd,
Lekin menga ikki ancədur dərd.

Əngə ata-ananiņ qəmidur,
Həm вu meņga həm aniņ qəmidur.

Ləjliki вəlaji firqəti вar,
Iki Məçnuncə mehnəti вar.

Umr əngə qələt həvəsdur axir,
Çan tərki əçəв emasdur axir!».

Cuņ nəvhəsi oti həddin aştı,
Çismiqə hərarəti tutaşti.

Ul otdin isindi mehri gulcehr,
Əndaqki zəval caqida mehr.

Qul вərgiki terdin oldi seraв,
Həm tapti isitma otidin taв.

oldiriş вlan kfajalanmaj, haçr otiga xəs kaвi taşlajsan.

Nma ojlajsan! Bu Ləjli edi, seniŋ makkar kampiriŋ emas ediku?!

Ej otiв ketguci dunja, savrilqajsiz! Ej falakniŋ juldizlari qozqalqajsiz!

Çismimni qildek qildiŋizlar, çanimni xaraв qildiŋizlar!

Buqdaj kaвi qavriliв, saman kaвi savrilişim qacanqaca?

Ham вarliqim uji вuzildi, ham taqatim iplari uzildi.

Ahim, çismim caŋlarini uciriв juвardi, ej carx, gunahim tazalanmadimi axir?!

Qijnaqlariŋ koŋlim ujin вuzdi, ej aləm, azaв-uquвatlariŋ tugalmadimi?!

Bu azaв-qijnaqlar ham meniki, jarimdagi ranç ham meniki.

Uniŋ ata-anasiniŋ olişi, meniŋ qamlarimni ham aşirdi.

Agar u dardga tolgan вolsa, lekin meniŋ dardim ikki вar kopajdi.

U ata-ananiŋ qamini tartsa, men ham uniŋ, ham ularniŋ qamini cekaman.

Ləjli çdalik вəlasiga joliqqan, şuniŋ ucun ham, uniŋ ikki Maçnunca əzaвi вar.

Uniŋ ucun umrni həvəs etiş artiqca вolganidan, çanidan keciş ham taaççuв emas!»

Ləjliniŋ navha oti haddan aşgac, çismiga hararat tutaşti.

Bu otdan gul juzli Ləjli, вatajatgan qujaşga oxşaв isindi;

Gul вargi kaвi juzini terlar вasiв, isitma otidan taвga kelgan edi.

Ter suji вila əraq nişin gul,
Humma oti вirla atəşin gul.

Bar erdi ana işidin agah,
Cun qizni вu nəv' kordi nagah

Koņli işi iztiraв вoldi,
Goja çigəri kəвaв вoldi.

Baqri kujəridin ul çigər xar,
Qildi atasin daqi xəвərdar.

Juzlandi əngə daqi məlalət,
Kim kordı qizida sə'в halət.

Jiqlaв dedi: ata-aņa, вəl əhiввa,
Başiqə keturdilar ətiввa.

Koв вoldi qujaşniņ iztiraвi,
Juzda sariqi tənida taвı.

Sihhətqə təвiв xəstə taliв,
Xəstə вədəniqə zə'f qaliв.

Sə'j etti həkimi Isəvij dəm,
Bolmadı qujaş hərarəti kəm.

Joq erdi mualəçətda вehвud,
Cun jetti əçəl ilaç ne sud?

Hər kun təni zə'fi artar erdi,
Ənduhi uzaqqə tartar erdi.

Əfzun edi dəmвədəm sudai,
Kim tuşti вu soz həm istimai:

«Kim dərddin ul əsiri matəm,
Olgudik oluвturur dəmadəm.

Goristan içra zar məhçur,
Olgən kşidek həjatidin dur.

Gah ozida, gah joq ozida,
Məjjit kiвi nur joq kozida.

Oz matəmi вirla çismi rənçan,
Dərdiņ xud alur вu çismdin çan.

Bolmiş əngə juz qəm uzra matəm,
Sensiz işi matəm uzra matəm.

Terīari gul juzida tamiв, isitmasi вlan gul juzi coqdek qizargan edi.

AnasiLəjlinin̡ вu işidan xaвardar edi, qizini nagah şundaj halda koriв,

kon̡li iztiraвga tuşdi, goja çgari kaвaв вolgandek edi.

Çgari parca вolgan ana, kon̡linin̡ kujişiga cdajalmaj, atasini ham xaвardar qildi.

Ata ham qizinin̡ qattiq ahvalini koriв, malamatga tuşdi.

Ata-ana va qavmu-qarindaşlari jiqilişiв, Ləjlinin̡ вaşiga taвiвlar keltirişdilar.

Qujaşnin̡ (Ləjlinin̡) esa iztiraвi aşiв, juzida sariqi, tənida isitmasi ham zorajdi.

Taвiв, xastanin̡ səhət tapişini istasa ham, xastanin̡ вadanida zaiflik ustun kelgan edi.

Isəvij dəm (Isa pajqamвardek nafasi em вoladigan) həkim harakat qildiju, lekin qujaşnin̡ hararati hec kamajmadi.

Şunca mualiçalar вlan ham ahvali jaxşilanmadi, əçəl jetganidan kejin, mualiçadan nima fajda ciqadi?

Har kun unin̡ darmansizligi artiв, qamlari ham uzaqqa cozilar edi.

Bargan sari вaş aqriqi kucajiв вarar edi, qulaqiga şundaj soz eşitildi:

«Dard va matam əsirligida qalgan Maçnun ham olim halida ekan,

u, ajriliq вlan jiqlavci Maçnun goristanda olgan kşidek вoliв jatar ekan.

Gah ozida, gah ozidan ketiв, kozi olik kozidek nursiz вoliв qalgan emiş.

Təni oz matami вlan azaвlanar, dardin̡ вlan çan вermaqda.

Juzlarca qami ustiga jana matam tuşiв, sensiz matamiga matam qoşildi.

Çani ƣəmu dərd pajmali,
Həddiꞑ taş erur xəraʙ hali».

Məhvəş cu eşitti ʙu fəsanə,
Oti ʙir edi miꞑ oldi janə.

Umri keməsi vəhəlƣə ʙatdi,
Koꞑlini olumƣa qojdi, jatti.

Qilman jana ej təʙiʙ pərhez,
Dərdim oti dəmʙədəm ʙolur tez.

Şərʙətdin erur icimda taʙi,
Bergil ilikimga şərʙət aʙi!

Çani qam va dard вlan pajmal вoliв, ahvali haddan taşqari xaraв вolgan.»

Ləjli вu sozlarni eşitgac, вir oti miņ вoldi.

Umriniņ kemasi вalciqqa вatiв, koņlini olimga qojdida jatdi.

Ej taвjв, endi pərhiz qilmajman, cunki dardim oti вargan sari aşmaqda.

Şarвatdan meniņ icim kujdi, qolimga suv şarвatini вer!

# XXVII

## Ķuz faslida Ləj-liniꞑ hajat şəm'i ocgani va Maçnunniꞑ ham çani ʙadan qafasidan ucgani.

Cun jetti xəzan jeliniŋ ahi,
Bostan crajini qildi kahi.

Japraq juzi вoldi вarcə sariƣ,
Ajin məgər oldi sariƣ aƣriƣ.

Hər вərgki xəstəvar jatti,
Jer вistərida ajaƣ uzatti.

Goja tuвida uzun şəвaƣi,
Boldi uzun əjlagan ajaƣi.

Jel ujla jetişti məhr çandin,
Kim вərg kotardi mehr çandin.

Titratmaga qojdi juz şəçər həm,
Uj kunçigə cekti juk səmər həm.

Sərsər saliвan cəmənƣə taraç,
Bostan elin əjladi jalanƣac.

Ul otki ciŋar iciga tuşti,
Gərdunƣə şərarəsi javuşti.

Bostan tifli tapiв вu hijlə,
Ul ot вila kujduruв fətilə.

Jel вərgin ucursa вaƣ sari,
Gulrez tokuв вari cinari.

Gərd əjladi вaƣni şəвistan,
Jafraƣni qildi kəvkəвistan.

Kuz faslinin savuq şamali jetiв, вostannin crajini saman ran qildj.

Sariq aqriqqa joluqqandek, вutun japraqlar sarqajiв ketdilar.

Hamma вarglar jer toşagida kasallardek ajaq uzatiв jatdilar.

Barglarnin tuвidagi savaqi, goja cozilgan ajaqlar edi.

Kuzaknin şamali kelgac, вarglar ham oz çanlariga umidsiz qaraj вaşlagan edi.

Daraxtlar ham titramakka вaşladilar, mevalar ham uj вurcak-lariga çajlandilar.

Boran camanga taraç keltiriв, вostan ahlini esa jalanqac qila вaşlagan edi.

Cnar iciga tuşgan ot ham oz ucqunlarinj kokka jetkazdi.

Bostan вalalari (saвza, kokatlar) вu hijlani anlaв, ozlarinin pil-tadek vuçudlarini kujdirdilar.

Cnar вargini şamal вaq taman ucursa, qzil вarglar вlan gul tokilgandek вolar edi.

Çən-tozanlar, вaqni kecaga ajlantirdi, japraqlar julduzlar aləmiga oxşar edi.

Bu turfəki juz tuman kəvakiв,
Tufraq sari вoldi вarca qaiв.

Bir kozgu hər əxtəri xuçəstə,
Zahir qiliвan şəвaqi dəstə.

Juz korguzmaj ne kelsə otru,
Ul nəv'ki altun olsə kozgu.

Sariq vərəq al aвkəşdin,
Aşiq juzi əşk lə'l vəşdin.

Ul əşk cekiв вu juzdə xətlər,
Qətrə kiвi hər sari nuqətlər.

Hər вərgi şəçərqə naməi mərg,
Nuqtələri janliq ajriliв вərg.

Jel suv uza вargi əsfər əfşan,
Mavi vərəqi jasaв zərəfşan.

Joq, joq, ki aqar su teqi safi,
Altundin oluв anin qlafi.

Əlvan вilə tak вərgi rə'na,
Rə'na kəf əra nigar hina.

Ul fəsl ketiвki gulda sunвul,
Acqaj gulgun juz uzra kakul.

Lalə kəfigə xizaв вergaj,
Zulfigə вunəfşə taв вergaj.

Bir vəqt jetiвki tund sərsər,
Jalqaj su səriri uzra mərmər.

Gul sogini вaq tazə etgaj,
Gərdun uza jel xuruşi jetkaj.

Bulвul tapmaj ozin əzasiz,
Bolqaj pəri вojniqə qara kiz.

Cun jetti вu nəv' rozgari,
Ucradi xəzanqa nəvвəhari.

Gulşəngə xəzan вoluв stezan,
Əşçarigə saldi вərg rezan.

Gul вərgini qildi jer uza pəst,
Nəxlin qara jergə qildi həmdəst.

Qiziq-ki juz miŋlarca julduzlarniŋ вarcasi tupraqqa kiriв joqaldilar.

Har вir muвarak julduz (вarg) ajina edi, uniŋ savaqi ajinaniŋ dastasidek edi.

Altindan вolgan ajina hec narsani korsatmaganidek, вu ajinalarda ham hec narsa korinmas edi.

Aşiqniŋ juzi, la'lga oxşaş koz jaşidin qzargandek sariq вarglar ham oz navdasi arqali qizarar edi.

Oşa jaşlar вu juzga xatlar jaziв, har tamanga qatralardek naqşlar qojardi.

Har вir вarg daraxtlarga olum naməsi, вarglar esa nuqtalardek вir-вiridan ajrim edi.

Jel suv ustiga sariq вarglar tokiв, kokimtil sahifalarga zər sacar edilar.

Joq, joq, u, aqar suv saf tiq вoliв, uniŋ qilafi altindan qilingan edi.

Crajlik qolga xina qojulgandek, taklarniŋ вargi ham raŋ вlan вezalganlar.

Gulda sunвul acgan, qzil juzga kakil jajgan fasl ketiв,

lalaniŋ kəptiga daq qojdi va вunafşaniŋ sacini вuraltirdi.

Bir vaqt izqiriq şamal keliв, suv taxtiniŋ tepasiga mər-mər taşini japadi.

Baq, gulniŋ matamini tutiв, jelniŋ xuruşi asmanga jetmiş.

Bulвul ozini əzalik hasвlaв, oz pərlarini qara kgiz qiliв вojniga ilmiş,

Baqniŋ rozgari şundaj вoliв, вahari xazanga ucradi.

Gulşanga kuz urjş aciв, daraxtlarniŋ вərgini toka вaşladi.

Gulniŋ вargini esa jerga tokiв, şaxlarini jerga teŋ qildi.

Həm laləsin etti zəqfərani,
Həm qildi вəharini xəzani.

Cun saldi xəzan savurdi hərjan,
Gul вərglərin ucurdi hərjan.

Ləjliqəkim erdi husn вaqi,
Çənnət guli вaşidin əjaqi.

Ul zə'f nəsimi tez вoldi,
Bostaniqə вərg rez вoldi.

Acildi kəmənd zulfidin taв,
Çanlar вojnidin aldi qullaв.

Husni şəhin etti zə'f naşad,
Tutqunlarin aciв etti azad.

Azadlar oldi tez rəftar,
Tek qaldi həm anda вir griftar.

Qaşlari iki qulacin aciв,
Boldi kozi ujlariga haçiв.

Jə'niki həm ənda kirmasun naz,
Həm вolmasun ul ulusqə tənnaz.

Qan jaş etti gulini tazə,
Məşşatəi mərg urdi qazə.

Ja'ni «cu işq ajirsə çandin,
Ciqqundur surxro çahəndin».

Xoj səjlidin ul ruxi ərəqnak,
Juв qazəu, nilu vusmədin pak.

Jə'ni ituruв xəzanda вaqi,
Gul вirlə вunəfşə səвzə daqi.

Şəhdi ləвi taвdin quruşti,
Joq, joq, вiri-вiriga japuşti.

Ja'ni ləвin etti nuktədin вənd,
Boldi ucuq ənda muhr manənd.

Cahi zəqən aqzin acti dilxah,
Nilin xali kəвutəri cah.

Jə'ni вu kəвutər olgusidur,
Tufraq əra komulgusidir.

Ham lalasini za'faran qildi, ham вaharini xazan qildi.

Kuz keldida, gulniꞑ вarglarini har tamanga ucirdi va savurdi.

Ləjliki husnniꞑ вaqi вaşdan-ajaq çannat guli edi.

U kasallik şamali tezlaşiв, вostanidagi вarglar ham tokila вaşladi.

Saclari kəməndiniꞑ cigallari jeciliв, çanlar вojniga salingan halqalarni aldi.

Husnniꞑ şahini kasallik naşad qiliв, oz tutqunlarini ham azad qiliв juвardi.

Azad вolganlar tez ketsalar ham griftar вolganlardan вiri tek qaldi.

Qaşlari ikki qulacini aciв, kozlariniꞑ ujiga pasвanlik qilar,

ja'ni u ujga naz kiriв, elga tannazlik korsatmasin dedi.

Qan jaşi gulni taza qildi, olum pardazcisi esa juziga upa-elik qojdi.

Ja'ni «işq seni çandan açratsa, dunjadan qzil juz вlan ketgin» degandek вolardi.

Juzidagi osma, surma, upa-eliklarni terniꞑ suvi juviв ketdi.

Ja'ni uniꞑ вaqi, kuz faslida gul, вunafşa, saвzalarni joqatgan edi.

Əsəldek şrin laвlari issiqdan qurudi, joq, вalki вir-вiriga japişgan edi.

Ja'ni ucuqlar muhrlardek вasiliв, aqzini sozlaşdan ham toxtatiв qojdi.

Вaqвaqa orni cahdek cuqurlaşiв, undagi qara xal quduqdagi kaptarlardek edi.

Ja'ni вu kaptar olgusi va tupraqqa komilgusidir.

Japti cu jetuşti вujlə вəndi,
Gul uzrə вunəfşəgun pərəndi.

Jə'ni u jaqurdə mehri dilkəş,
Juzidə вunəfşə əвr erur xuş.

Bu haldə nazənin musafir,
Qildi səkərati məvt zahir.

Çəzm ettiki ketməgi kerakdur,
Çan tərkini etmagi kerakdur.

Xilvət taləв əjləвan zəmani,
El kəsrətidin tapiв əmani.

Oz aliqə istaвan ənasin,
Ərz etti nuhuftə maçərasin:

«Kej çaniŋ oluв meniŋ məkanim,
Kim çaniŋə sədqa xəstə çanim.

Rənçimni ozuŋə aldiŋ usru,
Dərdu ələmimqə qaldiŋ usru.

Miŋ jil həm əgər tirik вolajin,
Uzruŋni ne til вla qolajin?

Xasəki gulum xəzanqə tuşti,
Dəj jeli вu gulistanqə tuşti.

Bedad spehr qildi najaв,
Baqimda gulu, gulum əra aв.

Sərvimqə əçiв surət oldi,
Kim tərki cəmən zərurət oldi.

Hər hal ilə ketmagim jetiвdur,
Bu вaqda вolmaqim ketiвdur.

Bu dəmki erur məhəlli pədrud,
Qissəmni jaşurmaqimda joq sud

Sen вildiŋu əjladiŋ mədara,
Men emdi qilurmen aşkara:

Bu ləhzəki taвşuruв vədiət,
Tufraq sari əjləgum əzimət.

Desəmki əzaqə qilmə koв məjl,
Hər sari aqizmə əşkdin səjl.

Şundaj вandga tuşgac, gulniŋ ustiga вunafşa raŋli parda jandi.

Ja'ni dilkaş qujaş вatajatgan vaqtda, uniŋ juzini вunafşa raŋ вulut japsa jaxşiraq вoladi.

U nazanin musafir şu halda olum talvasasiga tuşdi.

Bu ser qavqa aləmdan ketiş kerakligini va çanini tark etiş maçвurijatida ekanini aniq вildi.

Kopcilik eldan qaciв, вir az vaqtga xilvat taləв qildi.

Oz aldiga anasini caqiriв, juragidagi jaşirin sirlarini arz etdi:

«Ej çani meniŋ makanim вolgan, çaniŋga meniŋ xasta çanim fda вolsin.

Meniŋ qəmlarimni oziŋga aliв, dard-ələmlarimga qaldiŋ.

Men agar miŋ jil tirik вolsam ham, qajsi til вlan uzriŋni ajta alaman?

Qisqasi gulim xazanga joluqdi, qişniŋ izqiriqi вolsa вu gulistanga tuşdi.

Çafa qilquci falak вaqimdagi gulni, va gulimdagi suvlarni quritdi.

Sarvimga qziq hallar tuşiв, camanni tark qiliş zarur вoliв qaldi.

Har halda ketar vaqtim jetiв, вu вaqda turişim tugaвdir.

Bundaj vida'laşiş mahalida, sirrimni jaşirişdan fajda joq.

Sen вildiŋu, əmma uni koŋliŋda saqladiŋ, men endi uni aşkara etaman:

Hazir amanatni tapşiriв, tupraqqa ketar ekanman, kop əza tutma, koz jaşlariŋni aqizma.

Juz qilmə təpancə вirlə məçruh,
Bedad ilə rənçə əjlamə ruh.

Jer tutmaqusi вu soz вilurmen,
Bir ozgə vəsijətiņ qilurmen.

Kim tutmə вu sog əra əza koв,
Kijdurmə uzariņə qəra koв.

Ta mumkin oziņa səвr jar et,
Təskinu şikeв ixtijar et.

Təņri seņa səвr jar qilsun,
Xəjliņ uza pajdar qilsun.

Gul вarsə çəmənqə вolmasun dərd,
Kun вatsə fələkkə jetmasun gərd».

Koв вujlə dualar əjlaв ani,
Faş əjladi nuktəi nihani:

«Kim вolsə вu matəm aşkara,
Fəhm etgusi əhli kohu səhra.

Şək joqki meniņ qəriвi zarim,
Qəm şamidə tijrə rozgarim;

Çismimda həjat jadim olqan,
Olmakligi xəjr вadim olqan

Gəh dəşt uza səjr etar səвadek,
Gəh taq əra cirmənur sədadek.

Bu soz qulaqiqə jetgusidur,
Bu hadisəni eşitgusidur.

Jumkinki qacan вu zar eşitkac,
Bu qissəi çangudaz eşitkac.

Ruhum sari ruhi istaвan jol,
Oz qəlвin əjlagaj tihi ul.

Ja ulki вujan əzimat etkaj,
Umrum kunidek вaşimqə jetkaj.

Ozdin ketariв firaq çəvrin,
Korguzgaj ulusqə işq təvrin.

Tufraqimə tufraqini qatqaj,
Ruhini meniņ sari uzatqaj.

Juziŋni şapalaq вlan çarahatlantiriв, oz çaniŋga azar вerma.

Bu sozlarim qaвul tuşmasligini вilaman, lekin senga ozga вir vasijat qilaman.

Meniŋ matamim ucun kop əza tutiв, oziŋni uriв juziŋga qara kijgizma.

Mumkin qadar saвr qiliв, tinclik ixtijar qil.

Taŋri senga saвr вersin, qaвilaŋ ustida amanda saqlasin.

Gul ketsa ham camanga dard juzlanmasin, kun вatiş вlan asman juzini tozan qaplamasin.»

Şundaj kop dualar qilqandan soŋ jaşirin saqlagan sirrini aciв dedi:

«Bu matamlar aşkara вolgandan soŋ, вutun taqu-sahra xalqlari вiladilar.

Şaksiz, meniŋ u qariвi zarim, qajqu şamida qalgan qara rozgarim,

hajat ekanman, hamişa jadimda вolgan, olum esa xajrвadim вolgan,

gah şamaldek daştlarda har tarafga capiв, gah taq arasidagi sədadek cirmaniв,

sozlar qulaqiqa jetadi, вu hadisani eşitadi.

Bu çan qijnavci xaвarni eşitganda,

meniŋ ruhimni istaв, uniŋ çani ham oz gavdasini вoşatiв qojar.

Jaxud вu tarafga keliв, hazirgi umrim kunidek вaşimga jetar.

Çanni fda qilmaq вlan fraq çaвridan qutuliв, olişga işq jol-joruqini korsatar.

Tupraqini-tupraqimga qoşiв, çanini esa men tamanga jollar.

Çansiz воluвan təni nəzari,
Tufraq uza jatsə çism zari.

Zinharki əjlaв ihtiramin,
Janimda jasaqasen məqamin.

Ul çism şərifu xud erur pak,
Jaşiņ вila həm jusaņ emas вak.

Qoj kinəni lutfu mehr fən qil,
Çan pərdəsidin əngə kəfən qil.

Cirma meni daqi ul kəfənqə,
Bir çins kəfən iki вədənqə.

Fərzənddek əjlaв əņa əsвaв,
Fərzəndiņ ila qil ani həmxaв.

Cun ruh ila ruh tapti pəjvənd,
Bir məhd əra jatqur ikki fərzənd»

Jumdi tugatiв anasiqə soz,
Həm sozdinu həm anasidin koz.

Çanin Məçnun sozidə вerdi
Hərgiz Ləjli degil joq erdi.

Cun kordi anasi вu qəra kun,
Cekti вu qəra kun icra вir un.

Kim вaqri spehrniņ teşildi,
Ul nalə oqi guzarə qildi.

Ujrukdi вaşiqə dilrəвaniņ,
Əndaqki əçəl вaşiqə aniņ.

Koz qojdi taвani uzra jiqlaв,
Ujqatqali kirpiki qiciqlaв.

Ja'ni: «Emas ujqu vaqti koz ac,
Xəndan cekiвan əjaqni soz ac».

Gəh qojniqə tartiвan qolin cust,
Titraв jiqlaв qucar edi rust.

Jə'ni əngə ujqu həddin artiв,
Ujqatmaq ucun qolini tartiв.

Aşuftə sacin gəhi qiliв çəm',
Ul tijrə tun icra korguzuв şəm'.

Uniŋ zar gavdasi çansiz вoliв, tupraq ustida jatsa, zinhar uni hurmatlaв, meniŋ janimdan orun вergajsan.

Uniŋ çismi şarafatli, tazadir, koz jaşiŋ вlan juvsaŋ ham arzijdi.

Sen, gina qilmaj, mihriвanlik вlan unga çan pardasidan kafan qilqil.

Meni ham oşa kafanga oraв, ikki вadanga вir xil kafan jasa.

Farzanddek unga asвaвlar jasaв, oz farzandiŋ вlan вir jerda jatqiz.

Çan-çanga ulansa, ikki farzandni вir taвutga jatqiz», deв,

sozlarini tugatiв, sozdan toxtadi, kozini jumdi.

Maçnun sozi вlan çanini вerdi, endi har qanca Ləjli deв caqirsaŋ ham u joq edi.

Bu qara kunni korgan anasi şundaj qattiq farjad cekdiki,

goja вu farjad oqi uciв, asman вaqrini ham teşiв otdi.

U, Ləjliniŋ вaşidan, olum ajlangandek ajlandi,

Uniŋ taвanlariga kozini qojiв, kirpiklari вlan qitiqlaв ujqatmaqci вolar edi.

«Bu, ujqu vaqti emas, koziŋni ac, ajaqqa tur, kuliв sozla» der edi.

Gah uniŋ qolini qojniga mahkam tartiв, titraв, jiqlaв, uni qucaqlar,

ja'ni uniŋ ujqusini qajat qattiq guman qiliв, uni ujqatiş ucun qolini tartardi.

Uniŋ tozqigan saclarini toplaв u, qaranqu matam kunida şəm' (ja'ni Ləjliniŋ juzini) korguzmakci вoldi.

Ja'ni: «Keca qalmadi qaranqu,
Koz ackj munasiв ermas ujqu».

Gəh arəziqə juzin tekurdi,
Ruxsariqə əşkdin su urdi.

Jə'ni su tegiв juziga nagah,
Seskangaj oz ujqusidin ul mah.

Koв urdi вu nəv' pec ila taв,
Koz acmadi məhvəşi gəranxaв.

Ujqanmaqidin cu вoldi nəvmed,
Tuşti qujaşiqə şami çavid.

Aq sacini jajdi nəvhə tuzdi,
Hər necaki urdi вarin uzdi.

Ahidin etiв çəhanni məhrur,
Təskiniga sepər erdi kafur.

Koksini joqadek etti parə,
Kim konlidin urdi ot şərarə.

Əndaqki joqani suвh etiв cak,
Cekkaj şərərini mehri əflak.

Tirnaqlarin cu juzga qojdi,
Tirnaq, tirnaqcə jerlar ojdi.

Ujqanlar icindəkim seziв qan,
Koz çəşmələridek aqiziв qan.

Deв nəvhə вilə cu tartiвan vaj,
Kim: «Ne aqir ujqudur вotəm haj?

Koz acki erur həvaji rəvşən,
Qizlarqə erur həvaji gulşən.

Bariqə təvafi вaq məjli,
Məvqufki məjl etarmu Ləjli.

Juz zevəru dur taqiв dururlar
Joluŋqə seniŋ вaqiв dururlar.

Mərquləj sunвuluŋ acajin,
Aləmqə ənвəridin sacajin.

Zahir qilajin juqanda ani,
Zulmat əra aвi zindəgani.

«Kecaniņ qaranquliqi qalmadi, koziņni ac, uxlaş munasiв emas» derdi.

Gah juzini-juziga qojiв, koz jaşlari вlan juziga suv separdi.

Ja'ni juziga suv tegiв, u aj seskaniв ujqanarmekan deв ojlardi.

Şundaj ahval вlan kop tolqandi; lekin aqir ujquqa talgan məhvəş kozini acmadi.

Uniņ ujqanişidan umidi uzilgac, qujaşiqa əвədij şam tuşdi.

Aq sacini jaziв, navhalar tuzdi, orilgan saclarini uziв taşladi.

Ahi вlan çahanni kujdiriв, uni savutiş ucun kafur separ edi.

Koksini jaqasidek cak qiliв, koņlidan alangalar ciqardi.

Goja taņ jaqasini jirtiв, qujaş oziniņ ucqunlarini çahanga sacgandek edi.

Tirnaqlarin juziga qojiв, tirnaqlar tirnaqca jerlar ojdi.

Ojilgan jerlardagi qanlar, koz вulaqidan aqqan qanlardek aqardi.

Navha tartiв ajtardi: «Ej, вotam, qandaj aqir ujqu вu?!

Koziņni ac, havalar saf, qizlar esa gulşanga вarmaqcilar.

Barcalari gulşan sajriga məjl qilişiв, «Ləjli kelarmikan» deв mahtal вoliв turişiвdi.

Ular juz xil zər zevarlar taqiв jasanganlar, hammalari koz tutmakdalar.

Oralgan saclariņni jaziв, dunjaga şrin hidlarini tarataj.

Uni juviş вlan zulmat arasidagi hajat suvin korsataj.

Acqanda ani tərarqa qollar,
Zulmətda qilaj pədid jollar.

Ormak acilur ne olsə dəf'i,
Gənçiŋ uza taşlaj ikki əf'i,

Əf'iniki ənвərin tənaвi,
Baqlarqə koŋullar ənda taвi,

Vusmədin etaj qaşiŋni rəŋgin,
Koz turki qliciqə jaşil qin.

Kozuŋga səvad surmə tartaj,
El koziga dəhrni qərartaj.

Gulgunə cekarga qilsam ahəŋ,
Zəm əjlaj əngə вu cehrədin rəŋ.

Hər sari uzariŋa cekiв nil,
Jaman koz ucun əni qilaj mil.

Şəhdi ləвiŋ astida qojaj xal,
Ul nuqtə kiвiki jazsəlar «вal»

Xali qojajin juzuŋa janə,
Bostan furuzi icra dana.

Saciŋ qilaj ujla mi'çər ara,
Həm anda nihan həm aşkara.

Egniŋga salaj liвasi gulrəŋ,
Kim rəŋi xrədni əjlagaj dəŋ.

Jasaв seni afəti zəmanə,
Gulşən sari əjlajin rəvəna.

Qizlar вila ul tərəf xiram et,
Din əhliqa zuhdni həram et.

Məçnun daqi intizar tartar,
Baq icra fiqanu zar tartar.

Sen kec вariв ul вətəŋ kelsə,
Istəj seni вedərəŋ kelsə.

Soz ajtsə ne qilaj xitaвin?
Sorsə seni ne вeraj çəvaвin?

Həm meni, həm ani zar qilmə,
Əndin meni şərmsar qilmə».

Uni taraş ucun qol jurguziв, qaranqıliq icida jollar korsataj.

Oriş, taraliв ketişniŋ daf'i вolar ekan, juziŋ xazinasi ustiga ikki ilan taşlaj.

Ilan ham emas, qara cilvir, unda koŋilni вaqlajdigan вuramlar вar.

Osmadan qaşiŋni kokartiriв, rahmsiz koziŋ qliciga jəşil qin jasaj.

Kozlariŋga surma qarasini tantajda, el koziga dunjani ham qarajtaj.

Seniŋ juziŋga elikni surtmaqci вolganimda, unga juzim qzilligini qoşaj.

Jaman kozdan saqlaş ucun juzlariŋga nil cekaj.

«Bal» (بال) sozi astiga nuqta qojganlaridek, şrin laвiŋ astiga xal qojaj.

Bostandagi gultaçixoraz danalari kaвi juziŋga jana xal qojaj.

Saciŋni şundaj romal вlan вaqlajki, unda ham korinsin, ham jaşirinsin.

Şundaj gul raŋ lвaslar kijdirajki, aql ham lal вoliв qalsin.

Seni zamana afati kaвi jasantiriв, gulşan sari juвaraj.

Qizlar вlan gulşanga juriş qiliв, din ahliga zahidlikni haram qil.

Maçnun ham intizarlik tantiв, вaq icra fqanu-zar qilmaqda.

Sen kecikiв вarganiŋda, u diltaŋ вoliв, toxtavsiz qajtsa,

va mendan sorasa nma deв çavaв вeraman?

Ham uni, ham meni qijnama, undan meni ujatlik qilma»

Ul вujlə qiliв çəhanni tijrə,
Ahi вilə asmanni tijrə.

Taşqari ata jalaŋ qiliв вaş,
Jirtiв jəqa koksigə uruв taş.

Jəlquz ata joqki qəvmu xəjli.
Tartiв вu əzada vaji-vəjli.

Ləjliqə saliв вu hal təqdir,
Məçnun sozin əjlaj emdi təqrir:

Jatmiş edi ul quвur icinda,
Urjan əhli nuşur icinda.

Goristan icra çani paki,
Gor əhli kiвi vuçudi xaki.

Ləjliqə cu вoldi natəvanliq,
Jiqti əni daqi xəstə çanliq.

Mə'şuq cu dərdnak вoldi,
Aşiqni ne de həlak вoldi.

Aniŋ вila вarca hal вirla,
Gəh tuş вila, gəh xəjal вirla.

Gəh pak zəmiru gəh hatif,
Dildaridin əjlaв ani vaqif.

Ul kungə degancəkim pərivəş,
Boldi əçəl ilkidin qədəhkəş.

Devanədə erdi pec ila taв,
Titraв koŋli necukki simaв.

Kim jetti qulaqiqə xuruşi,
Əjtur edi вu xəвər suruşi:

«Kej dərdu вəla spahiqə şah!
Işq əhli qaşiŋda xaki dərgah!

Həm kişvəri dərd qəhrəmani,
Həm zumrəi işq hukmrani.

Işq əhliqə qulluqiŋ həvəsdur,
Qoвqilki jaturqə vəqt emasdur!

Kim tuşti xəzanqə tazə вaqiŋ,
Taŋ jeliga ucradi çəraqiŋ.

U ahi вlan çahanni va asmanni вundaj qarajtirganida,

taşqarida atasi вaşjalaŋ, jaqalarini jirtiв, koksiga taş uriв jiqlardi.

Jalqiz atasi emas, вalki вutun qavmi-qarindaşlari вu əzada hasrat jaşi tokardilar.

Taqdir Ləjlini şu halga saldi, endi Maçnun sozini вaşlaj:

Maçnun oluklar вlan вirlikda qaвristanda jalanqac jatardi.

U ham goristan icida вolgan oluklar kaвi çandan açralgan va təni ham tupraqqa aralaşgan edi.

Ləjliga esa вundaj natavanlik jetiв, вu xasta çanlik uni jiqitgan edi.

Ma'şuq şundaj dardnak вolganida, aşiqniŋ işi alвatta halak вolişda.

Maçnun gah tuşda, gah xajalda, işqiliв hamişa Ləjli вlan вirga вolardi.

Gah pak koŋil, gah hatif (qajiвdan kelgan tavuş) uni dildaridan vaqif qiliв,

əçəl qolidan məjin alqunca вolgan hallarni ajtar edi.

Maçnun smaвga oxşaş titraв-qaltiraв jatganida,

tosatdan qulaqiga вir avaz eşitildikim, u qujidaqi şum xaвarni i'lan qilmaqda edi:

«Ej dardu-вəla qoşunlariniŋ şahi! Işq ahli eşigiŋ aldida tupraq вolgan zat!

Ej dard olkasiniŋ qahramani va işq ahliniŋ hakimi!

Işq ahliga xizmati havas вolgan, turgin, endilikda jatiş caqi emas!

Baqiŋga xazan jetiв, craqiŋ esa taŋ şamaliga ucradi.

Bulвulluqiŋ olsə əjla pərvaz,
Pərvanəliqiŋŋi qilqil aqaz!

Jar oldi səfər işiga məş'uf,
Həmrəhqə durur vəlek məvquf.

Həmrəhliqiŋ əjləgunmu zahir,
Ja вolsunmu ul aj musafir?»

Devanə cu вildikim nedur hal,
Gərci təni erdi zə'fdin nal.

Qəвlan kiвi sekradi jataqdin,
Ja ujlaki kok qəzali taqdin.

Juz urdi qəвilə sari hali,
Aqzida tərənnumi visali.

Çan qolqə tutuв nisarliqqə,
Sekraв ozi çan siparliqqə.

Həm əşki nişat əngə jaqindek,
Həm pojədə sekradi caqindek.

Mehri oti jarutuв çəhanni,
Bəl mehr kiвi tutuв çəhanni.

Ne konlida qətldin hərasi,
Ne duşmənidin icida jasi.

El vəhm qiliв səlaвətidin,
Bə'zi dədu dam afətidin.

Urdi Ləjli eşigiga gam,
Dədlar tutuвan jraqraq aram.

Xəjl icra şukuhidin təvəhhum,
Əndaqki qiliв ilik əjaq gum.

Cun jetti ul astanqə вaşi,
Kirdi uj iciga вe təhaşi.

Ləjli qiliвan səfərqə nijət,
Əjlarda anasiqə vəsijət.

Hər nuktəki əjlaвan guzariş,
Məçnunni qilur edi sipariş.

Kim kirdi uj icra jar çani,
Joq, joqki rəfiqi çavidani

Bulвul вolsaŋ parvaz qil! Parvana вolsaŋ Ləjli şəm'ida jangin!

Jar safar işiga kirişdi,. вir hamrahga ma'tal вoliв, seni kutiв turmaqda.

Unga joldaş вolasanmi jaki u ozi jalqiz ketaвersinmi?»

Maçnun Ləjliniŋ halini вilgac, təni çuda kucsizlaniв ketgan вolsa ham,

qaplan kaвi ornidan sakraв turdi, jaki asman kjigi taqdan irqigandek вoldi.

Darhal qaвila taman jugurdi va aqzida vsal kujini kujlaв,

çanini qoliga aliв sadaqa qilmaqci, Ləjli ucun oz çanini qurвan qilmaqci вoldi.

Şadlik koz jaşini jamqurdik jaqdiriв, jurişda jaşindek sakrar edi.

Mihriniŋ oti çahanni jaritiв, вalki qujaş kaвi вutun çahanni jaritiв,

oldirilişdan konlida hec qandaj qorqinc va duşmandan ham vahimaga tuşmasdi.

El esa uniŋ hajвatidan va вa'zilar vahşij hajvanlarniŋ afatidan qorquvga tuşardilar.

Şu anda u Ləjli eşigiga qadam qojdi, lekin jirtqic hajvanlar arqada qalgan edilar.

Maçnunniŋ вundaj hajвatidan Ləjli qaвilasi qorqiв, çajlaridan qimirlajalmaj qaldilar.

Ləjliniŋ havlisiga jetganida, hec tartinmaj uj iciga kirdi.

Ləjli olumi aldida, anasiga qilgan vasijatlarida,

Maçnun вu dargahga kelarkan, unga hec qandaj azar вerilmasligini iltiça qilgan edi.

Bu çandan aziz va əвədij joldaş uj iciga kiriв,

Bir-вirga nəzər kuşad tapti,
Həm вu və həm ul murad taвti.

Çananiqə ul fida qiliв çan,
Bu çan beriвan necukki çanan.

Ul əzm etti cu taвti joldaş,
Bu almadi jolidin əniŋ вaş.

El kirdi uj icra вeşumarə,
Məçnun sari qildilar nəzarə.

Çismi jatiв erdi jergə məqrun,
Ləjli вila вarmiş erdi Məçnun.

Həjrət qiliв ul qoвiləni lal,
Kim taвti vuqu' вolmagan hal.

Əjlaв вari elni işq paki,
Işq icra вu olmaki həlaki.

Cun tə'zijət otin ettilar pəst,
Bu turfə hədis otti pəjvəst:

Kim dəfn işi вar durur zərurət,
Ul tutqusidur ne nəv' surət.

Bari dedilar: «Bu ikki qəmnak,
Hər şajiвəi fəsaddin pak.

Kim umrlarida işqi qatil,
Qilmaj nəfəsi əlarni xuşdil.

Həçr icra tojuв rəmidə çandin,
Ərman вila вardilar çəhandin.

Cun ruhlariqədur nihani,
Çənnətdə visali çavidani.

Jetkaj qoşuliв iki вədən həm,
Gor olsə əlarqə вir kəfən həm.

Vəsl oldi cu ruhlarqə hasil,
Tufraqqə tufraq olsə vasil».

Həm şox vəsijatin qiliв jad,
Barca вu fəsanədin вoluв şad.

Əjlaв ne keraklik olsə məvçud,
Məjjitni jasaв necukki mə'hud.

вir-вirini korgac, ham u, ham вu muradlariga jetdilar.

Ləjli çananiga qandaj çan ida qilgan вolsa, Maçnun ham çananidek çan вerdi.

Ləjli əвədij ujquga koz jumiв, joldaşiga jetişdi,
Maçnun esa uniŋ jolidan вaş tartmaj, oz çanini fda qildi.

Hsaвsiz kşilar ujga kiriв, Maçnun işiga nazar salganlarida,

uniŋ çansiz gavdasi jerda uzala tuşiв, Ləjli вlan вaraвar jatgan halda kordilar.

Korilmagan вundaj vaqia, u qaвjlani hajratga tuşirgan edi.

Ularniŋ вundaj işq icida olmagi, вarca elniŋ ham ·işqini pak ajladi.

Ta'zija otini pasajtirgandan soŋ, ortada şundaj вir əçiв soz otdi:

Qajsi suratda komiş kerəkligi toqrisida gap-sozlar вoldi.

Barcalari dedilarki: «Bu har ikki qamgin вutun вuzuqliklardan pak edilar:

Hajat caqlarida вu rahmsiz işq ularni вir nafas вolsa ham şadlantirmadi.

Ajriliq вjaвanida çanlaridan tojiв, arman вlan alamdan otdilar.

Ularniŋ ruhlari çannatda aвadij vsalga jetişadi.

Şuniŋ uqun ham har ikki вadanni qoşiв, вir kafan, вir gor jasaş kerak.

Çanlari вolsa вir-вiriga qoşildi, tupraqlari ham tupraqlariga qoşulişi muvafiqdir».

Ləjli ham şu vasijatni qilganini eslariga tuşirgac, вarcalari şad вoldilar,

va kerak narsalarni hazirlaв, olukni adat вojinca jasantirdilar.

Bir nə'şqə saldilar ikavni,
Çansiz kelinu, oluk kujavni.

Kirdi iki çism вir kəfənqə,
Joq, joq, iki ruh вir вədənqə.

Bir nə'ş ila ul iki dilaram,
Əndaq edikim duganə вadam.

Joq, joq, demə ani ikki danə,
Ul danə emas edi duganə.

Duganəqəkim iki вədəndur,
Hər вiriqə вaşqə вir kəfəndur.

Bir danə edi vəle iki çuzv,
Bir-вiriga muttəsil iki uzv.

Kim şiddəti vəhdəti visali,
Bermaj əngə ikkilik məçali.

Danədek oluв iki вədən вir,
Danə qəвuqi kiвi kəfən вir.

Əlqissə ul iki jar çani,
Tapqac вu visali çavdani.

Nə'ş uzra jajiв hərir deвa,
Rəŋgi xuşu, nəqşi daqi zeвa.

Baş ustigə eltmak qiliв fən,
Ul jergəcəkim вar erdi mədfən.

Taвut ilə ikki dilrəвani,
Mədfən icigə aliв nihani.

Jetkurdilər oz nişanəsiqə,
Tufraq qəriвxanəsiqə.

Tufraqqə qojuв əlarni həjhat,
Cun tijrə uj erdi ciqdilar вat...

Jaşurdi cu aju, kun juzin əвr,
Cun gor вir erdi, вoldi, вir qəвr.

Işq əhliqə ocdi şəm'i ummed,
Kim jer quji вatti aju xurşed...

Ne işq eligə şah qaldi,
Ne husn əvçidə mah qaldi...

Bir taвutga saldilar ikavni, çansiz kelnu oluk kujavni.

Har ikki gavda вir kafanga çajlandi, joq-joq, вalki ikki çan вir gavdaga kirgan edi.

U ikki dilaramnin̡ вir taвutda jatişlari, xuddi вir вadam posti icida вolgan qoş danaga (duganaga) oxşar edi.

Joq-joq, uni qoş dana dema, u dana dugana ham emas,

dugana ikki вadandan iвarat вoliв, har ikkalasinin̡ вaşqa-вaşqa kafanlari вar.

Bular esa şundaj вir danadirki, aslida ikki çuzv deв ajtiş mumkin вolsa ham, lekin har вiri вir-вiriga japişgan вir uzv edi.

Bularga vsal vahdati (вirligi) nin̡ şiddati, ikkilik maçalini вermagan edi.

Har ikki вadan dana kaвi вir вolganidan, dana qaвuqi kaвi kafanlari ham вir вoldi.

Əlqissə вu çana-çanlar, aвadij vsalni tapişgac,

taвutlari ustiga ran̡garan̡ crajlik ipak pardalarni japtilar.

Ularni вaş ustiga kotariв, goristangaca aliв вardilar.

Bu ikki dilraвani taвut вlan gor iciga ahistagina aliв kirdilar.

U molçallangan çajgaca aliв вariв, tupraq qariвxanasiga (ləhəd)ga qojdilar.

Hajhat!... Ularni tupraqqa qojqac, u qaranqu gordan tezda ciqdilar.

Qara вulutlar aj вlan qujaş juzini вekitgac, gor вir вolgandek qaвr ham вir вoldi.

Işq ahlinin̡ umid şəmlari ocdi, cunki aj вlan qujaş jerga вatgan edi...

Nə işq ahlinin̡ şahi va nə husn asmaninin̡ mahi qaldi...

Ləjli atasi anasi вirlə,
Xəjli dəqi əqrəвasi вirlə

Hər kun iki vəqt edi jiqilmaq,
Ul qəвr вaşida nəvhə qilmaq.

Bir-вir вerdi murur əjjam,
Tufraqqə əlarqə daqi aram.

Ej nəvhəgər əjla nəvhə вuɳjad!
Kim umr вinasi keldi вərвad...

Gər вoldi ul iki jar azim,
Ne men qalqumu ne dilnəvazim!

Ləjliniꞑ ata-anasi, qavmi qarindaşlari ʙirgalaşiʙ,

har kun ikki mahal jiqiliʙ, qaʙr ustida jiqlaşar edilar.

Zamanniꞑ otişi ʙlan, ʙularniꞑ hammalarini ham ʙir-ʙir tup-raqqa çajladi.

Ej navha cekuci, jiqla! Umr uji qulamaqda...

U ikki jar ketgan ʙolsa, men ham, koꞑil kotaruci jarim ham qalmaqusidir.

E işq qəriв kimjasen,
Bəl ainai çəhan nəmasen.

Həm zatiŋa dərç kimijaliq
Həm ainai çəhan nəmaliq.

Bukim seŋadur вu ikkidin zat,
Bir-вir qilajin ikisin isвat.

Qildim esə kimija xtaвiŋ,
Əndin həm erur вujuk çənaвiŋ.

Berdi seŋa вu nətiçə gərdun,
Kim misgə jetussə qilqaj altun.

Insanniki xəlq qildi xəllaq,
Joq tijnət əŋa вəqəjri tufraq.

Sen kim əŋa aşnaliq ettiŋ,
Tupraqqə kimijaliq ettiŋ.

Altun qildiŋ uzarin aniŋ
Bəlkim təni xaksarin aniŋ.

Bu nəv' ilə daqi qilmadiŋ вəs,
Həçr otiga saldiŋ ujlakim xəs.

Ul otdə cu ihtizaz taвti
Əndaqki kerak gudaz taвti.

Hər qəşliqdin ki erdi naqis,
Boldi вu gudaz вirla xalis.

Ej işq, açajiв kimjasan, вalki ajinai çahannəmasan.

Seniŋ vuçudiŋda kimjalik ham, ajinai çahannəmalik ham вar.

Seniŋki tuzulişiŋ ikki xil ekan, har ikkisini ham isвatlaв вerajin.

Seni kimja dedim, martaвaŋ undan ham вujukrakdir.

Falak senga şundaj kuc вerganki, misni ham altin qilasan.

Jaratguci insanni jaratgan ekan, uniŋ gavdasiniŋ laji tupraqdan вaşqa narsa emas.

Seni qajsi insangaki jaqinlaşdiŋ, u kimja вoladi.

Insanniŋ juzini, вalki tupraqqa aralaşgan tənini ham altin qildiŋ.

Bu вlan ceklanmaj, u вecarani xəs kaвi çdalik otiga saldiŋ.

U, otda tolqaniв, kujiв, вutun vuçudi kul вoliв, eriв ketdi.

Şu kujiş (eriş) вlan uniŋ vuçudidagi har вir qəş (kirlar) joqaliв, altindek pak вoliв qaldi.

Həm altun oluв вu pəjkəri xak,
Həm вoldi вu nəv' xalisu pak.

Cun xalisu, paku, вeqəş oldi,
Altun neki kimijavəş oldi.

Gərci stəmu çəfa qilursen,
Tufraqni kimija qilursen.

Ikinci dedim jaruqsen usru,
Əndaqki çəhan nəmai kozgu.

Munda dəqi tapilur təfavut,
Kim acsə nəzər вilur təfavut.

Ul ainəkim Skəndər etti,
Poladdin ujlə pəjkər etti.

Kim Rum əra cekiв mənari,
Baqturdi əni Fərəŋ sari.

Cun вerdi çəmaliqə kuşajiş
Korguzdi Fərəŋdin nəmajiş.

Taвqac ani вu sfət zjalıq,
Taqti atiqa çəhannəmaliq.

Bu nəv'ki ul demiş eməsdur,
Men kim ne dedim həmanu вəsdur.

Xurşed çəhan kuşaj sen-sen.
Mir'ati çəhan nəmaj sen-sen.

Kim qildi seŋa nəzərni ravşan,
Kordi jeru kokdagin muajjan.

Cun вaqqali ixtijar taвti,
Hər sariki вaqti jar taвti.

Həm nəqşi vuçudin etti fani,
Həm taвti вəqai çavidani.

Bu işq ki вəxt kamrandin
Xali вolmaj zəmani andin.

Gərci iki nəv' otti razi,
Əvvəlqini əŋlaqil məçazi.

Kim dərdu gudazu soz вirla,
Juz şu'ləi çan furoz вirlə.

Bu tupraqdan jaratilgan gavda altin воldi, ham sərəlaniв paki-za halga keldi.

Otda kujiв, pak, kirsiz, altingina emas, kimja вoldi.

Garci stəm, çafalar korsatsaŋ ham, tupraqni kimja qilasan.

Ej işq! Ikkincidan, seni çuda jaruq, çahanni korsatadigan kozgu dedim.

Bunda ham tafavut вar, kozi otkur kşigina uniŋ farqini вiladi.

Iskandar ham polatdan вir ajina jasaв,

Rum eliga mnara saliв, mnaradan oşa ajinani Faraŋistanga qaratgan edi.

U ajinaniŋ çamalida вutun Faraŋistan aks etiв, koruniв turardi.

Ajinaniŋ sfati şundaj вolgac, unga, «ainai çahannəma» deв ism вerişdi.

Haqiqatda esa, Iskandar ajtgan emas, вalki meniŋ ajtganim ajinai çahannəmadir.

Ej işq! Çahanni nurlantiruci qujaş ham sen sen, aləmni korsatuci kozgu ham sen sen.

Kimniŋ kozi senga tuşgan вolsa, u, jer va kokdagi narsalarni ravşan koradi.

Qacanki seni korişga ixtijar etar ekan, har tamanga вaqsa jarini koradi.

Kimniŋki kozini ravşan qiliвsan, u oz vuçudini joqatiв, əвədij hajatga erişdi.

Baxt va davlat hsaвlangan işqdan вir nafas ham xali вolmajin.

Bu işqni ikki xil qiliв sirini ajtdim, avvalgisi işqi maçazidir.

Kimki dərd, eriş, kujiş, juzlarca şu'la вlan jaruqlaniв,

Cun əjladi paklikka mavsuf,
Ul nəv' qilur ʙiravga məş'uf.

Kim işq əra fraq ilə dərd,
Ozlukdin etər təmam ani fərd.

Bil soŋrəki işqni haqiqij,
Kim dəvlət erur aniŋ rəfiqi.

Əvvəlqi vuçudin etsə zajil
Cun ʙolsə ikincisiga majil.
Joq-joq ki ikinci ani ceksə,
Koŋligə vsal tuxmin eksə.

Ul nəv' ketursə turku tazi,
Kim qalmasa surəti məçazi.

Məzhərdə korunməjin nşani,
Muzhərdə ozini taʙsə fani.

Məqsud ʙudur hajatdin ʙu,
Bəl xilqəti kainatdin ʙu.

Məçnunqa ʙiri ʙoluʙ musəlləm,
Bəhrə taʙti ikincidin həm.

Erməs edi ozidin ʙu işlər
Bəl işqdin erdi ul kəşişlər.

Hər kimgəki işq juz ketursə,
Ja məş'əli şəvq şu'lə ursə,

Taq ersəki suv qilur vuçudin,
Naʙud etər nəʙudu ʙudin.

Tur uzrə təçəlli əjlagac faş,
Cajqaldi su jəŋliq ul qatiq taş.

Bu şu'lə koŋulgə tuşsə kari,
Kujməkdə aniŋ ne ixtijari.

Bu ot ne kşiga ʙolsə rozi,
Kujdursə ne taŋ çahanni sozi.

Işq icrəki çismi tolqanur ʙil,
Ul nəv' dururki ot uzə qil.

Taŋ joq ʙu ot etsə əşk əra qərq,
Jamqur jaqar əndəkim tuşər ʙərq.

paklik вlan jaxşi sfatga ega вolsa, şundagina вiravga aşiq вoladi.

Uniŋ işq icida tartgan fraq va dardlari, uni ozligidan tamam açratiв, jagana qiliв qojadi.

Soŋgi işq haqiqidirkim, unga erişsa, davlat unga rafiqdir.

Avvalgisida ksi tazalaniв, ikkincisiga otsa,

joq, joq, otuş emas, вalki işqi haqiqij oziga tartiв, uniŋ koŋliga vsalniŋ uruqini eksa,

ham uni вutunlaj taraç etiв, uniŋ surati maçazidan hec asar qalmasa,

korinadigan çajdan korinmasdan maqsadga sŋiв ketsa,

hajatdan va kainatniŋ jaratilişidan maqsad şudir.

Maçnun вu ikki işqniŋ вiriga jetişiв, ikkincisidan ham вahra tapdi.

Bu işlar Maçnunniŋ ozidan вolmaj, вalki işq uni oziga çazв etgan edi.

Kimgaki işq duc keliв, jaki şavqniŋ maş'alasi şu'la ursa,

taq вolsa ham uni suv qiliв eritiв, вar-joqini naвud etiв juвaradi.

U işq caqmaqi Tur taqindan lavullaв korunganda, taşlar ham suvdek eriв cajqalgan edi.

Bu işq şu'lasi koŋilga tuşiв ta'sir qilqac, kujmakdan вaşqa cara joq.

Bu işq oti kimga nəsiв вolsa, undan çahanniŋ kujişiga açaвlaniв вolmajdi.

Otda qil qandaj вuralsa, kujgan aşiqniŋ çismi şundaj tolqanadi.

Bu ot aşiqni koz jaşiga qarq etsa, açaвlanma,
jamqir jaqqanda, caqin ham koriniв turadi-ku.

Gər əşk вu otni əjləməs kəm,
Jamqur suvidin caqinqə ne qəm?

Kim zərqu rjavu şor вirlə,
Aşiq etər ozni zor вirlə.

Işq otiki вolməs elgə çaziв,
Əndaq, ki zjada suвh kaziв.

Aşiq demə kim ne korsəŋ əsfər
Kim вolmadi zə'fəran muəsfər,

Be çəzв sariq erur rjaliq,
Çəm' əjləj alurmu kəhrəвaliq.

Rəngin kopələk erur diləfroz
Pərvanə kiвi eməs çgər soz·

Səfrətda necaki вolsə təvвix,
Altun вilə teŋ вolurmu zirnix.

Hər «ah» ki şəjdqa javuqdur,
Ne issiq ul ah, ne savuqdur.

Aşiq savuq «ah» ceksə nagah,
Aləmqə salur ot ul savuq ah.

Cun urdi xəzan jeli savuq dəm,
Japraqni qurutdi, corkədi həm.

Bedərd kşiki əşk tokkəj,
Ul qətrə dururki məşk tokkəj.

Soz əhli durur tokər zəman jaş,
Bir şəm'ki əşkin etsə durpaş.

Işq oldi kşigə вaisi dərd,
Qilmaq iki kəvn fikridin fərd.

Pərvanəni işq etməsə məst,
Urqajmu ozini otqə pəjvəst?

Uldəmki kujərdə kecti çandin,
Ne fikri anin iki çəhandin?

Telвə ozin otqə salsə nagah,
Kəvnəjn işidin qacandur agah.

Ot sekrəsə tifl eməs xəвərdar,
Kim hirqətida ne nəv' əsər вar?

Koz jaşi вu işq otini kamajtiralmas ekan, вu taaççuвlanurlik emas, cunki jamqir suvidan caqinga nma qam?

Kimki jalqandan kujiş va ah-vaj, zor вlan ozini jasama aşiq qiliв korsatar ekan,

undaj kşiniŋ işq oti, elni oziga tartalmajdi, jalqan taŋga oxşagan вoladi.

Har qandaj raŋi-sariq kşini aşiq deв вolmajdi,
cunki har вir sariq gul ham za'faran вolaalmajdi.

Çazв etalmajdigan sariq juz u rjali вoladi, kahraвa ham вolaalmajdi.

Kapalakniŋ raŋi qancalik dilga jaqimli вolsa-da, əmma parvanadek çgan kujdiruci emas.

Sariqliqda qancalik maşaqqatlar korgan вlan zirnix altin вolaalmajdi.

Harqandaj «ah» qujaşga jaqin вolsa-da, u issiq ham, savuq ham emas.

Haqiqij aşiq nagah savuq ah ceksa, uniŋ şu savuq ahi ham aləmga ot saladi.

Kuz şamali savuq nafasi вlan japraqni quritadi va ham kujdiradi.

Bedərd kşiniŋ tokkan koz jaşi meşkdan tokilgan tamciga oxşagandir.

Işq ahliniŋ koz jaşi tokuşi şam'niŋ durdanalar tokuşiga oxşajdi.

Kşiniŋ dərdli вoluşiga saвaв işqdir, işq kşini ikkala dunjadan ham açratiв qojadi.

Parvanani işq məst etmasa, ozni daim otga uradimi?

U kujar vaqtda çanidan kecgan ekan, ikki çahan unga nma?

Telвa nagah ozni otga salar ekan, ikki dunja işidan qandaj xaвardar вoladi?

Otniŋ sacraşidan вalaniŋ xaвari joq, oziniŋ kujuşini ham вilmajdi.

Korgan kşi ot korər zəвanə,
Kujgan kşı korguzur nşana.

Kim işq nəsiвidur əzəldin,
Ul işq вərij erur xələldin.

Pərvanədə xalliq qənati,
Işq otidin oldi daq zati.

Bu daqdin iвtidai ahval,
Işq etmədi anı fariqulвal.

Bu işq otiga dəvamu вolqaj?
Hər kim tiləsə rəvamu вolqaj?

Jarəв, meni dərdimənd, məhçur,
Kim işq oti çanim etti məhrur.

Konļumni вu otdin etmə məhzun,
Bəl şəvqini qil dəmadəm əfzun.

Həm əxgaridin tənim qurutqil,
Həm şu'ləsidin kozum jarutqil.

Ahimni ki dudidin nşan et,
Ul dud ilə koz jaşim rəvan et.

Konļum quşikim səməndər ajin,
Atəşkədəsidə taвti təskin.

Sacqil şərəridin əngə danə,
Bir heməsi uzra aşjanə.

Ul danə вilə toq əjlə ani,
Bu şu'lə əra joq əjlə ani.

Jaq muqвəcə şu'ləi məçusi,
Kim dərd qəmimdur aвnusi.

Jə'niki muqanə saqəriņ al,
Bir saqər ilə icimgə ot sal!

Uzaqdan qaragan kşi faqat otniŋ alangasini koradi, kujgan kşiniŋ ʙolsa nşanasi qaladi.

Işq kimgaki azaldan nəsiʙ ʙolsa, unga hecqandaj zarar tegmajdi, u azad va pak ʙoladi.

Parvananiŋ qanatidagi xallar, işq daqiniŋ nşanalaridir.

Jaratilişdanaq uniŋ qanatida daq ʙar, u, işqdan açralgan emas.

Bu işqniŋ otiga dava aqtariʙ ʙoladimi, har ʙir arzumand kşiga u nəsiʙ ʙoladimi?

Jaraʙʙij, mendek dərdmənd, hiçranda qalgan kimsaniŋ çanini işq oti kujdursa ham,

konlimni ʙu otdin qamgin qilma, ʙalki şavqini dəma-dəm kopajtirgin.

Sevgi otiniŋ ucqunlaridan tənimni quruтiʙ, şu'lasidan kozimni ravşan qilgin.

Ahimni u otniŋ tutuniga oxşatiʙ, şu tutun ʙlan koz jaşimni ravan etgin.

Koŋlimniŋ səməndər quşi işqniŋ otxanasida aram tapdi.

Şu otniŋ ucqunlaridan koŋlim quşiga danə sacgin, uniŋ tutantiriq (xəs-xaşaklari) dan aşjanə (uja) ʙergin.

U danə ʙlan koŋlim quşini toq etiʙ, oşa şu'lalar arasida joq qiliʙ juʙargin.

Ej kasagul, ataşparastlar alangasini jaqqin! Meniŋ qamim aʙnus jaqaciga oxşagan qara qajqudandir.

Ja'ni ʙir pjala məjiŋdan ʙeriʙ, icimga ot salgin!

E saqii dəvr! Bir qədəh tut,
Huzn əhliqə saqəri fərəh tut.

Əvvəl qədəhinni əjlə gərdun,
Qujqil əna badəi şəfəqgun.

Cun boldi ləbaləb ul pijalə,
Qil ani menin sari həvalə.

Korgac əni huşdin barajin,
Bir dəm bilə ani sibqarajin.

Kim tapməsun ul spehri saqər,
Ətrafidə qətrədin bir əxtər.

Ta sozdə fələk nşanliq əjləj,
Əxtər kibi durfşanliq əjləj.

Tabqac duri bəhru, lə'l kani,
Şəhzadə nsari əjləj ani.

Şəhzadəi mə'dələt şiar ul,
Jetti ata şahu şəhrijar ul.

Sultani zaman, Uvajs ul şah,
Kim cərx əna keldi xaki dərgah.

Zatiqə siriştə izzu təmkin,
Həm lutf işidə cust həm kin.

Kin əndaki bolsə rəzm caqi,
Lulf əndaki icsə bəzm əjaqi.

Ej zamananiŋ saqisi! Olam ahliga şadlik qadahini tutgin.

Qadahiŋni gardun (asman) qiliв, unga şafaqraŋ вadə qujgin.

U pjala limma-lim вoliв tolgac, soŋra menga havala qilgin.

U qadahni koriş вlanaq huşdan ketiв, şundaj şimirajinki,

asmanga oxşaş u toluq qadah, oz atrafida вir tamci-julduzni ham tapalmasin.

Şundaj qiliв, sozimni falakdek juqarilatiв, julduzdek durlar sacajin.

Darjaniŋ duri va kanniŋ la'li kaвi sozlarni tapgac, ularni şahzadaga вaqişlajin.

U adalatli şahzadadir, uniŋ jetti atasigaca şah вolgandir.

Butun kainat, zamana sultani şahzada Uvajs вargahiniŋ tupraqi hsaвlanadi.

Uniŋ zati izzət va aqirlikdan iвarat вoliв, lutf işida caqqan va qazaвda teŋsizdir.

Uruş caqi qahr-qazaвi çoş ursa, вazm caqi məj pjalasini kotarganda lutf вaqişlajdi.

Bəzm icrə deməjki вarcə əvqat,
Məxluq əŋa lutfi məhzdin zat.

Zatidə həja вilə ədəв həm
Ul nəv' ki əmmu, xalu, əв həm.

Təв'idə səxa вlan şuçaət
Dəhr etsə ne taŋ əŋa itaət.

Vəsfidə necə dijilsə mə'ni,
Gərdunni вujuk demak ne jə'ni.

Həm əql ilə вu durur muvafiq,
Kim ulki soz icrə вolsə sadiq.

Səfhə uzə kilk etiв rəvanə,
Jazqaj necə pəndi muşfiqanə.

E gulşəni mulk sərv nazi!
Qəj nazki sərvi sərfərazi!

Bu вir necə soz qulaqqə alqil
Bəlkim necə dur qulaqqə salqil

Bilkim ne çəhandədur vəfae
Ne umr вnasiqa вəqae.

Həm suv uzədur çəhan qərari,
Həm jel вilə umrniŋ mədari.

Kim tupraqu suvqa şad вoldi.
Jelqə qacan i'timad вoldi?

Juz jil kşi gər çəhandə şəhdur,
Joq ersə gədaj xanəqəhdur.

Mərg əzdəri cun aqiz acar keŋ,
Jutmaqqə şəhu gəda erur teŋ.

Gər əjş əra sen və gər qəmu dərd,
Həq jadidin olmə вir zəman fərd.

Həm qəhriqə вaqu tərskar ol,
Həm rəhmatiqə umedvar ol!

Şəhlər desəŋ olqaj aliŋa pəst,
Pəst ol dərveşlarqə pəjvəst.

Taвsəŋ necə şəhlər uzrə şəhliq,
Fəqr əhliqə əjlə xakrəhliq!

Faqat вazmda emas, lutf daima u вlan вirgadir, uniŋ gavdasi xalis lutfdan jaratilgandir.

Əməki, taqa va atalari ham uniŋ ozi ham həjali va adaвlidir.

Uniŋ taвiatida səxa вlan şçaat вar, şundaj вolgac, unga вutun dunja itaat qilar ekan, açaвlanmaslik kerak.

Uni maqtaş, asmanni вujuk degan sozdir.

Aql вlan ojlaв qaraganda toqri sozli sadiq kşi.

Sahifalarga qalam jugurtiв, şafqatli kşilardek unga nasihat qiliş kerak.

E mulk gulşəniniŋ istiqnali sarvi, nazli sarv ham emas, вalki çuda ham juksak sarvi!

Bu sozlarimga qulaq saliв, вu durlarni qulaqinga isirqa qilgin.

Çahanniŋ вevafa ekanligini va umr вnasiniŋ вeвəqa ekanligini unutma.

Çahan suvniŋ ustida, umr вolsa jelniŋ ustida qarar tapgandir.

Kim suv вlan tupraqqa şad вoldi? Şamalga qacan sujaniв вoliвdi?

Kşi juz jil çahanda şah jaki xanaqahda gadajlik qilsa ham,

olum azdari aqzini keŋ acganda, jutuliş ucun şah вlan gada teŋdir.

Sen xah əjş icida вolgin, xah qamu dard arasida вolsaŋ ham haqni (taŋrini) вir nafas unutma.

Ham xudaniŋ qahridan qorqqin, ham rahmatidan umidvar вolgin.

Agar şahlar menga вojunsunsin desaŋ, qaşşaq, gadalardek daim oziŋni pəst tutgin.

Şahlar şahi вolganiŋda ham, faqir adamlardan uzaqlaşma, ularniŋ joliga tupraq вol.

Bol вəndə ata-anaqa jəksan,
Kim həq dedi validəjn ihsan.

Qulluqlərin əjlə rəsmi adət,
Kəvnəjn əra вil muni səadət.

Şahiki ataŋ əŋa aqadur,
Ul senqa aqaduru atadur.

Bul iki ataqə qil oqulluq
Joq-joqki вu iki şəhqə qulluq.

Bu nəv' iki çəhan xudavənd
Kim sen вolduŋ əlarqə fərzənd.

Ozdin ikisini əjlə xuşnud,
Kim dunjaju axirətdə dur sud.

Qul вolsəŋ ələrqa şahdursen,
Darai çəhan pənahdursen.

Bolsə вiridin riza вəqajət
Jetsə вiridin jana inajət.

Kim hər kişvərgə hukm sursəŋ
Iqвalu şukuh kosin ursəŋ.

Zinharki zulm riştəsin uz,
Insaf ilə ədl qəsrini tuz.

Mulk əhliqə mihriвanlik əjlə
Əndaq rəməqə şuвanliq əjlə.

Kim вoriliq etsə qavlə ani,
Ul jer iti вirla avlə ani.

Beđadi jetər zəmanda əsra
Qojni вoridin əmanda əsra!

Məzlumqə zalim etsə вedad,
Dadin вeriв əjlə xatirin şad.

Məqsudini əjləj almasə ərz,
Təkrar ila sormaqini вil fərz.

Lutf ilə ani sorardə ain,
Kim taвqaj iztiraвi təskin.

Təskin вilə əŋla halətini
Ədl əjləвan al məlalətini.

Ata-analarga вaraвar ihsan, muruvvat korgazgin.

Seniŋ daima adat va rasmiŋ ularga qulliq qiliş вolsin, вuni ikki dunjada oziŋga saadat вilgin.

Seniŋ ataŋ şah Sultan Husajnniŋ əkəsidir, u senga, ham əkə, ham ata ornidadir.

Bu ikki ataga oqulliq qilgin, joq-joq, ikki şahniŋ quli вolgin.

Bu ikki çahan sahiвlariga sen farzand вoldiŋ,

ikkisini ham oziŋdan xuşnud qilgin, вu dunja va axiratda senga fajda вoladi.

Ularga qullik qilişiŋ, seniŋ şahligiŋ va çahan pənah şahanşahligiŋdir.

Biri sendan rza вolsa, вiridan kərəm, iltifat tapasan.

Bir mamlakatniŋ hukmdari вoliв, iqвal, şavkatniŋ naqarasini calqudek вolsaŋ,

alвatta zulm ipini uziв, insaf va adalat вnasini qurgin.

Mamlakat xalqiga mihriвanlik qiliв, qojlarga copandek muamalada вolgin.

Kim вorilik qilsa uni quvlaв, oşa jerniŋ iti вlan uni avlagin.

Zalimlarniŋ zulmidan xalqni asraв, qojni ham вoridan aman saqlagin!

Mazlumga zalim zulm etkudek вolsa, uniŋ dadini вeriв, mazlumniŋ xatirini şad qilgin.

Mazlum oz maqsadini arz etalmasa qajta-qajta soraşni farz вilgin.

Ularniŋ ahvalini sorar caqda seniŋ hunariŋ lutf вolsin, şundagina ularniŋ iztiraвi taskin tapadi.

Mulajimlik вlan uniŋ halatini aŋlaв, adl вlan uni qamdan qutqar.

Ne zulm qilurqə elni qatqil,
Ne zulm qolin oziŋ uzatqil.

Qəssaʙdin ujga gər xurişdur,
Olturgali ancə pərvərişdur.

El malin oziŋgə mal ʙilgil,
Xəjlin ozuŋə əjal ʙilgil.

Ja'ni necuk əsrəlur əjaliŋ,
Məhfuz necukki tursə maliŋ.

Əndaq ʙari el əjalin əsra,
Oqridin əmanda malin əsra.

Bedadqə ʙarsə xəlq mali,
Məhşər kuni şəhqədur savali.

Gər şəhrdə istəsəŋ rəjasat
Səhrada əniŋdek et sjasat.

Kim dəqdəqə tapmaqaj muhaçir,
Xahi guzəriju, xah taçir.

Taçirqəki dəst tapti rəhzən
Raçihdur aniŋ janida kəhzən.

Bu turfəki hər ne qalsə əndin
Cun şəhrqə jetti ʙijm çandin.

Təmqaci etiʙ ʙaşiqə çəvlan,
Hərdəm tiləgəj zəkati həjvan

Mundaq nmələrdin ihtijat et,
Cun nəf'ini taptiŋ inʙisat et.

Hər fisq xəjal qilsə xatir,
Təŋrini ʙaşiŋdə əŋla hazir.

Nəfsiŋgə ne zulm ʙolsə məqsud
Şəhni iləjiŋdə əjlə məvçud.

Ta ʙarcə işiŋ degandek olqaj,
Koŋluŋ necuk istəgəndek olqaj.

Saqi qədəhiki şahzadə,
Tutqaj meŋa ul qədəhdə ʙadə.

Laçurə' ʙurun ozi sumurgaj
Ul nəv' meŋa dəqi icurgaj.

Əməldarlariηni zulm qilişdan tartiв, oziη ham zulm qolin uzatmagin.

Qassaвniη qara malini parvariş вlan semirtirişi, uni oldiriş-sojuş ucundir.

Elniη malini oziηnikidek вiliв, el topini oz вala-caqaηdek вilgin.

Ja'ni, oz вala-caqaη qandaj asraliв, maliη qandaj saqlansa,

elniη вala-caqasini ham şundaj asraв, el malini ham oqridan aman saqlagin.

Elniη mali zalimlarga ketsa, məhşər kuni şah çavaвgar вoladi.

Agar şaharda вaşliq вolsaη, sahrada (qişlaqda) ham şuniηdek sjasat jurutgin.

Taki musafirlar, jolavcilar, savdagarlar azar tapmasinlar.

Qaraqci savdagarni tosganda, qolidagi pənşəxəsini ham najza ornida işlatiв, uriв alaвeradi.

Şundaj qiliв, oqridan qalgan narsa вlan, çanidin qorqiв şaharga jetganda,

tamqaci ham uniη вaşiga keliв: «Ikki jillik zakatni вer!» dejdi.

Bundaj narsalardan oziηni asragin. Şundaj işlarniη fajdasini korgac, xursand вolasan.

Harqandaj jamanliklar xatiriηga kelsa, taηrini esiηga tuşurgin.

Zulm qiliş maqsadiη вoliв qalsa, şahni (Husajn Bajqarani) koz aldiηga keltir.

Mana şunda вutun işlariη çajida va koηuldagidek вoladi.

Ej saqi, вir qadah algin, şahzada unga məj qujiв, meηa uzatsin.

Aldin ozi şimiriв, soηrə menga ham icirsin.

Juz şukrki вu fəsanəi dərd.
Hər ləfzidə juz nşanəi dərd,

Çan pərdələridin əndə əvraq,
Çandin вezəв ul vərəqni uşşaq.

Jazqəndə midadi koz qarasi,
Jazqan qara qajqu maçərasi,

Hər jazqan əlif kelів nşanda,
Bir keskan əlif nşani anda.

Nuqta əsəri nhan tugəndin
Joq, kim qara salmagan tugandin.

Hər dalí aniŋ qədi xəmidə,
Dərd iki janidə arəmidə,

Əjni necəkim nəzərgə kelgən,
Ul nə'lki həçr əra kesilgən.

Soz вaşlari icrə hərf вər hərf,
Bu qandin oluв jazarda şingərf.

Səfhə juzi dərd çilvəgahi
Mistər xəti həçr şahrahi

Ənduh spahiqə tuşuв şor,
Çan mulkin alurqə kelturuв zor.

Hər sətr keliв jasali anda,
Pərxaş elidin msali anda.

Şukrlar вolsinki, вu dərd dastanidir, har sozida dərdniŋ juzlarca nşanasi вardir.

Uniŋ varaqlari çan pardalaridandir, aşiqlar вu varaqlarni çan вlan вezantirgandirlar.

Koziniŋ qaraciqini sjah qiliв, вu qara qajqu maçarasini jazgan.

Bunda jazilgan har əlif, aşiqlarniŋ koksiga jazilgan, kesilgan əlif nşanidir.

Buniŋ nuqtalari nhan daqlariniŋ əsəridir, joq, вalki u daq qaralaridandir.

Bundagi dallar ( د ) niŋ xəm вolgan qədi, dərd soziniŋ ikki janidagi dallardir.

Bundagi əjnlar ( ع ) niŋ korunişi, hiçrandagi aşiqlarniŋ koksiga urilgan na'lga oxşagandir.

Bu əsərniŋ harfma-harf soz вaşlariniŋ* qzildan jazilişi aşiqlarniŋ qanidandir.

Sahifalariniŋ juzida dard çilvalanadi. Uniŋ har вir ciziqi haçrniŋ katta jolidir.

Anduh qoşunininŋ topalaŋ-qavqalari çan mulkini alişga zor вeradi.

Bundagi har вir satr, uruş qoşuniga oxşaв səf tartgandir.

---

* Har вaвniŋ sarlavhasi qzil sjahda jazilgan, вu misra'da şunga işara qilinajatir.

Joq, kim ʙari mehnətu ƣəm əhli,
Ƣəm dəşti icində matəm əhli.

Məçnun ƣəmidin ʙari əzaliq,
Ləjli olumi ucun qaraliq.

Jə'ni ʙu sfət fraqnamə,
Boldi meŋa qətrə rez xamə.

Sogin necəkim uzattim axir,
Jiƣlaj-jiƣlaj tugəttim axir.

E ʙadi səʙa qərar tutma,
Tinmaqni mizaçiŋə javutmə.

Ⱪez kişvəru, taƣu, dəştu, vadi,
Jetməj qojmə çəhan səvadi.

Işq əhliƣə dəhr əra nda qil,
Bu qissə tuganmakin əda qil!

Hər qajdaki ʙolsə ʙeqərare
Avarəu, tijrə rozgare,

Barcə ʙu tərəf əzimət etsun,
Tinmaj nəfəse qaşimƣə jetsun

Ⱪirsun ʙu səvadi ə'zəm icrə,
Ⱪezsun ʙu ʙiladi matəm icrə.

Bu xittiki işq kişvəridur,
Sərgəştəi mehri xavəridur.

Işq əhli ucun mədaris anda,
Dərd əhli tutuʙ məçalis anda,

Hər kimdəki ʙar esə xəjale
Kəsʙ etməki işq əra kəmale.

Mədrəsədə jasajin vusaqin
Huçrə əra saz etəj jaraqin
Əvvəl səʙəqin ngariş əjləj,
Ul mədrəsədə spariş əjləj.
Kim aliƣə qojuʙ ul vərəqni
Desun ʙirav əŋa ul səʙəqni

Hər kimsəgə anca qaʙilijət,
Korsun səʙəqi ƣəmu ʙəlijət.

Joq, ʙu səflarniŋ ʙarisi mihnat va qam ahlidir, qam daştida matam tutgan kşilardir.

Bularniŋ hammasi Maçnun qamidan əza tutiʙ, Ləjli olumi ucun qara kijgandirlar.

Ja'ni fraqnamə, meniŋ qalamimdan tokulgan tamcilardir.

Bu matamnaməni qancalik cozgan ʙolsam, şunca matamzədə ʙoldim, nhajat, jiqlaʙ-jiqlaʙ tugatdim.

Ej taŋ şamali, toxtamasdan esgin, tinmaqni mizaçiŋga faram kormasdan,

taq, daşt, vadilarga va çahanniŋ ʙutun ʙurcaklariga ʙariʙ,

çahandagi işq ahliga, ʙu qissaniŋ tugagani toqrisida nda (xaʙar) qilgin.

Qajerdaki ʙeqarar, avara, ʙaxti qara kşilar ʙolsa, ularniŋ hammasi meniŋ aldimga tezdan hazir ʙolsinlar.

Meniŋ ʙu uluq matamli qara şahrimga kiriʙ kezsinlar.

Bu jer işq mamlakati ʙoliʙ, ʙunda sarsan, sargaşta ʙolganlardan ʙiri qujaşdir.

Bunda işq ahli ucun madrasalar qurulgandir, dard ahli ʙu madrasada maçlislar tuzmaqdalar.

Kimniŋki xajalida işq icida kamalga erişiş arzusi ʙolsa,

ʙu madrasaga çajlaʙ, huçrasiga kerakli narsalarni ham tajjarlaʙ ʙerajin.

Başlaʙ saʙaqlarini jaziʙ, şuni vazifa qiliʙ ʙerajin.

Bu varaqlarni uniŋ aldiga qojiʙ, ʙirav unga şundan saʙaq ʙersin.

Kimki şunga qaʙilijatli ʙolsa, qam va ʙəlalarniŋ darsini oqusin.

Bar ənda qza qəmi çgər taв,
Suv ornidə qətrə-qətrə xunaв.

Kunduz oqumaq вəla hədisin,
Işq icrə juz iвtila hədisin.

Şam olsə jemak cəraq dudi,
Ənduh oti вirlə daq dudi.

Ta hərkim işi qiliв вəraməd,
Işq əhli əra вoluв səraməd.

Məqzi əra tuşsə işq çoşi,
Ciqsə unidin вəla xuroşi.

Mehr otiqə ortaniв vuçudi,
Jaşursə qujaş juzini dudi.

Ahi jeli tupraqin savursa,
Əşki suvi otini ocursə.

Həm çismidin olmasə əsər hec,
Həm konlidin olmasə xəвər hec.

Bu xittani kim qiliв imarət
El kirməgin əjlədim işarət.

Ul ikki jəganəi zəmanə,
Kim işqdə keldilər jəganə.

Cun ciqtilər uşвu xakdandin
Çənnət sari вardilar çəhandin.

Munda вeriвan qərar alarqa,
Alij jasadim məzar alarqa.

Əjvan вilə taq вeşumarə,
Ul nəv'ki gumвəzu mənarə.

Ul cərx kiвi rəfi' gunвəd,
Kim вoldi alarqə ikki məşhəd.

Qəndili icinda şam' mastur
Kecə ənga вəski tokuluв nur.

Lutf icrə kəвutəri pəridek.
Joq-joq ki hərəm kəвutəridek.

Açiz вoluв ul dəqi pəriştə,
Əzвəski qənat uruв fəriştə.

Bu huçradagilarniŋ avqati çgarni kujduradigan qamlardir, suvi Bolsa, qan qatralaridandir.

Kunduzi oquladigan saBaqlar Bəla va işq hədislaridan iBaratdir.

Kecki jemaqlari esa, craq, ənduh və Bəla tutunlaridir.

Kimniŋki işi rvaçlaniB, işq ahli arasida şuhrat tapiB,

mijasini işq qajnaşlari culqaB, avazidan Bəlaniŋ xuruşi ciqsa,

vuçudini muhaBBat oti tutiB, uniŋ tutunlaridan qujaş Bekilsa,

ahiniŋ şamali kujgan vuçudiniŋ tupraqini ucuriB, koz jaşlari uniŋ otini ocursa,

çismidan əsər qalmaj, koŋlini ham joqatgan Bolsa,

ənə şundaj kşilar ucun Bu işq jeriga imarat saliB, elniŋ kirişini kozda tutdim.

Zamananiŋ jaganasi Bolgan u Maçnun va Ləjlilar işq Bojinca jaganadirlar.

Ular Bu tupraq dunjasidan ciqiB, çannat sari ketdilar.

Men ular ucun Bu jerda qarargah, muhtaşam mazar jasadim.

Bu mazarniŋ əjvan va peştaqi manaraniŋ gumBazidek juksak va Beədəddir.

Falakdek juksak gumBazlar Bu ikkisiniŋ qaBridir.

Qandiliga Berkitilgan şəm'ga kecasi juqaridan nur jaqiliB turadi.

Nazikl ikda u gumBazniŋ kaptarlari pəriga oxşagandir, joq-joq, hərəm kaptarlaridirlar.

Bu gumBazdagi kaptarlar ucalmajdilar, cunki farişta lar qanatlari Blan uriB, ularni ucgani qojmajdilar.

Beişqqə ənda вar вolmaj
Zəvqu tərəв aşkar вolmaj.

Beişq korunməj ənda kozgə
Hərjan zajiri mələkdin ozgə.

Bu xəjlki tartiвan qəmu dərd,
Hərkim qəmi işq əra keliв fərd,

Kim вarcə tutuв musəlləm ani
Ul pərdədə jol tapiв nhani.

Cun вu hərəm icrə вoldi məhrəm,
Juz fəjz jetiв juziga hərdəm.

Jarəв əɳa kim murad erur işq,
Sərmajəi i'tiqad erur işq.

Bu rəvzə sari keturgil ani,
Bu mərtəвəgə jeturgil ani.

Hərdəm jana zəvqi hal вergil
Işq icrə dəqi kəmal вergil.

Həm işqini çavidani əjlə,
Həm işqdə ani fanj əjlə.

Napakki вolsə işqdin jat,
Aşiq qojuв ersə oziga at.

Qan jaş tokuв ujləkim surahi,
Tofani fəsad icinda rahi.

Korguzmək işi jilan kiвi pec,
Joq zəhrdin ozga koɳlidə hec.

Işq icrə tutuв ozini nami,
Məqsud əɳa вolsə nəfs kami,

Ul kam ilə koɳlini avutmə,
Bu rəvzə sarj ani javutmə.

Men xəstə ki вu rəqəmni cektim,
Təhriri ucun qələmni cektim.

Jazmaqta вu işqi çavidanə,
Məqsudum eməs edi fəsanə,

Məzmuniqə вoldi ruh məjli,
Əfsanə edi aniɳ tufəjli.

Işqsiz kşilar вu jerga kelalmajdilar, вu jerdagi zavq va xuşnudliklardan mahrumdirlar.

Işqsizlar вunda korunmajdilar, вu jerniŋ zjaratcilari malaklar emas, işq ahlidir.

Bu, qam va dərd korgan kşilarniŋ har вiri, işqda jagana вolganlarniŋ

вarcasi, вuni qaвul qilişiв вu pardada jaşirin jollar tapdilar.

Kimki вu hərəmniŋ məhrəmi вoliв, undan fəjzlar alsa,

kimniŋki muradi va i'tiqadiniŋ sarmajasi işq вolsa,

undaj kşini вu rəvzə (çannat) ga keltiriв, вu martaвaga mingazgin.

Daima uniŋ ahvalini zavqli qiliв, işq вaвida kamalga jetkazgin.

Işqni olmas, əвədij etiв, işqda uni joqatgin.

Işqdan jat вolgan napaklar, oziga jalqandan aşiq namini вersalar,

şişadan tokulgan qzil məjdek kozidan qan jaş tokkan napakniŋ joli fasad tofani icida вoladi.

U jalqan aşiq ilan kaвi oralgani вlan uniŋ koŋlida zahardan вaşqa hec narsa joqdir.

Ozini jasama aşiq qiliв, maqsad va muddaasi nafs вolsa,

undaj jalqanci aşiqni əsla muradiga jetkazma va вu ravzaga keltirmagin.

Men xastaki вu əsərni jaziş ucun qalam tartiвman,

вu əвədij işqni, əfsana deв jazmadim.

Balki вuniŋ mazmuniga ruh majil вoldi, lekin afsana вunga вir вahana, saвaв вoldi.

Lekin cu rəqəmqə keldi məzmun,
Əfsanə əŋa lʙasi məvzun.

Bu erdi qərəz kim ul guruhe
Kim sozdə əjan qiliʙ şukuhe

Bu namə ucun oluʙ rəqəmkəş,
Səfhə juzin ettilər munəqqəş.

Gər nuktələri çəhanni tutti,
Qəvqalari insu çanni tutti,

Cun farsi erdi nuktə şəvqi,
Azraq edi anda turki zəvqi,

Ul til ʙilə nəzm ʙoldi məlfuz,
Kim farsi əŋlar oldi məhzuz

Men turkicə ʙaşlaʙan rvajət,
Qildim ʙu fəsanəni hkajət.

Kim şuhrəti cun çəhanqə tolqaj,
Turki eli daqi ʙəhrə alqaj.

Necunki ʙugun çəhanda atrak,
Koʙtur xuş taʙ'u, saf idrak.

Gər maddə kəmrək ersə ne qəm'
Cun zəvqdur əsl ul eməs kəm.

Insanqə erur kəmal mətluʙ,
Əndin dəqi dərdi hal mətluʙ,

Hər kimgə ulum ʙolsə vasil,
Gər dərd'ju hali joq ne hasil?

Ot salsə çəhan eligə Məçnun,
Bir kujguci ʙolqusi Fəlatun.

Ənqani kşi qacan qilur jad,
Ul ləhzəki ʙulʙul etsə fərjad?

Sami' necə ʙolsə dərd pərvərd,
Əfsanədə həm kerək durur dərd.

Eşitguci ʙolsə dərd pəjvənd,
Bardur ici aniŋ otqə manənd.

Qil otqə nəzarəkim kujar caq.
Suv ocurur ani, jandurur jaq.

Bu sətrlarga tijran mazmun jazildi, afsana вolsa unga jaraşiq lвas вoliв tuşdi.

Ənəvi guruh (şairlar) ham sozda şukuh, dəвdəвə вlan,

вu namani jaziв, sahifalar juzini вezagan edilar.

Garci ularniŋ sozlari va qavqalari çahanni va kşilarni oziga qaratgan вolsa ham,

lekin ular jazgan nazik ma'nalarniŋ şavqi farsica вoliв, unda turkica zavq azraq edi.

Farsi til вlan sozlar nəzm etilganidan, faqat farsca вiladiganlargina вahra tapdilar..

Men esa qissalarni turk tilida tuziв, вu afsanani hkajat qildim.

Bu əsərniŋ şuhrati çahanga toliв, turk eli ham вahra tapsin dedim.

Cunki hazir çahanda saf idrakli xuştaвiat turklar kopajgan.

Garci вu əsərimniŋ oquti kamrak вolsa-da, qam jemaslik kerak, cunki uniŋ aslida zavq kam emasdir.

Insanniŋ tlagi kamalga erişmaqdir, jana unga dard-şavq ham maqsad вolmaqi lazim.

Kimki вilimdan ekan, undaj kşiniŋ dardi вolmasa, undan nma fajda?

Maçnun çahan ahliga ot salsa, Aflatun ham şu otda kujgusidir.

Bulвul sajraв turganda, kşiniŋ ənqa вlan nma işi вar?

Qulaq salquci işq dərdi вlan tarвijalangan вolsa, hkajada ham şundaj dard вolmaqi kerakdir.

Eşitguci dardga pajvand вolsa, uniŋ ici otga oxşagan вoladi.

Ot janajatgan caqda qaragin, suv uni ocursa, jaq jandiradi.

Men daqi ʙu məjnikim suzuʙmen,
Turkana surud əŋa tuzuʙmen.

El konŋliga əndin olqusi xoʙ,
Kim keldi ʙu nəvhəniŋ muŋi koʙ.

Muŋluq menu muŋ ʙilə pəjamim,
Moŋluq kşilər sozi kəlamim.

Şək joq ʙu qacanki ʙir oqulqaj,
Kim oqusə xatiri ʙuzulqaj.

Kozdin cu aqizsə əşk səjli,
Məçnun kiʙi jad etərdə Ləjli,

Naməni ki juzin qara qiliʙmen,
Isjanu gunəh əra qaliʙmen.

Ul suv jetiʙan juqəj qarasin,
Jazqan ʙari çurm maçərasin.

Jarəʙ ʙu rəqəmki ʙoldi mərqum,
Hər kim oqumaqdin etsə mə'lum.

Hər neki oqur təəmmul etsə,
Degən qərəzim təxəjjul etsə,

Əjʙ istəmək olməsə muradi,
Ber ʙarcə hunar sari kuşadi!

Baqla əjaqiqə işq damin,
Quj ʙoqziqə dərdu şəvq çamin.

Zənçiri çununqə ʙəstə əjlə,
Bu ʙənddin əŋa xuçəstə əjlə,

Qilsaŋ qəmi işq ilə ani şad,
Bergil meni daqi koŋligə jad!

Şajəd ʙu məhəl ʙir «ah» urgaj,
Kim gərdi çərajimim ucurgaj.

Ul jel ucuriʙ təni nəzarim,
Rəhmət ujidə ʙeriʙ qərarim.

Isjanimə əfv ʙolqaj amin.
Jarəʙki ʙu nəv' qolqaj amin!

Men ham вu məjni tajjarlaв, undan icdim va turkica naqmalar tarannum etdim.

Bu naqma el koŋliga muvafiq keladi, cunki вu navhaniŋ muŋi kopraкdir.

Muŋliman, muŋdan xaвardarman, dardli kşilarniŋ sozi meniŋ sozimdir.

Şuвhasiz, вu əsər qacandir вir oqulsa, oquciniŋ xatiri вuzuladi.

Maçnun Ləjlini jad etgandagi kaвi uniŋ kozidan seldek jaş-lar aqadi.

Gunah va xatalarim arasida вu namamniŋ juzini qara qildim.

U suv jetişiв, jazilgan вarca gunah maçəralari qarasini juviв ketsin.

Jarəв, meniŋ вu jazganlarimni harkim oquв aŋlasa,

oquganlarini andişa вlan ojlaв, meniŋ muddaalarimni xajali-ga tuşursa,

maqsadi əjв etiş вolmasa, şundaj kşilarga вutun fanniŋ eşigini aciв вergin!

Ajaqiqa işq kşanini вaqlaв, aqziga şavq şaraвini qujgin.

Uni çunun zançiriga вaqlaв, вandlar вlan uni muвarak ajlagin.

Işq qami вlan uni xursand qilqaniŋda, meni ham uniŋ xati-riga tuşurgin.

Şajad şu vaqtda вir «ah» tartiв, meniŋ gunah, çnajatlarim-ni ocursa,

oşa «ah» şamali meniŋ zaif tənimni ucuriв, rahmat ujidan qarar tapsam.

Gunahlarim kecirilsin, amin, taŋri tlagimga jetkazsin, amin!

## IZAHLAR

N z a m i j — Əвu Muhəmməd Iljas вinni Jusuf Nzamiddin Gənçəvij, (1141—1202/3). Azarвajçannin вujuk klassik şairidir. Nzamij ozinin „Xəmsə"si(„Məxzənul əsrar", „Xisrəv—Şirin", „Ləjli—Məçnun", „Iskəndər namə" və „Həft pejkər" atli dəstanlari) вlan dunjaga danqi ketkan şair вoliв, fars va ozвek adaвijatiga unin ta'siri kuclidir.

Ç a m i j—Mavlana Nuriddin Aвdurahman (1414—1492). Maşhur fars klassik şairi. Atasi Muhammad, asli Isfihanlik вoliв, Aвdurahman Xurasannin Çam qişlaqida tuqulgan. Hrat va Samarqandda jaşagan. Araв va fars adaвijati вlan cuqur tanişiş вlan вirga, oz zamaninin вaşqa fanlarini ham egallagan edi. Temurijlardan Xurasan padşasi Əвu Səid, kejinraq esa Husajn Bajqara zamanlarida Ortaasijada dandar jazuci, alim sfatida şuhrat qazangan. Əlişer Navaij вlan jaqin dost edi.

Çamijnin asarlari: 1. „Həft əvrən", 2. „Kullijat" (qazallar, lirik şi'rlar toplami). 3. „Baharistan", 4. „Nəfahatul uns", 5. „Şərh вəjt Xurasan" 6. „Rsalai kəвirə dər muəmma". 7. „Rsaləi mutəvəssitə dər muəmma", 8. „Rsaləi səqirə dər muəmma", 9. „Rsaləi əruz", 10. „Rsaləi qafijə", 11. „Rsaləi musiqij", 12. „Rsaləi munşəat" va вaşqalar.

S u h ə j l i j—Nzamiddin Əhməd (1482 nci jilda olgan). Xurasanli Sultan Əвu Səid və undan son Husajn Bajqara sarajida mulazimlik xizmatida вolgan. Navaijnin jaqin dosti va suhвatdaşi edi, Ozвekca „Ləjli—Məçnun" dastani вar.

X i s r ə v—Xisrəv Dehlavij (1253—1325). Ata-вaвəsi Keş (Şəhrisəвz) lik вoliв, ozвeknin Lacin uruqidan вolgan. Atasi—Əmir Muhammad, Cenjiz xannin zulmidan oz vataniвi taşlaв Hindistanga qacişga maçвur вolgan va Dehli hukumdari Şah Muhəmməd Tuqluqnin xizmatiga kirgan edi. Xisrəv Hindistanda tuquliв, oşa jerda jaşagan.

Xisrəv, oz zamaninin juksak talantli şairi вoliв, „Xəmsə"si, qazal va qasidalari вlan dunjaga maşhurdir. Xisrəv Dehləvijnin əsərlari: 1. „Tuhfətul suqər", 2. „Vəsətul həjat", 3. „Qurrətul kəmal",4. „Bəqjətul вəqjə", 5—„Xəmsə". („Mətlaul-ənvar", „Həşt вihişt",„Skəndər namə", „Ləjli—Maçnun",„Xisrəv—Şirin"),6.„Ajinəi Skəndər", 7. „I'çaz Xisrəvij", 8. „Çəvahirul вəhr", 9. „Qrani Sə'dəjn", 10. „Bəhrul əвrar", 11. „Ənisul qulub", 12. „Mir'atus səfa", 13. „Mənaqiвi Hind", 14. „Tərix Dehlij", 16. „Tuqluqnamə" va вaşqalar.

X i s r ə v P ə r v i z—Sasanij sulalasiniꞑ 22 nci padşasidir. Nzamijniꞑ „Xisrəv—Şirin“ va Navaijniꞑ „Farhad—Şirin“ dastanlaridagi tarixij qahramandan ʙiridir.

T u r—Sina jarim atasi (Ərəʙistanniꞑ qarʙi)da ʙir taq ismi. Dinij rvajatlarga kora Musa pajqamʙar Tur taqiga ciqiʙ, xuda ʙlan sozlaşarkan, undan çamalini korsatişni talaʙ qilgan va şundan soꞑ Tur taqi nur icıga qarq ʙoliʙ kətkan emiş.

J ə m ə n—Ərəʙistan jarim atasida ʙir mamlakat ismidir.

Ə ʙ u Q u ʙ ə j s—Məkkə atrafida ʙolgan eꞑ juksak taqlardan ʙiridir.

N ə m r u d—Eski Baʙilija (Vavilonija) padşahi ʙoliʙ, xudalik da'vasida ʙolgan emiş.

X ə l i l o t i—Xəlil, Iʙrahim pajqamʙarniꞑ laqaʙidir. Namrud xudalik da'vasini qilganda, Iʙrahim xudaniꞑ vakili sfatida unga qarşi harakatlarda ʙolgan, Nəmrud esa Iʙrahimni katta gulxan iciga taşlagan emiş.

M ə ' r a ç— dınij rvajatlarga kora Muhammadniꞑ xuda huzuriga ciqqan kecani ajtiladi.

J ə s r i ʙ— Mədinə vlajati. Haçilar tamanidan muqaddas sanalgan zjaratgahdir.

Q u d s — Ərəʙistandagi Quddus şahari va ʙir taq ismi.

N ə ç d — Hçaz va Iraq ortasida ʙir olkaniꞑ ismi.

R u ʙ ' i m ə s k u n—jər kurrasiniꞑ quruqliq qismiga ajtiladi, eski Junan çuqrafija alimlari jər kurrasiniꞑ quruqliq qismini 7 iqlimga ʙolganlar. Ruʙ'i məskundən maqsad, insan jaşajturgan aʙad jərlardir.

Z o z ə n ə ʙ—ʙir neca jil icida ʙir maratiʙa korunaturgan qujruqli julduzdir. Qadim zaman kşilariniꞑ i'tiqadica, qujruqli julduzniꞑ korinişi dunjada çuda kop qanli vaqialarniꞑ juzaga kelişiga saʙaʙ ʙolar emiş.

N a l — qara qamiş qalam icidagi ipdək nazik tala. Kop vaqt şairlar kucsizlik va natavanlikni nalga nisʙat ʙərar edilar.

Ş a m— Ərəʙistanda ʙir şaharniꞑ ati.

H ə j — Ərəʙistanda ʙir qaʙila ismi. Ləjli şu qaʙilaga mansuʙ ʙolgan.

B ə n i a m i r—Ərəʙistandagi ʙir qaʙila ismi, Maçnun şu qaʙilaga mansuʙ ʙolgan.

S ə j j a r i s ə a d ə t—qadim şarq munaççimlari julduzlarni ikkiga ʙoladilar: 1) ʙaxtsizlik julduzi, 2) saadat julduzlari. Zuhal,

Mirrix kaʙi julduzlarni „Nөhsin fәlөk“ ja'ni jamanlik va ʙaxtsizlik kөltirguci julduzlar, Zuhrө, Muştәriji kaʙi julduzlarni „Sajjari sәadәt“ jaki „Suud“ ja'ni jaxşilik va saadat ʙaƣişlavci julduzlar dөʙ ajtadilar.

N a r i ө j m ә n—Musa pajƣamʙarga koringan şu'lali ʙir daraxt.

S ө l ө m j a ƣ a c i—Өrәʙistanda osaturgan ʙir nav' daraxt.

## LUOATLAR

### Ə

Ədu — duşman.
Əndud — Suvaş
Əvвaş — darвadar, вezarı, nakəs
Əfsurda — eskirgan, hilviragan, mə'jus, tuşkunlik.
Əşhəв — kok at, məçazij mə'nasi asman.
Ənvər — ota nurli.
Əsərr (اسر) — məsrur.
Ərşə — majdan.
Əvrəŋ — təxt.
Ənвancə — torvaca, xaltaca.
Əxgər — ucqun.
Əsəd — arslan; ijul aji.
Əƶdər asa — əƶdərgə oxşəgən.
Əta — вermaq, hədjə qilmaq.
Əhiвва —dostlar.
Ənвuh — ujulgan, toplangan, koŋ, tola.
Ərçumənd — aziz, qadrli, qimatli.
Əsfər— sariq.

### A

Azər — ot.
Ahəŋ — qasd qilmaq, kirişmaq.
Aşuftə — parişan, qajquli.
Avər — keltiruci.
Ari (عاری) — mustasna, taşqari, jalanqac.
Afəriniş — jaratiliş.
Aləm əfroz — aləmni jarituci.
Aşuв — hajaçan.
Amadə — tajjar
Afəridə — jaratilmiş.

### B

Bəlijjə — вəlalar, maşaqqat.
Beвak — qorqmas.
Bud naвud —вar va joq.
Bəlaqət ajin — sozga usta kşi, fəsahət вlan sozlavci
Begranə — hədsiz, ceksiz
Benəva — вecarə.
Bariqəi zja — koz qamaştiruci nur.
Beniş — koruş; qaraş; aldindan koruş.
Bijm — qorquv.
Bihil — keciruv, вaqişlav.
Beвr — qaplan.

Bistər — korpa-tuşak.
Bak — vahima.
Bismil — sojmaq, kesmaq.
Butramaq — tarqaliв ketmak.
Bəhram — Mirrix (Mars) julduzinin ismi.
Birçis — Muştəri (Jupitər) julduzi.
Behвud —jaxşilik, saqajiş.
Bəd əxtər — вaxti qara.
Bemədara — qariв, kimsasiz.

C

Cavuş — вaşliq, sajlangan vakillar.
Cirkə — səf, qatar; oraə aliş
Cərxi purfən — hijlakar dunja.
Carə sənç — cara axtaruci.

Ç

Çavidanə — əвədij, mangu.
Çəvşən — savut (metaldan jasalgan uruş kijimi)
Çəladət — mardlik, cdamlik, caqqan, qorqmas.
Çəla — vətəndən ajriluv, вadarqa.
Çəvza — maj, ijun aji.
Çəmazə — tuja.
Çəvf — вoşliq, kavak.
Çuməl — çumlalar

D

Dilfuruz — xuş konil.
Dərhəm — вirlaşiв ketgan, kirişiв ketgan; parişanlik.
Dudə —qurum
Daniş amuz — вilim organuci.
Dilpsənd — mulajim, nazakatli.
Dəşt pəjma — collarda juruci.
Dil əfgar — mə'jus, qəmli, konli jarali.
Dəman — qazaвli, dahşatli, qazaвidan hajqiruci
Dədu dam — vahşij hajvanlar.
Duraxşan — parlaq.
Deвa — qajat nazik, hərir.
Dəd — jirtqic hajvan.
Dil əfruz — çaziвali, jaqimli
Dilal — koz ojnatmaq, qamza.
Dəng — hajratda qalmaq, dəvana.
Durç — qimatli taşlar salinadigan qutica
Dərən — fursat, sekinlik.

E

E'tidal — ortaca.
Ehtimam — sa'j, harakat, qunt.

F

Firar — qacmaq.
Fruq — jaruqliq

Fərtut — eskirgan, işdan ciqqan, cal.
Futuvvət —muruvvət, saxavat.
Fərxar — zinat; gozəl juzli.
Figar — jaralanmaq.
Fətilə — pilta.
Fəzihət — rəsvalik, aвrusizlantiruv.

G

Gulвan — jaqimli tavuş.
Guft şunid — dedi-qojdilar.
Guzin — tanlangan
Gəzənd — вaxtsizlik, zarar, afat.
Greh — cgil, muşkil işlar.
Gəvəzn — вuqi.
Gesu — kakil.
Guzir — ilaç, cara,
Gustax — şox, sər tərəddud, adaвsiz.
Gunвəzi çəfakoş — çəfalar keltiruci dunja.

Ꝗ

Ꝗənim —duşman, talavci.
Ꝗurran —jirtqic, quturgən, topalan.
Ꝗəzalə — kjik вalasi, qujaş ma'nasida ham işlatiladi.
Ꝗurrəi əsəd — ijul ajinin вaşi.
Ꝗulu —şavqun-suran, topalan
Ꝗənç — naz.
Ꝗəramət — tolav, tavan, puşajmanlik, azaв.
Ꝗzal — kjik вalasi.

N

Nesnas — javvaji adam; əçajiв maxluq; majmun.
Nəxl — nhal, navda.
Nəvвər — jeni hasil.
Nuhuft — jaşirin.
Navərd — uruş, kuraş, juruş.
Nəvhə — jiqi-siqi.
Nasih — nasihatgoj.
Nigariş — təsvir qiluv, cizmaq.
Nagzir — nailaç
Nəxçir — avlaq, av.
Naim —uxlagan.
Nafə — kjiknin xuşвoj kindigi,
Nəng — namus — ar-namus.
Nusrət — ustunlik qazanuv.
Nar — alav.
Nəşimən — turar çaj,
Nudвə — jiqlamaq.
Nət' — вisat.
Nəzar — halsizlaniв qalgan.
Nuhuftə — jaşirin, sirli.
Nizən — qazaвlangan, qamga вatgan.
Nəim — toqcilik. ni'mat.

## J

Jazi — jajlav
Jarə — kuc, taqət.
Jaraqan — sariq keseli.
Jaru javər — komakci.
Janla — oxşaş, (janliq sozidan).
Javə — ma'nasiz sozlar.
Jəsal — səf tartmaq.
Jangiв — şaşiв qaluv.
Jəzək — qaravullik qiluci askarij qism.
Jumkin — imkan.

## K

kiş — adat, mazhaв.
kuhən sal — umri uzun.
Kəsafət (كثافت) — qujuq, aqir
Karsaz — işвilarman, epcil, jaratuci
kişvər — olkə.
Kavuş — kavlamaq.
kisvət — kijim.
Kəmin — pana çaj, pistirma.
Kilk — qamiş qalam,
Kəd xuda — uj egasi, xoçajin, вaşliq.
Kəzвul munəççimun — jalqanci munəççim.

## L

Lva — вajraq.
Ləxtə — вiraz muddat; parca
Laвə — xuşamad, jalvarmaq.
Ləim — pastkaş, вaxil.

## M

Misas — tegiş, sujkaliş
Məxafət — qorquncli.
Mədar — daira, halqa, uj, вekat
Mənşur — jarliq.
Məşam — hid.
Məhçur — ajrilgan, ajriliв qalgan.
Muvasa — ciqişuv, tinclik, mihriвanlik,
Məlul — xafa.
Mustəvçiв — səzavar, lajiq,
Mədara — jaraş, murasa.
Mərz — jer.
Məqak — qapqaranqu qar.
Məmlu — tola:
Murəqqə' — quraq ton
Məhaвət — uluqvar, hajвatli.
Mənkuв — muşkil halatda qaluv, вaxtsizlik,
Məzrə' — ekinzar,
Mutəəzzir — qijin, aqir, mumkin вolmagan.
Məhmil — juk.
Məş'uf — вerilgan, aşiq.

Mufariqət — ajriluv, jraqlaşuv,
Muvasilet — erişuv, tutaşuv,
Meaş — umr otkazuv,
Muhəl — kecikturuv,
Mehsuв — hisaвlangan, sanalqan
Meşşatə — pardazci, grim qiluci.
Mulhəq — qoşilgan.
Mudqəm — tutaşkan, вiriktirilgan
Muzmər — jaşiringan, konulda saqlangan.
Mehrur — hararatlangan, issiq miçaz.
Mətвu' — ma'qul.
Mesmu' — eşitilgan
Miad — va'daçaji
Mə'dum — joq qilingan
Muвahat — faxrlanmak.
Mul — (مل) — şaraв.
Muateв — itaв qilingan
Mə'lul — illat, kasallik.
Muşə'вəd — najranвaz.
Muşam — hidlamak.
Mihr — qujaş.
Mehrçan — kuz fasli.
Moje — jiqi.
Mudвir — вaxtsiz.
Məhd — вeşik.
Mutteka — sujanciq, jardamci.
Mul — şəвnem.

## H

Hatif — qəjв alamidan tavuş ciqaruci,
Humum — andişa, qam,
Huvəjda — aciq, jaruq.
Həmel — juk.
Hadi — toqri jol korsatuci.
Hajil — ikki narsaniŋ ortasini tosuci.
Həlahil (هلاهل) — acciq zahar.
Həmdoş — jandaş, hamsuhвat.
Hevl — vahima.
Həjun — at va tujalar.
Hem təriq — hem maslak.
Hemxaвə — xatin.
Herze — вehudagojlik.
Huçla — kelin ucun вezatilgan çaj.
Hej — trik, eвedij, qaвila.
Humajun — muвarak.
Hidajət — toqri jolga вaşlaş.
Haziq — dana, taçriвali, вilimdan.
Hulul — qarişmaq, aralaşiв ketmak, otuş, kocuş
Huma (هما —) isitma.
Hemame — kaвutar.
Hail — qorquncili, dahşatli.

## P

Pejkan — oq, oq uci

Pojə — jugurmaq,
Peşe — hunər, iş
Pərvərd — tərвijlavci.
Pejam — xaвar.
Pedrud — vda'laşmaq.
Pasux — çavaв
Pərkəndə — kucsiz, taşlandiq.
Pejqam — xaвar, mə'lum qıluv.
Pernjan — ipak.
Purxaş — uruş.
Pervin — jetti aqajni julduz.
Pejkər — təne, surat.
Pajвestə — ajaqi вaqli.
Paşkestə — ajaqi siniq.
Pedidar - aciq, ma'lum.
Pazəhr — zaharga qarşi dava.

X

Xuçeste — muвarak, вaxtli.
xələf — farzand, avlad, nesl,
Xəzra — saвz, jaşil
Xil'ət — çamə, ton.
Xarə — qattiqtaş, marmar.
Xuşguvar — jaqimli
Xisrev — məçazij mə'nasi qujaş, Eran şahlaridan вiriniŋ ismi.
Həz (خز) — ipakdan qilingan ton.
Xeffaş — korşapalak.
Xes — pastkaş, xasis
Xeвt — aqlli çinni
Xetirə — вujuk, hurmatli.

Q

Qurв — jaqinliq.
Qasid — elci.
Qut — avqat.
Qurs qiri — kujgan kulca.
qiluqal — çançal, gap-soz
Qail — sozlavci.
Qullaв — ilgak, cangal.
Qaim — tik turgan.
Qevij dil — dedil kşi,
Qerin — hemsuhвat, jaqin kşi, jar.
Qijr — qara ma'nasida
Qurs kulcaca
Qulle — juksak coqqi.
Qolmaq — iltimas, soraş, istaş

R

Rext — kijim, asвaв, ançam.
Ruв'i meskun— jerniŋ quruqliq qismi.
Raj — fikr
Rezm — uruş.
Ruç'et — qajtuv,

Rəxş — at.
Raçi' — qajtuci.
Rkaв — uzangu.
Rəf' — qajtarmaq.
Rəv — hijla, makr.
Ruq'ə — xat.
Rəvzən — tujnuk, teşik.
Rəxnə — zjan.
Rəm — qacmaq, hurkmak.
Rəhtoşə — jol azuqi.
Rakiв — atliq.
Rənçi вəgəran — aqir maşaqqat, kulfat.

S

Sudə — sijqa
Səmum — ıssiq şamal.
Sur — toj, şadliq.
Spənd — isriq.
Sog — matam.
Sədəf san — Sadafga oxşaş.
Sinan — naştar, najzanin uci.
Sjəhвal — qara qanat.
Sərnəvişt — təqdir.
Səvaвit — harakatsiz julduzlar.
Səlaвət — çiddij, korkamli.
Sə'в — aqir, muşkil.
Səqt — olgan hajvan.
Səməndər — otda kujmajdigan afsanavij çanvar
Sroş — xuş xaвar keltiruci mələk.
Sahət — aciqliq, kenlik.
Suruk — suri, gələ.
Səla — da'vat, muraçaat, вajannamə.
Sumən — Sariq rənli xuşвoj gul.
Sərir — təxt, loza.
Spəhвud — qoşun вaşliqi, вaşliq.
Spəh — qoşun.
Sihl — jumşaq jer.
Surəjja — hulkar.
Səpidədəm — tan atar caqi.
Suft — teşik.
Səвt — qajd qilmaq, jazmaq
Spehr xudraj — oz вaşimca fəlak.
Suda'—(صداع) — вaş aqriq.
Stez — qazaв
Səma' — rəqs, calqu.
Sirişk — koz jaşi.

Ş

Şor — qavqa.
Şukuh — вujuklik, şanu şavkat
Şən - jaramaslik, jaman muamila.
Şuвan — padaci
Şəmim — xuşвoj.
Şikəв — səвr.

Şərar — ucqun.
Şəjв — saci aqargan.
Şiq — вir narsani ikkiga вolmak.

## T

Təzərru' — jalвariş.
Təpancə — şapalaq.
Turrə — zulf.
Timar — qajqi, qam; qamxorlik, xizmat korsatmak.
Tangiв — ( tanlamaq ) — təaççuвda qalmaq, şaşiliв qalmaq.
Təmkin — aqirliq, cdamlik
Təvfiq — madad; muvaffaqijat.
Təzərv — tus tavuq.
Təvana — zor, har narsaga qadir.
Tərəв — naş'a, şadliq.
Təkavər — capqir at.
Tiq вurran — otkur tiq,
Tlajə — qoşunnin avangard qismi.
Turki ənçum — Mirrix julduzi, вa'zan qujaş ma'nasida ham işlatiladi.
Təkjəgah — siqinadigan çaj
Tənəffur — nafratlaniş.
Təkupoj — har tamanga qaraв juguriş.
Təmuz — jaz fasli
Taвənəxud — qavrulgan naxud..
Tarək — вaş usti, farq
Təhaşi — qajtaruv, inkar qi'uv, qarşiliq korsatuv
Tə'viz — tumar.
Təravuş — taraşlamaq.
Tijrə — qaranquliq.
Təlafi — qolga kirgizuv; təlafi qilmaq — oc almaq
Turfə — açajiв.
Təşxis — aniqlaş; gavdalantiriş
Təzviç — ujlantiruv.
Tərviç — rvaçlantiruv.
Tir — Ətarud julduzi.
Tərənçəвin — kşi issiqliqini aşiraturqan daru.
Taвə — təndur, tavə.
Tujnaq — tujaq.

## O

Ort — alav.

## U

Ud — qara xuşвoj narsa.
Ukuş — kop.
Umr fərsaj — umrni вəkarga otkazuci
Uns — ulfat, dostlaşmaq.

## V

Valə — maftun.
Vərd — qzil gul.
Vafakiş — vafalik, vafadar.

Vsaq — uj.
Vajə — haçat, murad, şadlik, zavq, fikr
Vəd — dostlik, muhaввat.
Vəhəl — laj, вatqaq,
Vədiət — amanat.

## Z

Zal — kampir. Kopraq dunjaga şu nam вlan xtaв qilinadi.
Zəвanə — jalqin
Zajir — zjarat qiluci.
Zil — saja.
Zəqən — вaqвaqa.
Zhi — afarin, вəlli, xajrijat, çuda saz.
Zumrə — çamaət, turkum.

## I

Infial — ta'sirlanmak, xçalat tartmaq.
Ismət — gunahga qalaturgan işlardan saqlanuv, namus.
Iвtila — işq вəlalariga griftarlik.
Əqtaв — qutвlar, avlijalar
Inвisat — xursandlik, şadlik.
Istitaət — qudrat, вaçariq.
Istima' — eşituv.
Itaв —çirkiş

# MUNDARIÇA

MUNDARIÇA

*ТУЗАТИШ:*

333-нчи бетдаги XXII янглиш кетган, XXI деб ўқилғай.

3003-заказга

